କବି ୰ ବିଶ୍ୱନାଥ ଖୁଣ୍ଟିଆଙ୍କ ବିରଚିତ

# ବିଚିତ୍ର ରାମାୟଣ

ଷଷ୍ଠ ସଂସ୍କରଣ, ୧୯୬୭



ପ୍ରକାଶକ :—

ଓଡ଼ିଶା ଜଗନ୍ନାଥ କମ୍ପାନି

ବାଲୁବଜାର, କଟକ-୨

ମୂଲ୍ୟ ଟ ୩୯ ତିନିଟଙ୍କା ମାତ୍ର

# ସୂଚୀ

# ବିଚିତ୍ର ରାମାୟଣ

## ଆଦ୍ୟକାଣ୍ଡ

### ୧ମ ଛାନ୍ଦ—ମଙ୍ଗଳାଚରଣ

ଗୁଣସାଗର—ବାଣୀ

ଶ୍ରୀ ନୀଳଗିରି ଶିଖରେ ବିଜେ ହରି ଦ୍ୱାଦଶ ଯାତ୍ରା ବିନୋଦେ
ସ୍ନାନ ଶ୍ରୀଗୁଣ୍ଡିଚ୍ଚ ଅୟନ ଶୟନ ପାର୍ଶ୍ୱ ପାଲଟ ମୋଦେ ।
ଦେବ ଉତ୍‌ଥାପନ ମକର ଓଢ଼ଣ ଦୋଳ ଦମନକ ଶେଷ
ଚନ୍ଦନ ଚମ୍ପକ * ଉତ୍ସବ ସମ୍ଭବେ ଏ ବିଧି ଲୀଳା ଆଚରି ॥
ଦ୍ୱାଦଶ ଯାତ୍ରାରୁ ତିନି ଯାତ୍ରା ସାର ଦୋଳସ୍ନାନ ଶ୍ରୀଗୁଣ୍ଡିଚ୍ଚ
ସକଳ ଜୀବର ଅବଲୋକନରେ ପାତକସମୂହ ମୁଞ୍ଚା ।
ଶ୍ରୀଜଗନ୍ନାଥ ଚଢ଼ିଣ ନନ୍ଦିଘୋଷ ଗୁଣ୍ଡିଚ୍ଚ ଘରେ ବିଜୟ
ଦେଖି ନାଗ ନର ଗନ୍ଧର୍ବ କିନ୍ନର କରୁଛନ୍ତି ଜୟ ଜୟ । ୨
ରତ୍ନକୁଣ୍ଡଳ ମୁକୁଟ ବ୍ୟାଘ୍ରନଖ ହୀରଚୂଳ କଣ୍ଠମାଳ
ହୃଦୟ ପୂରି ପଦକ ଘଞ୍ଚ ଘଞ୍ଚ ପଦ୍ମମାଳ ପାଦତଳ ।
ହେମ ଶ୍ରୀପୟରେ ହେମ ଯେ ଭୂଜରେ ଶୋହେ ହେମ ଧନୁର୍ବାଣ
ଯେବଣ ଦକ୍ଷିଣ ମୂର୍ତ୍ତି ଦର୍ଶନକୁ ଚାକଥାନ୍ତି ବିଭୀଷଣ ॥ ୩
ସିଂହଦ୍ୱାରେ ହରି ରଥରୁ ବିଜୟ କରନ୍ତେ କମଳା ଭେଟ
ସେହି ସମୟରେ ଜନସମୂହର ଫିଟିଲା ମୁଦ କବାଟ ।
ଠାକୁର ଠାକୁରାଣୀ ଚନ୍ଦ୍ର ଆଳତି ଦୁର୍ବାକ୍ଷତ ବନ୍ଦାପନା
ଜୟଧ୍ୱନି ଜଗତରେ ଯେ କରନ୍ତି ହୋଇଣ ଆନନ୍ଦମନା ॥ ୪
ଜୟ ବିଜୟଦ୍ୱାରେ ହରି ବିଜୟ କବାଟ ପଡ଼ିବା ଲୀଳା
ଅନେକମତେ ପ୍ରବୋଧିଣ ପ୍ରିୟାଙ୍କୁ କହିଲେ କମଳଡୋଳା ।
ତଦନ୍ତରେ ହରି ପ୍ରିୟା ଭେଟ ସାରି ରତ୍ନସିଂହାସନେ ବିଜେ
ଶ୍ରୀଦିବ୍ୟସିଂହ ଗଜପତି ଶ୍ରୀଜଗନ୍ନାଥ ଶ୍ରୀଚରଣେ ଭଜେ । ୫ ।

---

* ଚମ୍ପକ-ଦ୍ୱାଦଶୀ

ଶୁଣ ହେ ସୁଜନେ ଶ୍ରୀରାମ ଚରିତ ଶତକୋଟି ଗ୍ରନ୍ଥ ସାର
ସୁଧାସାଗରୁ କୁଶଅଗ୍ରେ ଆଣନ୍ତେ ଅଇଲା ଯେତେକ ନୀର ।
ବାଲମୀକ ମୁନି ରାମାୟଣ କରି କଲେକ ତାହା ରଚନା
ଚବିଶସହସ୍ର ଗ୍ରନ୍ଥ କଲେ ମୁନି ହୋଇଣ ଆନନ୍ଦମନା ॥
ସେ ରାମାୟଣ ଶତଭାଗ କରିଣ ଭାଗେ ତହୁଁରୁ ଆଣିଲେ
ବିବିଧ ରାଗରେ ଉତ୍କଳଭାଷାରେ ଗୀତ କରିଣ ଗାଇଲେ ।
ହେ ବୁଧଜନେ ନ ଘେନ ମୋର ଦୋଷ ଶ୍ରୀରାମ ଭକତ ଘେନ
କବିର ଦୋଷକୁ ବିଚାର ନ କର ନମାମି ହେ କବିଜନ ॥
ରାମ ନାମ ମହାପାତକ ନାଶନ ଜନ୍ମ ମୃତ୍ୟୁ ବିନାଶନ
ତେଣୁ ଏହି ନାମ ଗାୟନ କରନ୍ତି ଚତୁର୍ଦ୍ଦଶ ଲୋକମାନ ।
ଚତୁର ଆନନ ଶିବ ସନକାଦି ଜପୁଛନ୍ତି ଏହି ନାମ
ନାମ ଆଶ୍ରାକଲା ଜନକୁ ଦେଖିଣ ଦୂରୁ ଅପସରେ ଯମ ॥
ଏକା ରାମ ନାମ ବିଷ୍ଣୁ ସହସ୍ରନାମ ଫଳ ଅଟଇ ସମାନ
ଏଣୁକରି ରାମ ଚରିତ ବଖାଣ କରିବାକୁ ହେଲା ମନ ।
ଶ୍ରୀରାମଚରଣ ତରୁଣ ଅରୁଣ କମଳରେ ନିରନ୍ତର
ଦୁର୍ବୁଦ୍ଧି ମକରନ୍ଦ ପାନ କରଇ ବିଶି ମତ୍ତ ମଧୁକର । ୧ ।

## ୨ୟ ଛାନ୍ଦ—ଗଣେଶଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ରାଗ—କଳସା

ବନ୍ଦଇ ଶ୍ରୀ ଗଣନାଥ ଗଉରୀକୁମର । ଗଜମୁଖ ଏକଦନ୍ତ କପାଳେ ସିନ୍ଦୂର ॥ ଦେବ ଅଗ୍ରଗଣ୍ୟ ତୁମ୍ଭେ ଅଯୋନିସମ୍ଭୂତ । ଲମ୍ବୋଦର ବିଘ୍ନହର ସଦାଶିବ ସୁତ ॥ ଆହେ ଗଣନାଥ ମୋର ଘେନିବାର ସେବା । ସୁପ୍ରସନ୍ନ ହୋଇ ମୋତେ ପଦ କହିଦେବା ॥ ଅନୁଗ୍ରହ କର ବାରେ ଇନ୍ଦୁର ବାହନ । ଶ୍ରୀରାମ ଚରିତ କିଛି କରିବି ବର୍ଣ୍ଣନ ॥ କୃତାଞ୍ଜଳିପୁଟେ କରୁଅଛି ନମସ୍କାର । ଭଣେ ବିକ୍ରମ ନରେନ୍ଦ୍ର ଶ୍ରୀପଦେ କୋୟର । ୨ ।

## ୩ୟ ଛାନ୍ଦ—ସର୍ବଦେବାଦେବୀ ବନ୍ଦନା

ବୋଲ ହରି ହେ । ହରି ଭଜ ରାମ ଭଜ ଭଜ ଦଇତ୍ୟାରି ହେ ।ଘୋଷା । ପ୍ରଥମେ ବନ୍ଦିଲୁ ଆମ୍ଭେ ଶ୍ରୀଗୁରୁ ଚରନ । ଯାହାର କୃପାତେ ହୁଏ ବିଷ୍ଣୁ ଦରଶନ ହେ ॥ ଦଶରଥସୁତ ବନ୍ଦୁଁ ଶ୍ରୀରାମଚରଣ । ତାହାର ସାନୁଜ

ବନ୍ଦୁଁ ବୀର ଲଇକ୍ଷଣ ହେ ॥ ସୀତାଠାକୁରାଣୀ ବନ୍ଦୁଁ ଜନକନନ୍ଦିନୀ । ବଶିଷ୍ଠ ଯାବାଳି ବନ୍ଦୁଁ ଯେତେ ମହାମୁନି ହେ ॥ କ୍ଷେତ୍ରର ମହିମା କିଛି କଳନା ନ ଯାଏ । ଚଣ୍ଡାଳ ହସ୍ତରୁ ଅନ୍ନ ବିପ୍ର ଲଭି ଖାଏ ହେ ॥ ଯେଉଁସ୍ଥାନେ ହୁଏ ଭାଇ ନାମସଂକୀର୍ତ୍ତନ । ସେହି ସ୍ଥାନ ବୋଲିଏ ଗୋଲୋକ ବୃନ୍ଦାବନ ହେ ॥ ଏହି ତ ରାମର ଲୀଳା ଶୁଣ ପ୍ରେମେ ଭାଇ । ଭକ୍ତଜନ ଉଦ୍ଧାରନ୍ତେ ଯଦୁନନ୍ଦନ ଗାଇ ହେ ॥ ଦୀନ ବିଶି ବୋଲେ ଏହି ହରଷିତ ମନ । ହରି ହରି ବୋଲ ହେ ସକଳ ସଭାଜନ ହେ । ୭ ।

## ୪ର୍ଥ ଛାନ୍ଦ—ବିଷ୍ଣୁଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ରାଗ—କଳଶା

ଜୟ ଜୟ ଜଗନ୍ନାଥ ଜୟ ଲକ୍ଷ୍ମୀପତି । କ୍ଷୀରସିନ୍ଧୁ ମଧ୍ୟରେ ସର୍ବଦା ଯାର ସ୍ଥିତି ॥ ଅନନ୍ତ ଅଙ୍କରେ ସଦା ଯାହାର ଶୟନ । ଶଙ୍ଖ ଚକ୍ର ଗଦା ପଦ୍ମ ଶ୍ରୀକରେ ଶୋଭନ ॥ କୋଟି କୋଟି ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡ ଯା ଲୋମମୂଳେ ଅଛି । ସେ ପ୍ରଭୁ ବିଶ୍ୱଲୀଳା ଜଗତେ ବ୍ୟାପିଛି । ସ୍ଥାବର ଜଙ୍ଗମ କୀଟ ପତଙ୍ଗ ଶରୀରେ । ଅଲକ୍ଷିତରୂପେ ବିହରନ୍ତି ନିରନ୍ତରେ ॥ ସୁରଦା ସିଦ୍ଧଗଣ ଯାର ପାଦପଦ୍ମ ଚିନ୍ତି । ଭୀଷଣ ସଂସାର ଶୋକ ତାପୁଁ ତରିଯାନ୍ତି ॥ ଯାହାଙ୍କ ମାୟାରେ ଏ ପୃଥିବୀ ଗତାଗତ । ଚନ୍ଦ୍ର ସୂର୍ଯ୍ୟ ଯାହା ଆଜ୍ଞା ପାଳନ୍ତି ନିୟତ ॥ ଗ୍ରୀଷ୍ମ ବରଷା ଶରତ ଷଡ଼ରିତୁ ଆଦି । ଏକ ପରେ ଏକ ଯାଉଛନ୍ତି କାର୍ଯ୍ୟ ସାଧି ॥ ଯେ ଦେବ ପାଳନ୍ତି ଏ ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡ ଚରାଚର । ବୋଲେ ବିକ୍ରମ ତା ପାଦେ ଶରଣ ମୋହର । ୮ ।

## ୫ମ ଛାନ୍ଦ—ସରସ୍ୱତୀଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ଜୟ ଜୟ ସରସ୍ୱତୀ ଗୋ ଜୟ ଦେବୀ ଶାରଦା । ତୋତେ ଯେହୁ ଆଶ୍ରେ କରନ୍ତି ଦେଉ ଅନେକ ବିଦ୍ୟା ॥ ତୋହର କରୁଣା ହୋଇଲେ ମୂର୍ଖ ହୁଏ ପଣ୍ଡିତ । ଏବେ ମୋହ କଣ୍ଠେ ବସିଣ କହ ରାମ ଚରିତ ॥ ଏ ଶ୍ରୀରାମ ନାମ ଗୁପତେ ଥିଲା ସାମ ବେଦରେ । ଚତୁର୍ମୁଖ ବ୍ରହ୍ମା ଜାଣିଣ ଭାବୁଥାନ୍ତି ମନରେ ॥ ମୂଳମନ୍ତ୍ରବୀଜ ଏହିଟି ଆଦ୍ୟକାଣ୍ଡର ରସ । ଭଣଇ ବିକ୍ରମ ନରେନ୍ଦ୍ର ଶୁଣି ବୈକୁଣ୍ଠ ବାସ ।

## ୬ଷ୍ଠ ଛାନ୍ଦ—କଟକଚଣ୍ଡୀଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ଜୟ ଜୟ ଦେବୀ ମାତଗୋ ଜୟ କଟକଚଣ୍ଡୀ । କଣ୍ଠେ ଘଣ୍ଟିମାଳ ଯେ ସିନ୍ଦୂର ମୁଖେ ମଣ୍ଡି । ମାତଗୋ ଜୟ କଟକଚଣ୍ଡୀ । ଘୋଷା । ମନ୍ଦାର ପୁଷ୍ପକୁ

ମାଗୋ ତୋହର ଶରଧା । ତୋହର ନାମ ଧରନ୍ତେ ତୁଟଇ ପାପବାଧା । ତୋହର କରୁଣା ମାଗୋ ହୁଅଇ ଯାହାକୁ । ଯମଦଣ୍ଡ କାଳଭୟ ନ ଥାଇ ତାହାକୁ ॥ ତୋହ ଶ୍ରୀଚରଣ ତଳେ ସର୍ବଦା ଆଶ୍ରିତ । ଦୀନ ହୀନ ଲକ୍ଷ୍ମଣର ଫେଡ଼ ମୋ ଦୁରିତ । ୩ ।

## ୭ମ ଛାନ୍ଦ—ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ରାଗ—ରାମକେରୀ

ଜୟ ଜୟ ରଘୁନାଥ ହେ ପ୍ରଭୁ କୌଶଲ୍ୟା ସୁତ । ଧରା ଭାରଭର ନାଶନେ ତୁମ୍ଭେ ମର୍ତ୍ତ୍ୟରେ ଜାତ ॥ ନବୀନ ନୀରଦ ବରନ ଆହା ଦଶେ କ ଶୋଭା । ଅଯୋଧ୍ୟା-ଆକାଶ ଘନରେ ଯେହ୍ନେ ବିଦ୍ୟୁତ ଆଭା ॥ ଶ୍ରୀଭୁଜେ ଶୋଭିତ କୋଦଣ୍ଡ କାଣ୍ଡ କି ମନୋହର । ନୁଆ ମଦନ କି ବିଜୟ ଘେନିଣ ପୁଷ୍ପଶର ॥ ଶ୍ରୀମୁଖ ଶୋଭାକୁ ଦେଖିଣ ଚନ୍ଦ୍ର ହେଲେ ଲଜ୍ଜିତ । ଉପମା କି ଦେବ ନ ମିଳେ ଖୋଜି ତ୍ରିଭୁବନ ତ ॥ କୌଶଲ୍ୟା ଆନନ୍ଦ ବର୍ଦ୍ଧନକାରୀ ଦଶରଥଙ୍କ । ନୟନପୁତ୍ତଳିକା ପ୍ରାପ୍ତ ଧନ ପ୍ରାପ୍ତ କି ରଙ୍କ ॥ଅଯୋଧ୍ୟା ନରନାରୀ ପ୍ରାଣ ଯେଉଁ ରଘୁନନ୍ଦନ । ତାଙ୍କ ଶ୍ରୀଚରଣେ ଶରଣ ଏ ପଦ୍ମନାଭ ଦୀନ ॥

## ୮ମ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ରାଗ—ଖଣ୍ଡିତା

ଜୟ ଜୟ ଜାନକୀ ଗୋ ଜନକକୁମାରୀ । ସର୍ବ ସୁଲକ୍ଷଣୀ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ମନୋହାରୀ । କୃପା କର ଗୋ । ନିରନ୍ତରେ ଶରଣ ତୋହର ଗୋ ॥ କଟାକ୍ଷରେ ହୃଦୟା ତୁ କରୁ ଯାହାଠାରେ । ଅବିଳମ୍ବେ ପ୍ରାପତ ସର୍ବ ମଙ୍ଗଳ ତାହାରେ । ତ୍ରିଭୁବନରେ ଗୋ । ପ୍ରଶଂସା କରନ୍ତି ସୁର ନରେ ଗୋ ॥ ତୋହଠାରେ ଯେଉଁ ଜନ କରଇ ଭକତି । କ୍ଷଣକେ ତୁ ଦେଇପାରୁ ଅଚଳ ବିଭୂତି । ସୁମଙ୍ଗଳେ ଗୋ । ନାହିଁ ତୋ ପରି ମହୀମଣ୍ଡଳେ ଗୋ ॥ ମାନବ ଦେହରେ ଗର୍ବ କରି ଏକ ସଂସାରେ । ପ୍ରଶଂସା କରିବି ତୋର କେତେ ବିନା କୃପାରେ । ଗୋପୀ ଭଣି ଗୋ । ଦୟା କର ଜଗତଜନନୀ ଗୋ । ୪ ।

## ୯ମ ଛାନ୍ଦ—ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ରାଗ—ରାମକେରୀ

ଜୟ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ଅନୁଜ ସୁମିତ୍ରାଙ୍କ ନନ୍ଦନ । ଜନକସୁତା ଊର୍ମ୍ମିଳାର ହୃଦକଣ୍ଠ ଚନ୍ଦନ ॥ ସକଳ ଗୁଣେ ପରିପୂର୍ଣ୍ଣ ଯୋଗୁଁ ନାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । କ୍ଷତ୍ରିୟ ପଣେ ତ୍ରିଭୁବନେ ନାହିଁ ତୁମ୍ଭ ସମାନ ॥ ସାବିତ୍ର ଜନମୀ

ହିଂସ୍ରକ ଭାବ ନ ଘେନ ମନେ । ଛାଡ଼ି ରାଜ୍ୟ ସୁଖ ସମ୍ପଦ ବୁଲିଅଛ କାନନେ ॥ ଚଉଦ ବରଷ ଭ୍ରାତାଙ୍କୁ ସେବା କଲ ବନରେ । ବଞ୍ଚିତ ହୋଇଣ ଆହାର ନିଦ୍ରା ମଇଥୁନରେ । ଧନୁର୍ଦ୍ଧର ବୀର ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତୁମ୍ଭ ପାଦେ ସେବିବି । ତୁମ୍ଭ ଦାସର ଦାସ ହୋଇ ଗଣନାକୁ ଆସିବି ॥ ସପତମ ଅବତାରରେ ତୁମ୍ଭେ ସୁମିତ୍ରା ସୁତ । ଦୁଃସହ ଭୂଭାରକୁ ନାଶି ମାଇଲ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ॥ କର ମୋହଠାରେ କରୁଣା ହେ କରୁଣା-ସରିତ । ତୁମ୍ଭର ପ୍ରସନ୍ନେ କହିବି ରାମାୟଣ ଚରିତ ॥ ହୁଅ ମୋର କଣ୍ଠେ ପ୍ରସନ୍ନ ପ୍ରତ୍ୟେକ ପଦ ଦିଶୁ । ବିକ୍ରମ କହେ ତବ ଯଶ ଜଗତରେ ପ୍ରକାଶୁ । ୮ ।

## ୧୦ମ ଛାନ୍ଦ—ବାଲ୍ମୀକିଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ରାଗ—ଖଣ୍ଡିତା

ଜୟ ଜୟ ବାଲମୀକି ଜୟ ମହାମୁନେ । ସୁଧାସମ ରାମାୟଣ ରଚିଲ ଆପଣେ ॥ କିବା ନାହିଁ ହେ । ସଂସାରର ସାର ଅଛି ଥୋଇ ହେ ॥ ଏ ସବୁ ସୁଗୁଣ ବଳେ ମର୍ତ୍ତ୍ୟରେ ମାନବ । ଯୋଗ୍ୟ ହୋଇ ଭୋଗନ୍ତି ଅତୁଳ ବଇଭବ । ଇହ ପରେ ହେ । ସଦାଗତି ଲଭନ୍ତି ସୁଖରେ ହେ ॥ ପିତୃଭକ୍ତି ଭ୍ରାତୃସ୍ନେହ ପତିବ୍ରତାପଣ । ବୀର ଧୀର ସତ୍ୟବନ୍ତ ପ୍ରଭୁଭକ୍ତ ଗୁଣ । କି ସୁନ୍ଦର ହେ । ଯୋଜନା କରିଛ ଚମତ୍କାର ହେ ॥ ତୁମ୍ଭ ଗ୍ରନ୍ଥ ସଂସାରରେ ଆଦରର ଧନ । ତୁମ୍ଭେ ଅଟ କବିଙ୍କର ମସ୍ତକ ଭୂଷଣ । ଗୁଣମଣି ହେ । ସଂକ୍ଷେପେ ବିକ୍ରମ ଗୀତେ ଭଣି ହେ । ୪ ।

## ୧୧ଶ ଛାନ୍ଦ—ଗ୍ରନ୍ଥାରମ୍ଭ

ରାଗ—ଚକ୍ରକେଳି

ଏକଦିନେ ନାରଦ ମହାଋଷି । ବାଲମୀକି ଆଶ୍ରମେ ହେଲେ ଆସି ॥
ତାଙ୍କୁ ଦେଖିଣ ବିଧି ପୂଜା କଲେ । ମନ ସଂଶୟ ତାଙ୍କୁ ପଚାରିଲେ ॥
କେଉଁ ପୁରୁଷଠାରେ ସର୍ବଗୁଣ । ଅଛି କାହାଠାରେ ସର୍ବ ଲକ୍ଷଣ ॥
ରବି ପ୍ରାୟ ହୋଇବ ତେଜୋବନ୍ତ । ପବନ ପ୍ରାୟ ହେବ ବଳବନ୍ତ ॥
ସତ୍ୟ, ଶାନ୍ତ, ଦୟା, କ୍ଷମାସାଗର । କୃତାନ୍ତକ ପ୍ରାୟ ହୃଦ ନିଷ୍ଠୁର ॥
ମହୀ ପ୍ରାୟେକ ହୋଇବ ସହଣୀ । ଧନବନ୍ତରେ କୁବେରଙ୍କୁ ଜିଣି ॥
ଶସ୍ତ୍ରେ ଅଧିକ ହେବ ଧନୁର୍ଦ୍ଧର । ବିଦ୍ୟାରେ ହେବ ବୃହସ୍ପତି ବର ॥
କ୍ରୋଧେ ହୋଇବ ଅନଳ ପଖର । ଶାନ୍ତଗୁଣେ ଶରଦ ଶୀତକର ॥
ଧାତା ପ୍ରାୟେକ ହୋଇବ କରତା । ତମୋଗୁଣେ ଶିବଙ୍କୁ ଅଧିକତା ॥
ମନମଥ ଜିଣି ହେବ ସୁନ୍ଦର । ସର୍ବଗୁଣରେ ହୋଇବ ଉଦାର ॥

କିଛି ନ ଥିବ ତାର ଅବଗୁଣ । କେଉଁ ପୁରୁଷ ଅଛି ଏଡ଼େ ଜାଣ ॥
ଶୁଣି ନାରଦ ବୋଲନ୍ତି ବଚନ । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଦଶରଥ ନନ୍ଦନ ॥
ତାହାଙ୍କଠାରେ ଅଛି ସର୍ବଗୁଣ । ସେ ଯେ ଅଟନ୍ତି ସ୍ୱୟଂ ନାରାୟଣ ॥
ତାଙ୍କ ଚରିତ ଅପାରୁଁ ଅପାର । ତାଙ୍କୁ ଉପାସନା କରି ନିସ୍ତର ॥
ସର୍ବ କହି ନାରଦ ମୁନି ଗଲେ । ବାଲମୀକି ରାମଙ୍କୁ ଲୟ କଲେ ॥
ତାଙ୍କୁ ପ୍ରସନ୍ନ ହେଲେ ଜଗନ୍ନାଥ । ବୋଲେ ଋଷି ପୂରିଲା ମନୋରଥ ॥

## ୧୨ଶ ଛାନ୍ଦ—ଆଦ୍ୟଶ୍ଳୋକ

ସଙ୍ଗମତିଆରି—ବାଣୀ

ତମସା ନଦୀ ତଟରେ ଗମନ୍ତେ ମୁନି । ସଙ୍ଗତେ ଗୋଡ଼ାଇ ଅଛନ୍ତି ଶିଷ୍ୟ ବେନି ॥ ନିତ୍ୟକର୍ମ ସମସ୍ତେ ନଦୀରେ ସାରିଲେ । ଆଶ୍ରମକୁ ଯିବାକୁ ବାହାର ହୋଇଲେ ॥ କ୍ରୌଞ୍ଚ କ୍ରୌଞ୍ଚୀ ବୋଲି ତହିଁରେ ପକ୍ଷୀ ବେନି । ବ୍ୟାଧ ସେ କ୍ରୌଞ୍ଚପକ୍ଷୀକି ଗଲାକ ଘେନି ॥ କ୍ରୌଞ୍ଚୀ କାନ୍ତ ଗୁଣ ଗୁଣି ରୋଦନ କଲା । ବାଲମୀକି ମୁନି ଶ୍ରବଣକୁ ଶୁଭିଲା ॥ ବ୍ୟାଧକୁ ଶାପ ଦିଅନ୍ତେ ହେଲା ଶୋଲକ । ଦିଶିଲା ତାହାଙ୍କୁ ପଦ୍ୟ ପାଦ ଅନେକ ॥ ମନେ ମନେ ଭାଳି ମୁନି ମଠକୁ ଗଲେ । ଆସନ କରିଣ ଧ୍ୟାନ କରି ବସିଲେ ॥ ମରାଳ ଚଢ଼ିଣ ପିତାମହ ପ୍ରବେଶ । ଦେଖି ବାଲମୀକି ପୂଜା କଲେ ବିଶେଷ ॥ ଧାତା ବୋଲନ୍ତି ସୁନ୍ଦର ରାମ ଚରିତ । ଶ୍ଳୋକବନ୍ଧରେ ସ୍ଫୁରିଲା ମୁନିଙ୍କ ଚିତ୍ତ ॥ ଏହା ଶୁଣି ଧାନ ଋଷି ବିସ୍ତର କଲେ । ଗୀତ ବନ୍ଧ କରି ରାମାୟଣ ରଚିଲେ । ୯ ।

## ୧୩ଶ ଛାନ୍ଦ—ଅନନ୍ତଶୟନ

ରାଗ—କଳସା

ଶୁଣ ହେ ସୁଜନଜନେ ଅପୂର୍ବ ଆଖ୍ୟାନ । ଆଦ୍ୟକାଣ୍ଡ ବାଣୀ ରାମ ଚରିତ ବର୍ଣ୍ଣନ ॥ ଦନୁଜଙ୍କ ଭାର ନ ସହିଣ ବସୁମତୀ । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଯହିଁ ଥିଲେ ପ୍ରଜାପତି ॥ ଶିରେ କର ଦେଇଣ-କହଇ ବସୁନ୍ଧରା । ଆଉ ସହି ନ ପାରେ ମୁଁ ଦୈତ୍ୟ ପାଦ ଭରା । ପାରିଲେ ଉଦ୍ଧାର ବେଗେ କର କୁଶପାଣି । ନୋହିଲେ ରସାତଳରେ ପଡ଼ିଲଟି ଜାଣି ॥ ଉପସ୍ଥିତ ଦେବଗଣେ ଦୁଃଖ ନିବେଦିଲେ । ଏ ସଙ୍କଟୁ ରକ୍ଷାକର ବୋଲିଣ ବୋଇଲେ ॥ ରାବଣର ଦର୍ପେ ସ୍ୱର୍ଗେ ରହି ହେଉ ନାହିଁ । ଅସହ୍ୟ ଯାତନା କେତେ ଭୋଗିବୁ ଗୋସାଇଁ ॥ ରକ୍ଷାକର ରକ୍ଷାକର ଦେବ

କୁଶପାଣି । ପ୍ରତିକାର ନ କଲେ ମଲୁଁ ସର୍ବେ ଜାଣି ॥ ଏହା କହି ଦେବଗଣେ ମଉନ ହୋଇଲେ । ଶ୍ରୀରାମ ଚରଣ ଚିନ୍ତି ପଦ୍ମନାଭ ବୋଲେ । ୮ ।

## ୧୪ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଧମକ

ଦେବତାଙ୍କ ମୁଖୁଁ ଏହା ଶୁଣି ପ୍ରଜାପତି । ଭାବିଲେ ବିଷ୍ଣୁଙ୍କ ବିନା ନାହିଁ ଅନ୍ୟଗତି ॥ ସକଳ ଦେବଙ୍କୁ ସେ ଘେନିଣ ସଙ୍ଗତରେ । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଯେ ଅନନ୍ତ ଶଯ୍ୟାଠାରେ ॥ ଏକମୁଖ ହୋଇ ସର୍ବେ କରୁଛନ୍ତି ସ୍ତୁତି । ଆଗଭର ହୋଇଣ ଜଣାନ୍ତି ପ୍ରଜାପତି । ନମସ୍ତେ ନମସ୍ତେ ବିଷ୍ଣୁ କମଳଲୋଚନ । ଦୁଃଖୀ ଦୁଃଖହାରୀ ପ୍ରଭୁ ଭକ୍ତ ପ୍ରାଣଧନ ॥ ଲଙ୍କପତି ଉପଦ୍ରବ ଶୁଣନ୍ତୁ ଗୋସାଇଁ । ଦ୍ୱାରପାଳ କାର୍ଯ୍ୟେ ସୂର୍ଯ୍ୟ ତା ଦ୍ୱାର ଜଗଇ ॥ ପୁଷ୍ପହାର ଗୁନ୍ଥେ ଇନ୍ଦ୍ର ଭୟେ ହୋଇ ବ୍ରସ୍ତ । ଚନ୍ଦ୍ର ଦେବତା ମସ୍ତକେ ଧରିଥାନ୍ତି ଛତ୍ର ॥ ପାକ ସମ୍ପାଦନ୍ତି ଅଗ୍ନି ଦେବତା ତାହାର । ଧୀରେ ଧୀରେ ବଞ୍ଚୁଥାନ୍ତି ଭୟରେ ସମୀର ॥ ଯେତେ ପାଣି ଲୋଡ଼ା ଆଣି ଦିଅନ୍ତି ବରୁଣ । ବସୁମତୀ କରୁଥାନ୍ତି ଗୃହ ସମାର୍ଜ୍ଜନ ॥ ଯମ କଥା କହି ନୁହେଁ ମାଡ଼ୁ ଅଛି ହସ । ତା ହାତୀ ଘୋଡ଼ା ନିମନ୍ତେ କାଟୁଛନ୍ତି ଘାସ ॥ ଯେ ଶନି ଦୃଷ୍ଟିରେ ଭସ୍ମ ହୁଏ ତ୍ରିଭୁବନପୁର । ସେ ମଅଳଲୁଗା ନିତି କାଚେ ରାବଣର ॥ ପ୍ରତିଦିନ ବୃହସ୍ପତି ପାଞ୍ଜି ପଢ଼ୁଛନ୍ତି । ମୋର ଖଟଣି ଶୁଣିବା ହେଉ ଲକ୍ଷ୍ମୀପତି ॥ ସୃଷ୍ଟିକର୍ତ୍ତା ହୋଇଣ ହୋଇଛି ଅବଧାନ । ନିତି ପ୍ରତି ପଢ଼ାଏ ତା ବାଳୁତ ସନ୍ତାନ ॥ ଏହିପରି ସବୁଦେବେ କରିଅଛୁଁ ସେବା । କେଉଁପରି ଏହା ହସ୍ତୁ ମୁକତି ଲଭିବା ॥ ଏହା ପ୍ରତାପରୁ ରକ୍ଷା କର ଚକ୍ରଧର । ନୋହିଲେ ନଷ୍ଟପ୍ରାୟ ନାଶଯିବ ତ୍ରିଭୁବନପୁର ॥ ଏତେବୋଲି ବେଦପତି ଆରମ୍ଭିଲେ ସ୍ତୁତି । ବୋଲେ ଦୀନ ପଦ୍ମନାଭ ରାମପାଦ ଚିନ୍ତି । ୧୫ ।

## ୧୫ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କଳଶା

ନମସ୍ତେ ନମସ୍ତେ ପ୍ରଭୁ ଭକତ ବତ୍ସଳ । ନମୋ ପତିତପାବନ ପ୍ରଭୁ ଆଦିମୂଳ ॥ ନମୋନମ ଶୋକତାପହାରୀ ଦଇତାରି । ଦୁଃଖୀ ଦୁଃଖ ହର କରେ ଶଙ୍ଖ ଚକ୍ର ଧରି ହେ ॥ ଯୁଗେ ଯୁଗେ ଅସୁର ନାଶନେ ତୁମ୍ଭ ଜାତ । ରାବଣ ବିନାଶି ନଷ୍ଟ ଫେଡ଼ିବା ଉଚିତ ହେ ॥ ଅଶେଷ ମହିମା ପ୍ରଭୁ ଅଟଇ ତୁମ୍ଭର । ବେଦ ଉଦ୍ଧରି ଧଇଲ ମୀନ କଳେବର ହେ ॥ ମନ୍ଦରଧାରଣ କରି କୂର୍ମ ଅବତାରେ । ଦୈତ୍ୟ ପରାଜୟ କଲ ମୋହିନୀ ରୂପରେ ହେ ॥

ବରାହ ରୂପରେ ଦନ୍ତେ ଧରିଲ ଧରଣୀ । ହିରଣାକ୍ଷ ନାଶିଲ ନୃସିଂହ ରୂପେ ପୁଣି ହେ ॥ ବାମନ ରୂପରେ ହୟୂପାଦ ଭୂମିଦାନ । ମାଗି ବଳିନୃପେ ଦେଲ ପାତାଳରେ ସ୍ଥାନ ହେ । ୭ । ଏହିପରି ଅବତାର ଦେବେ ଅଗୋ-ଚର । ରାବଣ ବିନାଶି ପ୍ରଭୁ ମହୀ ଭାର ହର ହେ ॥ ତୁମ୍ଭେ ଗୋଲକର ପତି ଅଗତିର ଗତି । ଏ ଘୋର ସଙ୍କଟୁ ଦେବ କରିବାକୁ ମୁକ୍ତ ହେ । ଏହିରୂପେ ସ୍ତୁତି କରନ୍ତେଣ ଶୂଳପାଣି । ଶୁଣି ତୋଷ ହେଲେ ପ୍ରଭୁ ପଦ୍ମନାଭ ଭଣି ହେ । ୧୦ ।

## ୧୬ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ଦେବଙ୍କ ଆକୁଳ ଦେଖି ପ୍ରଭୁ ଦଇତ୍ୟାରି । ଦିବ୍ୟ ଚକ୍ଷୁ ଫେଇଣ ଚାହିଁଲେ ଧୀର କରି ॥ ଶଙ୍ଖ ଚକ୍ର ଗଦା ପଦ୍ମ ଶୋଭେ ଭୁଜ ଚାରି । ଲକ୍ଷ୍ମୀ ସରସ୍ୱତୀ ପାଶେ ଖଟନ୍ତି ତାଙ୍କରି ॥ ବ୍ରହ୍ମା ମୁଖ ଚାହିଁଣ କହନ୍ତି ନାରାୟଣ । ଅସୁରଙ୍କୁ ଏଡ଼େ ବର ଦିଅ କି କାରଣ ॥ ପୂର୍ବାପର ବିଚାର ନ କର ବେଦପତି । ସେ ହେତୁ ଘଟଇ ଆସି ସମସ୍ତ ବିପତ୍ତି ॥ ବୃଥା ଦେବଗଣେ ଆଉ ନ କର ଭାବନା । ଅବିଳମ୍ବେ ପୂର୍ଣ୍ଣହେବ ତୁମ୍ଭର ବାସନା ॥ ନିର୍ଭୟ ଚିତ୍ତରେ ଯାଅ ନିଜ ନିଜ ଧାମ । ଅବଶ୍ୟ ମର୍ତ୍ତ୍ୟରେ ଆମ୍ଭେ ହୋଇବୁ ଜନମ । ଚତୁର୍ଦ୍ଧା ରୂପରେ ଆମ୍ଭେ ଜନମ ହୋଇବୁଁ । ଅସୁର ବଳ ମାରିଣ ମହୀ ଉଶ୍ୱାସିବୁଁ ॥ ଏହା ଶୁଣି ଦେବଗଣେ ହରଷେ ଚଳିଲେ । ବିକ୍ରମ ନରେନ୍ଦ୍ର ରାମ ଚରଣେ ଭଜିଲେ । ୮ ।

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ବନ୍ଦନା

ରାଗ—ଯମକ

ଶୁଣ ହେ ସୁଜନ ଜନେ ହୋଇ ଏକମନ । ସୁଧାସମ ରାମାୟଣ ପବିତ୍ର ଆଖ୍ୟାନ ॥ ଭରତଖଣ୍ଡ ମଧ୍ୟରେ ମିଥିଳା ନାମେ ଦେଶ । ତହିଁ ଅଧିପତି ଯେ ଜନକ ନରଈଶ ॥ ବଡ଼ାଇ ପ୍ରତାପୀ ରାଜା ଅତି ଭାଗ୍ୟବନ୍ତ । ତାହାର କୁଳରେ ଯହୁଁ ନୋହିଲିକ ସୁତ ॥ ଦିନୁ ଦିନୁ ଦୁଃଖାନଳ ହୋଇ ପ୍ରଜ୍ୱଳିତ । ସ୍ୱକୀତନୁ କୃଶ କରି ଦିଅଇ ନିୟତ ॥ ଏକଦିନେ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କି ଡାକିଣ ମହୀପତି । ରାଜ୍ୟଭାର ସମର୍ପିଣ ଚଳିଲା ଝଟିତି ॥ ହରଷ ହୋଇଣ ରାଜା ବିଚାରି ମନରେ । ତପ ଆରମ୍ଭିଲା ଯାଇଁ କଉଶିକ ତଟରେ ॥ ଯୋଗ ଲଗ୍ନ କରିଣ ଜନକ ମହୀପତି । ଶୁଦ୍ଧମନେ ବିଷ୍ଣୁଙ୍କୁ

କରଇ ବଡ଼ଭକ୍ତ ॥ ବଳାଇ ସାହାସ ମନେ ନିଷ୍ଠଳେ ରହିଲ । ବିନ୍ଦମ କହେ ଏପରି କେତେଦିନ ଗଲା ।୮।

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ରାମକେଶୀ

ଏମନ୍ତ ସମୟେ ଶୂନ୍ୟରେ ମେନକା ଅପସରୀ । ଶାପୁ ମୁକ୍ତହୋଇ ମର୍ତ୍ତ୍ୟରୁ ଯାଉଛନ୍ତି ସ୍ୱର୍ଗପୁରୀ ॥ ଦିଶେ ଅତି ଶୋଭା ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗ ରଙ୍ଗ ବିଜୁଳି ଘନେ । ତପ ତ୍ୟାଗକରି ଜନକ ଦେଖିଲେକ ନୟନେ ॥ ବୋଲନ୍ତି ଧନ୍ୟରେ ସୁନ୍ଦରି ଧନ୍ୟ ତୋ ରୂପରାଶି । ଧନ୍ୟ ବିହି ତୋତେ ଗଢ଼ିଲ କେତେ କାଳହିଁ ବସି ॥ ନାହିଁ ନାହିଁ ଶୋଭା ସୁନ୍ଦରି ତୋହପରି ଜଗତେ । ଏସନ ସଦୃଶ କୁମାରୀ ଯେବେ ମିଳନ୍ତା ମୋତେ ॥ ପୁରଠାରୁ ଶତଗୁଣରେ ପାଳନ୍ତି ମୁଁ ଅବଶ୍ୟ । ଏତେକ ଭାଳିଣ ଜନକ ମନ କଲେ ବିରସ ॥ ମନରେ ଭାଳେଣି ଜାଣିଲା ଶୂନ୍ୟେ ସ୍ୱର୍ଗ ଯୁବତୀ । ସ୍ତମ୍ଭୀଭୂତହୋଇ ବୋଲଇ ଶୁଣ ହେ ରାଜପତି ॥ ଅବଶ୍ୟ ତୋହର କୋଳରେ ଜାତ ହୁଅନ୍ତି ମୁହିଁ । ଯାଉଅଛି ସ୍ୱର୍ଗପୁରକୁ ଶାପୁଁ ମୁକତ ହୋଇ ॥ ଶୁଣିଣ ଜନକ ବୋଲନ୍ତି କହ କହ ସୁନ୍ଦରି । ଯେଉଁ ପାପ ଯୋଗୁଁ ମର୍ତ୍ତ୍ୟରେ ଥିଲୁ ତୁ ଆବତରି । ଏ ବଚନ ଶୁଣି ମେନକା କହଇ ହସି ହସି । ବିନ୍ଦମ କହେ ସେ ଚରିତ ଶୁଣ ହେ ରାଜରଷି ॥

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ଖେମଟା

ରାଜାର ବଚନେ କହେ ସ୍ୱର୍ଗ ଯୁବତୀ । ଯାହା ପଚାରିଲେ ତାହା ଶୁଣ ହେ ପତି ॥ ଏକଦିନେ ଅଷ୍ଟ ଅପସରୀଏ ଆସି । ଗାନ କରୁଥିଲୁଁ ଇନ୍ଦ୍ର ଆଗରେ ବସି ॥ ବ୍ରହ୍ମା ଇନ୍ଦ୍ର ବରୁଣ ଦଶଦିଗପାଳ । ସଭା ପୂରି ରହିଥିଲେ ଦେବ ସକଳ ॥ ଚନ୍ଦ୍ରସେନର ସୌନ୍ଦର୍ଯ୍ୟ ଦେଖିଣ ତୋଳେ । ବିହ୍ୱଳିତ ହୋଇ ପଡ଼ିଲି ସଭାତଳେ ॥ ଏହା ଦେଖି ଇନ୍ଦ୍ର ମୋତେ ଶାପ ଦିହିଲା । ମ୍ଳେଚ୍ଛ ତନୁ ଧରି ମର୍ତ୍ତ୍ୟେଯାଅ ବୋଇଲା । ଦେବସ୍ତ୍ରୀ ହୋଇ ତୁ ପାପ ଆଚରିଲୁ । ମୋ ସୁନ୍ଦକୁ ଦେଖି କାମେ ବଶ ହୋଇଲୁ ॥ ଏତେ କହି କୋପକଲା ସହସ୍ରଲୋଚନ । ବହୁ ବିନୟେ କହିଲି ମୁକ୍ତ ବିଧାନ ॥ କଷ୍ଟକାଳେ ଗିରିଜା ଦର୍ଶନ ପାଇବୁ । ମ୍ଳେଚ୍ଛ ତନୁଛାଡ଼ି ତୁ ସ୍ୱର୍ଗକୁ ଆସିବୁ ॥ ଇନ୍ଦ୍ର ଦ୍ୱାରେ ଶାପ ଭୋଗ କରି । ମୁକ୍ତ ହୋଇ ଯାଉଛି ଏବେ ସ୍ୱର୍ଗପୁରୀ ॥ ଅବଶ୍ୟ ତୋ କୋଳେ ରାଜା ହୁଅନ୍ତି ଜନ୍ମ । ଏବେ

ମୁହିଁ କହୁଛି ସ୍ୱରୂପ ବଚନ ॥ ପୂର୍ବେ ନାରଦ କହିଲେ ବ୍ରହ୍ମା ଅଗ୍ରତେ । ଅବଶ୍ୟ କନ୍ୟା ଏ ପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇବ ତୋତେ ॥ ମୋଠାରୁ ଶତଗୁଣେ ସୁନ୍ଦରୀ କୁମାରୀ । ମିଳିବ ବଚନ କହେ ହେ ବ୍ରହ୍ମଋଷି ।। ୧୧ ।

## ୨୦ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ – ରାମକେରୀ

ଶୁଣିଣ ଜନକ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି କହ କହ ସୁନ୍ଦରି । କେମନ୍ତ ପ୍ରକାରେ ପ୍ରାପତ ମୋତେ ହେବ କୁମାରୀ ॥ ରାଜାର ବଚନେ ବୋଲଇ ମେନକା ଅପସରୀ । ତହିଁର ବୃତ୍ତାନ୍ତ କହିବା ଶୁଣ ହେ ବ୍ରହ୍ମଋଷି ॥ ପୂର୍ବେ କୁଶଧ୍ୱଜ ରାଜାଏ ଥିଲେ ମହୀମଣ୍ଡଳେ । ବେଦବତୀ ବୋଲି କନ୍ୟାଏ ହେଲା ସେ ରାଜା କୋଳେ ॥ ଅତ୍ୟନ୍ତ ସୁନ୍ଦରୀ ଅଟଇ କିବା ସ୍ୱର୍ଗ ଯୁବତୀ । ତାହାର ମୋହନ ମୂରତି ଦେଖି ଟଳିବେ ଯତି ॥ ତାହାର ସମାନ ସୁନ୍ଦର ବର ପ୍ରାପ୍ତ ନୋହିଲା । ବରଷ ହୋଇଣ ସେ କନ୍ୟା ଘୋର ତପେ ରହିଲା ॥ ମନରେ ସଙ୍କଳ୍ପ କରଇ ବିଷ୍ଣୁ ହେବ ମୋ ବର । କେତେକାଳ ତପେ ରହିଲା ତେଜି ନିଦ୍ରା ଆହାର । ଏମନ୍ତ ସମୟେ ଲଙ୍କାର ନାୟକ ଦଶଶିର । ଦିଗବିଜେ କରି ଆସନ୍ତେ ଦେଖିଲା ନାରୀବର । ଅନ୍ତରୀକ୍ଷେ ବେଗେ ସେଠାକୁ ଆସି ଯାନ ଛୁହାଇ । କାମେ ବଶହୋଇ ସୁରତି ମାଗିଲା ସେହିଠାଇଁ ॥ ଶୁଣି ବେଦବତୀ କନ୍ୟା ଯେ କ୍ଷଣେ ମଉନ ହେଲା । ନାସ୍ତି କରନ୍ତେଣ ରାବଣ କେଶହାରେ ଧଇଲା ॥ ଗାଢ଼େ ଅଙ୍ଗେ ଭିଡ଼ି ମୁଖରେ ଦିଅନ୍ତେ ଚୁମ୍ବଦାନ । ଛାଡ଼ ଛାଡ଼ ବୋଲି ବୋଇଲା କ୍ରୋଧେ ନାରୀ ରତନ ॥ ଛାଡ଼ି ଦିଅନ୍ତେ ସେ ରାବଣ ବେଦବତୀ କହଇ । ଶୁଦ୍ଧକାୟ ମୋର ଅଶୁଦ୍ଧ କଲୁ ଅଧର ହୋଇ ॥ [illegible] କ୍ରୋଧ ପ୍ରବଳୁଁ ଅଗ୍ନି ଜାତ ହୋଇଲା । ମୋହ ଯୋଗୁଁ ନାଶ ହୋଇବୁ କହି ପ୍ରାଣ ଛାଡ଼ିଲା ॥ ମହାଭୟ ମାଇ ରାବଣ ତହୁଁ ଅଇଲା ଘରେ । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ଯାଇଣ ନିଜ ଲଙ୍କା ଗଡ଼ରେ ॥ ଏମନ୍ତ ସମୟେ ନାରଦ ଲଙ୍କେ ହେଲେ ପ୍ରବେଶ ॥ ରାବଣକୁ ଗୃହେଁ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ବିଶ୍ରବାଶିଷ୍ୟ ॥ ଯେଉଁ ଦେବତାର କନ୍ୟାକୁ ଆଜ ରମିଲୁ ବଳେ । ଅପମାନ ପାଇ ପଶିଲା ଅଙ୍ଗ କ୍ରୋଧ ଅନଳେ ॥ ଦହନ ନୋହିଣ ସେ ଶବ ସେହି ରୂପ ପଡ଼ିଛି । ତାହା ହୋତେ ତୁହି ମରିବୁ ଶୁଣ ବିଶ୍ରବାବହ୍ନି ॥ ନୋହିଲେ ସେ ଶବ ଅଣାଇ ବେଗେ କର ବିନାଶ । ଏତେକ କହିଣ ନାରଦ ଶୂନ୍ୟେ ହେଲେ ଅଦୃଶ୍ୟ ॥ ସେ କଥା ଶୁଣିଣ ରାବଣ ଜଗତିରୁ ଉଠିଲା । ସେ ଶବ ଅଣାଇ ସତ୍ୱର ମନ୍ଦୋଦରୀଙ୍କି ଦେଲା ॥ କହନ୍ତେ ସେ ଏହା ବ୍ୟଞ୍ଜନ କର

ଗୋ ପ୍ରାଣସହି । ଏତେ କହି ତହୁଁ ବିଜୟେ କଲିକ ଲଙ୍କସାଇଁ ॥ ଏମନ୍ତ ସମୟେ ନାରଦ ରାଣୀ ପାଶେ ପ୍ରବେଶ । ବୋଲନ୍ତି ରାଣୀ ଗୋ ବ୍ୟଞ୍ଜନ କର ଆନ ମାଏଁ ସ ॥ ଏ ଶବ ନେଇଣ ସମୁଦ୍ର ଜଳେ ଦିଅ ଭସାଇ । ତାଙ୍କ ଆଜ୍ଞା ପ୍ରତି ପାଳିଲି ମନ୍ଦୋଦରୀ ସୁମୁହିଁ ॥ ଦକ୍ଷିଣ ସମୁଦ୍ର କୂଳରେ ସେହି ଲାଗି ଅଛଇ । ଲଙ୍ଗଳ ଦ୍ୱାରା ସେ ସ୍ଥାନକୁ କୃଷ କରି ଭୂ ଯାଇଁ । ଅବଶ୍ୟ କୁମାରୀ ପ୍ରାପତ ଆଜ ହୋଇବ ତୋତେ । ଏହିମ କହଇ ମେନକା କହିଗଲି ଭରତେ । ୨୩ ।

## ୨୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ଭାଗବତ ବୃତ୍ତେ

ଏମନ୍ତ କହି ସେ ସୁନ୍ଦରୀ । ଶୂନ୍ୟେ ଚଳିଲି ସ୍ୱର୍ଗପୁରୀ ॥ ଶୁଣିଣ ଜନକ ଆନନ୍ଦ । ଚକ୍ଷୁ ଯେସନେ ପାଏ ଅନ୍ଧ ॥ ହରଷେ ସେଠାରୁ ଚଳିଲେ । ନିଜ ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରବେଶିଲେ ॥ ପାତ୍ର ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କି ଘେନି ସଙ୍ଗେ । ଚଳିଲେ ଜନକ ସରାଗେ ॥ ସଫଳକାମ ହେବାପାଇଁ । ସଙ୍କେତ ସ୍ଥାନେ ହେଲେ ଯାଇଁ ॥ ବିଧିପୂର୍ବକ କାର୍ଯ୍ୟକରି । ଯଜ୍ଞ ସାଧିଲେ ଦଣ୍ଡଧାରୀ ॥ ଆହୁତି ଦେଲେ ନିତ୍ୟମିତ । ଯଜ୍ଞ ହୋଇଲା ସମାପତ ॥ ସ୍ୱର୍ଗେ ଚଳିଲେ ଦେବଗଣେ । ମୁନିଏ ଗଲେ ଯେଝା ସ୍ଥାନେ ॥ ଜନକ ସତାନନ୍ଦ ରାଇ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ॥ ହଳଲଙ୍ଗଳ ଯାଅ ଆଣ । ଚଷାଅ ବେଗେ ଯଜ୍ଞସ୍ଥାନ । ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ସତାନନ୍ଦ । ଚଷିଲେ ଯଜ୍ଞଭୂମିଖଣ୍ଡ । ପୂର୍ବରୁ ଅଛଇ ନିର୍ମାଣ । ବଚନ କଥା କୁଶପାଣି । ଚଷିଲା ମାନେ ଫାଳମୁନେ । ବାହାର ମଞ୍ଜୁଷା ତକ୍ଷଣେ । ବେଗେ ସେ ମଞ୍ଜୁଷା ମେଲାଇ । ଗୃହାନ୍ତି ଏକମୁଖ ହୋଇ । ଦଗଧ ହେମ ପ୍ରାୟ କାନ୍ତି । ଶରଦ ଶଶୀ ମୁଖଜ୍ୟୋତି । ଦେଖିଣ ଜନକ ହରଷ । ଘେନି ଚଳିଲେ ନିଜ ଦେଶ ॥ ଅନ୍ତଃପୁରରେ ପ୍ରବେଶିଲେ । ରାଣୀଙ୍କଠାରେ ସମର୍ପିଲେ । ହରଷ ହୋଇ ସବୁ ରାଣୀ । ପୁତ୍ରଠାରୁ ଅଧିକେ ପାଳି ॥ ଯେବଣ ଲକ୍ଷ୍ମୀଙ୍କ ଚରଣେ । ସେବନ୍ତି ସୁରସିଦ୍ଧ ଗଣେ ॥ ସେ ଏବେ ଜଗତର ହିତେ । ହୋଇଲେ ଜନକ ଦୁହିତେ ॥ ବିଦେହେ ହେବାରୁ ସମ୍ଭୂତ । ବୈଦେହୀ ନାମେ ହେଲେ ଖ୍ୟାତ । ଜନକକୁମାରୀ ନିମନ୍ତେ । ଜାନକୀ ବୋଲନ୍ତି ଜଗତେ ॥ ମିଥିଳା ରାଜାଙ୍କ ଦୁଲଣୀ । ତେଣୁ ସେ ନାମ ମଇଥିଳୀ ॥ ଜନନୀ ତାଙ୍କର ପୃଥିବୀ । ତେଣୁ ନାମ ଅଟେ ପାର୍ଥିବୀ ॥ ଶରୀର ଯୋଜନେ ବାସଇ । ତେଣୁ ଯୋଜନାଗନ୍ଧା ସେହି ॥ ଲଙ୍ଗଳ ମୂନରୁ ବାହାର । ହେବାରୁ ସୀତା ନାମ ତାର ॥ ଏମନ୍ତେ ଷଡ଼ ଦରନାର । ନାମ ବହିଲେ ମୁନିବର ॥ ଦିନକୁ ଦିନ ଚନ୍ଦ୍ରକଳା । ସମାନ ବଢ଼େ ରାଜ ବାଳା ॥

ସୀତା ଜନମ ହେଲା ଶେଷ । ଶୁଣିଲେ ଖଣ୍ଡେ ଭବକ୍ଳେଶ ॥ ସେ ସୀତା ଚରଣାରବିନ୍ଦ । ଭଜଇ ବିକ୍ରମ ନରେନ୍ଦ୍ର । ୩ ।

## ୨୨ଶ ଛାନ୍ଦ—ରାମଜନ୍ମ

ରାଗ—ଯମକ

ଏଥି ଉତ୍ତାରୁ ବାଲ୍ମୀକ ନାମେ ମହାଯତି । ରାମାୟଣ ଆଦ୍ୟଲୀଳା ଯାହା କହିଛନ୍ତି ॥ ସାମବେଦୁଁ ସମ୍ଭୂତ ଅମୃତମୟ ରସ । ଶୁଣନ୍ତି ପାର୍ବତୀ ଦେବୀ କହନ୍ତି ମହେଶ ॥ ଭରତଖଣ୍ଡ ମଧ୍ୟରେ ଅଯୋଧ୍ୟା ନାମେ ପୁର । ଅଜସୁତ ଦଶରଥ ତହିଁ ଦଣ୍ଡଧର ॥ ତାହାଙ୍କ ମଇତ୍ର ଚମ୍ପାବତୀ ନରେଶ୍ୱର । ଲୋମପାଦ ବୋଲି ନାମ ଅଟଇ ତାହାର ॥ ବିପ୍ରଶାପେ ବୃଷ୍ଟି ହୀନ ହେଲା ତାର ଦେଶ । ଜଳବିନା ପ୍ରଜାଜନେ ଲଭିଲେକ କ୍ଳେଶ ॥ ଋଷିଶୃଙ୍ଗ ଆଇଲେ ଯେ ଜଳ ବରଷିବ । ବୋଲଇ ବିକ୍ରମ ଚମ୍ପାବତୀ ସୁସ୍ଥ ହେବ । ୬ ।

## ୨୩ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ପାର୍ବତୀ ବୋଲନ୍ତି ମୋତେ କହ ହେ ଧୂର୍ଜଟି । କେବଣ ଦୋଷରୁ ଇନ୍ଦ୍ର ନ କଲାକ ବୃଷ୍ଟି । ଚମ୍ପାବତୀଦେଶ ରାଜା କେଉଁଦୋଷ କଲା । ବାରବରଷ କପାଇଁ ଇନ୍ଦ୍ର ନ ପାଳିଲା ॥ ଏଥିର ଚରିତ ମୋତେ କହ ଗଙ୍ଗାଧର । ମନର ସଂଶୟ ଯେ ଛେଦନ କର ମୋର ॥ ପାର୍ବତୀଙ୍କ ବଚନେ କହନ୍ତି ଶୂଳପାଣି । ପୂର୍ବର ଚରିତ ଏବେ ଶୁଣ ଗୋ ସର୍ବାଣୀ ॥ ଏକଦିନେ ଲୋମପାଦ ବ୍ରାହ୍ମଣଙ୍କ ଆଣି । ଗୋରୁ ଦାନ ଦେଲା ଯେ ତାହାଙ୍କ ମନ ଜାଣି ॥ ଗାଭ ଘେନି ଦ୍ୱିଜଗଣେ ଗଲେ ନିଜ ଘର । ଏକ ଗୋରୁ ପଳାଇ ପଶିଲା ଗୋଗୋଷ୍ଠର ॥ ଅଙ୍ଗଦେଶ ନୃପତି ଯେ ତହିଁ ଆରଦିନ । ଅନ୍ୟବ୍ରାହ୍ମଣଙ୍କୁ ସେ ଗୋରୁକୁ ଦେଲା ଦାନ ॥ ଗାଭ ଘେନି ବିପ୍ର ଯାଉ ଯାଉ ନିଜ ପୁର । ଆଗ ନେଲା ଦ୍ୱିଜ ଦେଖି ବୋଲେ ଏତ ମୋର ॥ ପଛ ବିପ୍ର ବୋଲେ ମୋତେ ରାଜାଦାନ ଦେଲା । ଆଗ ବିପ୍ର ବୋଲେ ମୋତେ ଆଗ ଦେଇଥିଲା । ଦୁଇ ବ୍ରାହ୍ମଣଙ୍କର ଲାଗିଲା ବନ୍ଦ କଳି । ରାଜାଙ୍କ ଛାମୁଁରେ ଯାଇ କଲେକ ଗୁହାରି ॥ ନୃପତି ବୋଇଲେ ତୁମ୍ଭେ ଶୁଣ ହେ ବ୍ରାହ୍ମଣ । ପଳାଇ ପଶିଲା ଗୋରୁ ଆମ୍ଭ ଗୋଗୋଷ୍ଠେଣ ॥ ନ ଜାଣି ବିପ୍ରକୁ ଆମ୍ଭେ ଦାନ ଦେଲୁ ଗୋରୁ । ଏବେ ଅନ୍ୟ ଗୋରୁ ଦେବା କପାଁ କୋପ କରୁ ॥ ବ୍ରାହ୍ମଣ ବୋଇଲା ନେବି ସେହି ଗୋରୁ ମୋର । ଆଗେ ଦେଇ ପଛେ ହରୁ କେଉଁ ଧର୍ମ ତୋର ॥ ଏବେ ତୁ ମୋର ଶାପ ଘେନ ମହୀପାଳ ॥

ତୋର ରାଜ୍ୟେ ବୃଷ୍ଟି ନ କରିବ ଆଖଣ୍ଡଳ ॥ ବାରବର୍ଷଯାଏ ରାଜ୍ୟ ହେବ ଅପାଳକ । ଅନ୍ନ ନ ପାଇଣ ଯେ ମରିବେ ସର୍ବଲୋକ ॥ ଏତେ କହି ବ୍ରାହ୍ମଣ ଯେ ଗଲା ନିଜଘର । ପଛେ ପଛେ ଗୋଡ଼ାଇ ବୋଲଇ ନୃପବର । ଶାପ ପ୍ରତିକାର ମୋତେ କହ ଦ୍ୱିଜବର । ରାଜ୍ୟ ନାଶ ଯିବ ମୋର ଦୋଷ କ୍ଷମାକର ॥ ରାଜାର ବିକଳ ଦେଖି କହିଲା ସେ ଦ୍ୱିଜ । ଯେବେ ଆଣିପାରୁ ବିଭାଣ୍ଡକର ତନୁଜ ॥ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଅଟନ୍ତି ଯେ ବିଭାଣ୍ଡକ ବାଳ । ଆଇଲେ ଅବଶ୍ୟ ରାଜ୍ୟେ ବରଷିବ ଜଳ ॥ ପୂର୍ବର ଚରିତ ତୁମ୍ଭେ ଶୁଣସି ରାଘବ । ଚମ୍ପାବତୀ ରାଜ୍ୟେ ବୃଷ୍ଟି ନ କଲା ମଘବା । ଯହୁଁ ଆକୁଳ ହୋଇଲେ ରାଜ୍ୟର ପରଜା । ପୂର୍ବ କଥା ଚିନ୍ତାଇଲା ଲୋମପାଦ ରାଜା ॥ ମନରେ ଅତି ଭାବନା ହୋଇଲା ତାହାର । କେ ଆଣିବ ବିଭାଣ୍ଡକ ଋଷିର କୁମର ॥ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଆଇଲେ ହୋଇବ ଜଳବୃଷ୍ଟି । ବିକ୍ରମ ନରେନ୍ଦ୍ର କହେ ରକ୍ଷା ହେବ ସୃଷ୍ଟି । ୨୩ ।

## ୨୪ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କଳସାରଗୌଡ଼ା

ମନ୍ତ୍ରୀକି ଡକାଇ ରାଜା ବୋଲନ୍ତି ବଚନ । କହ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗଙ୍କର ଜନ୍ମ ବିବରଣ ହେ ॥ ରାଜାଙ୍କ ବଚନେ ଯେ କହଇ ବିଜ୍ଞମନ୍ତ୍ରୀ । ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଜନ୍ମକଥା ଶୁଣ ନରପତି ହେ ॥ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଜନମ ଶୁଣନ୍ତୁ ଏକମନେ । ବିଭାଣ୍ଡକ ନାମେ ଋଷି ଥିଲେ ତପସ୍ଥାନେ ହେ ॥ ଏହିକାଳେ ସ୍ୱର୍ଗରୁ ଉର୍ବଶୀ ଅପସରୀ । ନଦୀରେ ପଶିଣ ସ୍ନାନ କରଇ ସୁନ୍ଦରୀ ଯେ ॥ ଜାନୁ ଯଉବନ ଯେ ଦିଶଇ ମର୍ମସ୍ଥାନ । ଦେଖି କାମେ ବଶ ବିଭାଣ୍ଡକ ତପୋଧନ ଯେ ॥ସ୍ନାନ ସାରି ଉର୍ବଶୀ ଯେ ଗଲା ସ୍ୱର୍ଗପୁର । ଧ୍ୟାନଭଙ୍ଗ ଅନ୍ତେ ମୁନି ମିଳିଲେ ଜଳର ଯେ ॥ ସ୍ନାନ କରନ୍ତେଣ ରେତ ହୋଇଲା ସ୍ଖଳିତ । ବାହୁଡ଼ି ଆଶ୍ରମକୁ ଗମିଲେ ତପୋବନ୍ତ ହେ । ଏହି ସମୟେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ମୃଗୁଣୀ । ଜଳ ସହିତରେ ରେତ ଭକ୍ଷିଲା ସେକ୍ଷଣି ଯେ ॥ ଗର୍ଭବତୀ ହୋଇ ପୁତ୍ରେ କରିଣ ଜନମ । ଦେହ ଛାଡ଼ି ମୃଗୁଣୀ ଚଳିଲା ସ୍ୱର୍ଗଧାମ ଯେ ॥ ଧରଣୀପୃଷ୍ଠୀ ହୋଇ ପୁତ୍ର କରଇ ରୋଦନ । ବିକ୍ରମ କହେ ଭରସା ହେଲେ ଭଗବାନ । ୧୦ ।

## ୧୫ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ଶୁଣ ହେ ରାଜନ ଏହି ଅପର୍ବ ଚରିତ । ମୃଗଶୃଙ୍ଗ ନରମୂର୍ତ୍ତି ସେହି ତପୋବନ୍ତ ॥ ବାଳକ କାନ୍ଦିବା ଶୁଣି ବିଭାଣ୍ଡକ ମୁନି । ସେଠାବରେ

ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ତତକ୍ଷଣି ॥ କୁମରକୁ ଦେଖିଣ ବସିଷ୍ଠ ମୁନିବର । ଆକାଶ ମାର୍ଗରେ ଯେ କହିଲେ ବଜ୍ରଧର ॥ ଏହାଦ୍ୱାରା ଦେବକାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇବ ବହୁତ । ସନ୍ତକର ପାଳ ବିଭାଣ୍ଡକ ତପୋବନ ॥ ଏ ଯେଉଁ ରାଜ୍ୟକୁ ଯିବେ ବରଷିବ ଜଳ । ବୋଲେ ଗୋପୀ ସୁଦସ୍ଥା କରିବେ ଆଦିମୂଳ । ୫ ।

## ୨୭ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ମନ୍ତ୍ରୀମୁଖୁଁ ଏହା ଶୁଣି ଚମ୍ପାବତୀସାଇଁ । ବସ୍ତ୍ରର କରଇ ପାନ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କି ବସାଇ ॥ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଆଣିବାକୁ କାହା ବୁଦ୍ଧି ଅଛି । ଜଣେ ଜଣେ କରି ରାଜା ସମସ୍ତଙ୍କୁ ପୁଚ୍ଛି ॥ ମନ୍ତ୍ରୀବର ବୋଲେ ଦେବ ଅଛି ଏକ ବୁଦ୍ଧି । ଯେବଣ ପ୍ରକାରେ କାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇବଟି ସିଦ୍ଧି ॥ ଧନରତ୍ନ ଗୃଙ୍ଗଡ଼ା ଦୋସାଧି ହସ୍ତେ ଦେବା । ଦୁନ୍ଦୁଭି ବଜାଇ ନଗ୍ରସାକ ବୁଲାଇବା ॥ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ମୁନିଙ୍କି ଯେ ପାରିବଟି ଆଣି । ଏ ରତ୍ନ ଗୃଙ୍ଗଡ଼ା ନିଶ୍ଚେ ପାଇବ ସେ ପୁଣି ॥ ଶୁଣିକରି ନୃପତି ସାନନ୍ଦ ମନ ହେଲା । ପଞ୍ଚରତ୍ନ ଗୃଙ୍ଗଡ଼ା ଦୋସାଧି ହସ୍ତେ ଦେଲା । ଆଦରେ ଦାଉଣ୍ଡୀ ଯେ ବଜାଇ ଘର ଘୁର ॥ ଦୋସାଧି ବୋଲଇ ତୁମ୍ଭେ ଶୁଣ ସର୍ବ ନର ॥ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ମୁନି ଅଟେ ବିଭାଣ୍ଡକ ଶିଷ୍ୟ । କଉଶିକ ନଦୀତଟରେ କରିଥାଇ ବାସ । ସେ ମୁନି ଆଇଲେ ଯେ ହୋଇବ ଜଳବୃଷ୍ଟି । ଯେ ଆଣିବ ନେବ ସେହି ରତ୍ନ-ଗୃଙ୍ଗଡ଼ାଟି ॥ ଏହାଶୁଣି ଜରତା ନାମେଣ ନଟକାରୀ । ବିଧ ତା ଉପାୟେ ସେ ଯେ ଅଛି ଅବତରି ॥ ସେ ଆସିଣ ପଞ୍ଚରତ୍ନ ଗୃଙ୍ଗଡ଼ା ଧଇଲା । ମୁହିଁ ଋଷିଶୃଙ୍ଗ ଆଣି ଦେବଇଁ ବୋଇଲା ॥ ଶୁଣିକରି ଦୋସାଧି ହରଷମନ ହୋଇ । ରାଜାର ସମ୍ମୁକୁ ତାକୁ ଗଲାକ ଘେନାଇଁ ॥ ଦେଖିଣ ଆନନ୍ଦ ଯେ ହୋଇଲେ ମହୀପାଳ । ଜରତା କଣ୍ଠରେ ନେଇ ଲମ୍ବାଇଲେ ମାଳ ॥ ବିନୟୀ ହୋଇଣ ଯେ ବୋଲଇ ନୃପମଣି । ମୋହର ରାଜ୍ୟକୁ ରକ୍ଷା କର ଗୋ ତରୁଣୀ ॥ ଜରତା ବୋଲଇ ଯେ ଯୋଡ଼ିଣ ବେନିକର । ଶୁଣ ଦେବ ଚମ୍ପାବତୀ ନଗର ଠାକୁର ॥ ଅଗମ୍ୟ ଅରଣ୍ୟ ସେ ଯେ ଶାଳ ଶୀଳ ବାଟ । ପାଦରେ ଗମିଲେ ଯେ ଲଭିବୁଁ ବଡ଼ କଷ୍ଟ ॥ ଦୁଇ ନାବ ସଜକରି ଦିଅ ନୃପବର । ଅପ୍ରମାଦେ ଆଣିଦେବୁଁ ଋଷିର କୁମର ॥ ଶୁଣିକରି ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଲେ ନୃପମଣି । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ନାବ ଗଢ଼ି ଦେଲେକ ବଢ଼ାଈଣି ॥ ନଉକା ଉପରେ ଯେ ବିବିଧ ବୃକ୍ଷ ରୋପି । ଫଳଲା ପାଚିଲା ବୃକ୍ଷମାନ ତହିଁ ଥାପି ॥ ଆମ୍ର ପଣସ

କଦଳୀ ଟଭ ନାରିକେଳ । ଜେଉଡ଼ି ନାରଙ୍ଗ ଆଦି ନାନା ରମ୍ୟ ଫଳ । ଟଗର ତଗଟ ଯେ ମନ୍ଦାର ମଲ୍ଲୀ ଯୂଥ । ଚମ୍ପା ନାଗେଶ୍ୱର କଆ କନିଅର ଜାଣ ॥ ଶୁଭ ଅନୁକୂଳ ଯୋଗେ ଜରତା ବାହାର । ସଙ୍ଗରେ ଘେନିଣ ବାରବନିତା ଆବର । ବସ୍ତ୍ର ଅଳଙ୍କାର ମଣ୍ଡି ସୁବେଶ ସୁନ୍ଦରୀ । ବୋଲଇ ବିକ୍ରମ ଦଶେ ସ୍ୱର୍ଗ ଅପସରୀ । ୨୩ ।

## ୨୭ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ଯମକ

ଗଙ୍ଗାର ଭିତରେ ନାବ ବାହିଣ ଘେନିଲେ । କେତେକ ଦିନରେ ଯାଇଁ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ॥ କଉଶିକ ନଦୀତୀରେ ହୋଇଲେ ପ୍ରବେଶ । ମୁନି ଦେଖି ଜରତା ଲଭିଲେ ଅତି ତୋଷ ॥ ମଢ଼ିଆ ଦୁଆରେ ଯେ ଅଛଇ ବେଲଗଛ । ତହିଁ ତଳେ ବସିଛନ୍ତି ବିଭାଣ୍ଡକ ବତ୍ସ ॥ କୃଷ୍ଣାଜିନ ମାଡ଼ିବସି ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ମୁଖ ହୋଇ । ରୁଦ୍ରାକ୍ଷର ମାଳା କରେ ଘେନିଣ ଜପଇ ॥ କର୍ଣ୍ଣରେ ତମ୍ବାକୁଣ୍ଡଳ ଶୁଣ୍ଡଗୋଟି ଜଟ । ବେନିଗୋଟି ଶୃଙ୍ଗ ତାର ଶିରକୁ ମୁକୁଟ ॥ ଏ ସମୟେ ଜରତା ଯେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ । ତାଙ୍କୁ ଦେଖି ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଆଚମ୍ବିତ ହେଲେ ॥ ଜନ୍ମରୁ ଯୁବତୀ ତାର ଦେଖିବାର ନାହିଁ । ଗଉରବ କରି ତାଙ୍କୁ ପାଖରେ ବସାଇ ॥ ଜରତାକୁ ଦେଖି ମୁନି ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ବଚନ । କେଣିକି ହେ ମହାଋଷି କରୁଛ ଗମନ ॥ କାମମୋହିନୀ ବୋଇଲେ ଶୁଣ ମୁନିବର । ମକରେ ତହିଲୁଁ ଆମ୍ଭେ ପ୍ରୟାଗ ତୀର୍ଥର ॥ କୁମ୍ଭମାସେ ଅଇଲୁଁ ଯେ ହରଦ୍ୱାର ବାଟେ । ଚଇତେ ରହିଲୁ ଆମ୍ଭେ କାଶୀନଦୀ ତଟେ ॥ ମେଷ ମାସେ ବାରାଣସୀ କ୍ଷେତ୍ରରେ ରହିଲୁଁ । ଏବେ ଅଯୋଧ୍ୟାକୁ ଆମ୍ଭେ ଯିବୁଟି ବୋଇଲୁଁ ॥ ଶୁଣିକରି ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲେ । ଆପଣା ଆସନେ ତାଙ୍କୁ ନେଇ ବସାଇଲେ ॥ ହରିଡ଼ା ବାହାଡ଼ା ମୁନି ଘେନି ନିଜ କରି । କନ୍ଦମୂଳ ଫଳ କିଛି ଦେଲେ ଉପହାର ॥ ତାହା ଦେଖି ଜରତା ଯେ ହସି ହସି ହୋଇ । ଏହା ଅଟେ କିସ ଫଳ ବୋଲି ପଚାରଇ ॥ ଏହି ଫଳ ମୁନି ଆମ୍ଭେ ନ କରୁ ଆହାର । ଆମ୍ଭର ରାଜ୍ୟର ଫଳ ଦେଖ ମୁନିବର ॥ ଏତେ ବୋଲି ରମ୍ଭା ଲଡ଼ୁ ନେଇ ସମର୍ପିଲେ । ଭୁଞ୍ଜି କରି ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲେ ॥ କାମମୋହିନୀଙ୍କ ଠାହିଁ ଋଷି ପଚାରନ୍ତି । ତୁମ୍ଭର ଅଙ୍ଗରେ କିସ ଫଳ ଦେଇଛନ୍ତି ॥ ଜରତା ବୋଲଇ ତୁମ୍ଭେ ଶୁଣ ମହାମୁନି । ଏ ଆମ୍ଭର କୁଚଶମ୍ଭୁ ଅଙ୍ଗେ ଥାଉଁ ଘେନି ॥ ଅବନା ଅକ୍ଷର ପାଦ ନାହିଁ ଏହାଙ୍କର । କରରେ ମର୍ଦ୍ଦନ କଲେ ଦ୍ୟନ୍ତି ଏ ଯେ ବର ॥ ନୟନେ ଅଞ୍ଜନ

ରଞ୍ଜି କପାଳେ ସିନ୍ଦୂର । ପରପୁରୁଷର ସଙ୍ଗେ ପୀରତି ଆତୁର ॥ ଦିବ୍ୟ
ପୁରୁଷକୁ ଦିବ୍ୟ ଭୁବନକୁ ନେଉ । ଦିବ୍ୟ ରତିରସେ ତାଙ୍କୁ ଦିବ୍ୟ ଭୋଗ
ଦେଉଁ ॥ ଏତେ କହି କାମିନୀ ଯେ ମୁନିଙ୍କି ଧଇଲେ । ଅଙ୍କେ ବସାଇଣ
ଅଙ୍ଗେ ଅଙ୍ଗ ଲଗାଇଲେ ॥ ହସ ହସ ହୋଇ ମୁନି ବୋଲନ୍ତି ବଚନ ।
ଚାଲ ତୁମ୍ଭ ରାଜ୍ୟକୁ ହେ କରିବା ଗମନ ॥ ତାହା ଶୁଣି ମୁନିଙ୍କି ଯେ
ନାବେ ବସାଇଲେ । ସାତଦିନେ ଚମ୍ପାବତୀ ନଗରେ ମିଳିଲେ ॥ ମୁନି
ଆସନ୍ତେଣ ବୃଷ୍ଟି କଲା ଆଖଣ୍ଡଳ । ବୋଲେ ଗୋପୀ ଜନପ୍ରଜା
ଆନନ୍ଦ ସକଳ । ୨୫ ।

## ୨୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲେ ଦେଖି ଲୋମପାଦ ରାଜା । ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ମୁନିଙ୍କର
କଲେ ପାଦପୂଜା ॥ ହେମମୟ ପୁରେ ନେଇ ବିଜେ କରାଇଲେ । ଭୋଜନ
ନିମନ୍ତେ ନାନା ଉପଚାର ଦେଲେ ॥ ମହାସୁଖ ପାଇ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଯେ
ଆନନ୍ଦ । ଶ୍ରୀରାମ ଚରଣେ ଭଜେ ବିକ୍ରମ ନରେନ୍ଦ୍ର । ୩ ।

## ୨୯ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ଶୁଣ ହେ ସୁଜନ ଜନ ଅପୂର୍ବ ଚରିତ । ଯାହା ଶୁଣି ପ୍ରାଣୀମାନେ
ହୋଇବେ ମୁକତ । ହର କୋଳେ ବସିଣ ଯେ ପୁଛନ୍ତି ଗଉରୀ । ଶ୍ରୀରାମଜନ୍ମ
ଚରିତ କହ ତ୍ରିପୁରାରି । ପାର୍ବତୀଙ୍କ ବଚନେ କହନ୍ତି ଶୂଳପାଣି । ଶ୍ରୀରାମଜନ୍ମ
ଚରିତ ଶୁଣ ଗୋ ସର୍ବାଣି । ଏଥୁ ଅନନ୍ତରେ ଲୋମପାଦ ନୃପସାଇଁ ॥
ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗେ ବିଭାଦେଲେ ଆପଣା ତନୟୀ ॥ ଶାନ୍ତା କନ୍ୟାକୁ ବିବାହ
ହୋଇଲେକ ମୁନି । ଲୋମପାଦ ଗୃହେ କରିଅଛନ୍ତି ରହଣି ॥ ଏ ସମୟେ
ଅଯୋଧ୍ୟାର ସାଇଁ ଦଶରଥ । ଚିନ୍ତିତରେ ଥାନ୍ତି କେହ୍ନେ ଲଭିବେକ ସୁତ ।
ପାତ୍ର ମନ୍ତ୍ରୀ ପୁରୋହିତମାନଙ୍କୁ ଡକାଇ । ନିକଟେ ବସାଇ ରାଜା ଏମନ୍ତ
କହଇ ॥ ଷାଠିଏ ହଜାର ବର୍ଷ ହେଲା ମୋତେ ଜାଣ । ପୁତ୍ର ପାଇଁ ଚିନ୍ତାନଳ
ଦହେ ହୃଦ ବନ ॥ ଏଥିକୁ କେଉଁ ଉପାୟ କଲେ ପୁତ୍ର ହେବ । କହ ପାତ୍ର
ମନ୍ତ୍ରୀଗଣ ଯାହା ଜାଣ ସର୍ବ ॥ ଶୁଣିଣ ସୁମନ୍ତ ମନ୍ତ୍ରୀ ବୋଲେ ଯୋଡ଼କର ।
ମୁଁ ଯାହା କହୁଛି ଦେବ ଶୁଣନ୍ତୁ ସତ୍ୱର ॥ ଋଷିମାନଙ୍କ ମୁଖରୁ ଶୁଣିଅଛି
ପୂର୍ବେ । ତୁମ୍ଭ ଆଗେ ସତ୍ୟକରି କହୁଅଛି ଏବେ ॥ ଅବଶ୍ୟ ତୁମ୍ଭର ହେବେ
ଚାରି ଗୋଟି ସୁତ । ଆସି ଯଜ୍ଞକଲେ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ତପୋବନ୍ତ ॥ ଦଶରଥ

ବୋଲନ୍ତି ସେ ଋଷିଛନ୍ତି କାହିଁ । କଏ ଆଣିଦେବ ମୋତେ କାହୁଁ ପାଇବଇଁ ॥ ମନ୍ତ୍ରୀବର ବୋଲେ ଚମ୍ପାବତୀରେ ସେ ଛନ୍ତି । ଲୋମପାଦ ତୁମ୍ଭର ଯେ ମଇତ୍ର ଅଟନ୍ତି ॥ ସେଠାକୁ ଗମନ କଲେ ପାଇବ ନିଶ୍ଚୟ । ଏହା ଅଟେ ସୁନିଶ୍ଚିତ ଶୁଣ ନରରାୟ ॥ ଏହା ଶୁଣି ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲେ ଦଣ୍ଡଧାରୀ । ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ସାଜ ବେଗେ ବଜେ କର ॥ ବଜାଇଣ ନାନା ବାଦ୍ୟ ଟମକ ନିଶାଣ । ମହାସମାରୋହେ ରାଜା କଲେକ ପ୍ରୟାଣ ॥ ତିନଦିନେ ଚମ୍ପାବତୀ କଟକେ ପ୍ରବେଶ । ବେନି ମିତ୍ର ଭେଟ ହୋଇ ହୋଇଲେ ସନ୍ତୋଷ ॥ ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ବୋଇଲେ ହେ ଦଶରଥରାଜା । କୁଶଳେ ଅଛନ୍ତି ଟିକି ତୋର ରାଜ୍ୟ ପ୍ରଜା ॥ କୁଶଳେ ବୃଷ୍ଟି କରଇ ଟିକି ଆଖଣ୍ଡଳ । କହ କହ ତୋର ପୁତ୍ର ନାତିଙ୍କ କୁଶଳ ॥ ଶୁଣି ଦଶରଥ ଶୋକେ ଗଦ ଗଦ ହୋଇ । ଚରଣତଳେ ପଡ଼ିଲେ ଗଡ଼ ଘାଲି ଶୋଇ ॥ ବୋଲନ୍ତି ତୁମ୍ଭ ପ୍ରସାଦେ ସର୍ବ ଶୁଭ ମୋର । ପୁତ୍ରଦାନ ଦେଇ ମୋ ବଂଶକୁ ରକ୍ଷାକର ॥ ଶୁଣିକରି ଋଷ୍ୟ-ଶୃଙ୍ଗ କଲ୍ୟାଣ ବାଞ୍ଛନ୍ତି । ଏମନ୍ତେ ବସିଣ ବେନି ରାଜା ବର୍ତ୍ତରନ୍ତି ॥ ଦଶ-ରଥେ ଚାହିଁ ଋଷି ବୋଲନ୍ତି ବଚନ । ଚଳ ତୁମ୍ଭ ରାଜ୍ୟକୁ ହେ କରିବା ଗମନ ॥ ଶୁଣି ଦଶରଥ ରାଜା ହର୍ଷଚିତ୍ତ ହୋଇ । ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଲୋମପାଦ ଘେନିଣ ଚଳଇ ॥ ତିନଦିନେ ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ପ୍ରବେଶିଲେ ଯହୁଁ । ବୋଲେ ପଦ୍ମନାଭ ଯାଗ ଆରମ୍ଭିଲେ ତହୁଁ । ୨୭ ।

## ୩୦ ଶ ଛାନ୍ଦ

### ମୁନିବର ବାଣୀ

ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଯାଗ କଲେ । ଦେବତା ସନ୍ତୋଷ ହେଲେ । ପୂର୍ଣ୍ଣ ଆହୁତିର ଶେଷେ । ଜାତ ପୁରୁଷେ, ସୁଜନେ ହେ ॥ ଦାହ ସୁବର୍ଣ୍ଣ ଶରୀର । ପାଇଁଶ ଘେନିଛି କର । ମୁନିଙ୍କ କରେ ସେ ଦେଲେ । ଅଦୃଶ୍ୟ ହେଲେ ॥ ମୁନି ଦେଲେ ରାଜା କର । ଘେନିଣ ସେ ନୃପବର । କୌଶଲ୍ୟା କୈକେୟୀ ରାଣୀ । ଦେଲେ ସେ ଆଣି ॥ ବେନି ରାଣୀ ବେନି ଭାଗ । ସୁମିତ୍ରାକୁ ଅନୁରାଗ । କରିଣ ତାହାଙ୍କୁ ଦେଲେ । ଚରୁ ଖାଇଲେ ॥ ଉଦେ ନୋହୁ ରବିପ୍ରଭା । ଯେହ୍ନେ ପ୍ରାଚୀ ଦିଶେ ଶୋଭା । ସେହିରୂପେ ସେ ସୁନ୍ଦର । ରହି ଗର୍ଭର ଗଲା ବେନି ପଞ୍ଚମାସ । ହେଲା ପ୍ରସବ ଦିବସ । ଚଇତ୍ର ଶୁକ୍ଳ ନବମୀ । ପୁତ୍ର ଜନମି ॥ ଯେତେ ସେ ଲକ୍ଷଣମାନ । କହିଥିଲେ ତପୋଧନ । ତହିଁକି କୋଟିଏ ଗୁଣେ । ଜାତ ଲକ୍ଷଣେ ॥ ତନୁ ମରକତ ଶ୍ରେଣୀ । ସକଳ ଦେବ ଅଗ୍ରଣୀ । କୌଶଲ୍ୟା ଉଦରୁ ଜାତ । ଅଖିଳତାତ ॥ କୈକେୟୀ ଉଦରୁ ପୁତ୍ର

ଦୁର୍ବାଦଳ ପ୍ରାୟ ଗାତ୍ର । ଅବତରିଲେ ନନ୍ଦନ । ତାହାଙ୍କ ସ୍ଥାନ ॥ ସୁମିତ୍ରା ଗର୍ଭରୁ ଜାତ । ହୋଇଲେ ସେ ବେନି ସୁତ । ଶୁଦ୍ଧ ସୁବର୍ଣ୍ଣ ଶରୀର । ଅତି ମଧୁର ॥ ଦେଖି ଦଶରଥ ତୋଷ । ଦାଇଲେ ଦ୍ୱିଜବିଶେଷ । ଅଶ୍ୱଗଜ ଗାବ ଦାନ । ଦେଲେ ହିରଣ୍ୟ ॥ ହେଲା ହାଟ ଲୁଟ ଜୁର । ନେଲେ ସେ ଇତର ନର । ଦେବତାମାନଙ୍କୁ ତୋଷ । କରି ସନ୍ତୋଷ ॥ କରାଇଲେ ନୃତ୍ୟ ଗୀତ । ଉତ୍ସବ ହେଲା ବହୁତ । ଦୁନ୍ଦୁଭି ବାଜେ ସ୍ୱର୍ଗରେ । ହୃଷ୍ଟ ଅମରେ ॥ କଲେକ ନାଭି ଛେଦନ । ସୁଗନ୍ଧ କଲେ ଲେପନ । ଉଷ୍ଣ-ଜଳରେ ଯେ ସ୍ନାନ କଲେ ବହନ ॥ ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗ ପୋଛି ବସନ । କରାଇଲେ କ୍ଷୀରପାନ । ରତ୍ନଦୋଳ ପରେ ତୋଳ । ଶୁଆନ୍ତି ବାଳୀ ॥ ଯେବଣ ରାମ ଚରଣ । ସକଳ ଲୋକ ଶରଣ । ସେ ପ୍ରଭୁ ଜନମ ଆସି । ଭଣିଲେ ଋଷି । ସୁଜନେ ହେ । ୧୬ ।

## ୩୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଖେମଟା ।

ପଞ୍ଚୁଆଡ଼ି ଷଷ୍ଠୀଘର ଉତ୍ସବ ଗଲା । ଏକବିଂଶ ଦିବସ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ॥ ବଶିଷ୍ଠ ଆଦି ସକଳ ବ୍ରାହ୍ମଣଗଣ । ଦଶରଥ କରାଇଲେ ନାମ କରଣ । ରାମ ନାମ ଜ୍ୟେଷ୍ଠର ଭରତ କନିଷ୍ଠ । ବଗୃରଣ ନାମ ଦେଲେ ମୁନି ବଶିଷ୍ଠ । ସୁଲକ୍ଷଣ ଦେଖି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାମ ଦେଲେ । ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ତାଙ୍କ ସାନୁଜକୁ ବୋଇଲେ ॥ ଦିନୁ ଦିନୁ ବଢ଼ିଲେ ସେ ଚାରି ନନ୍ଦନ । ଦେଖି ଦଶରଥ ରାଜା ଆନନ୍ଦ ମନ ॥ ଧାଳନ୍ତି ଦୋଳି ସୁତ ଗାଇଣ ଗୀତ । ବଜାନ୍ତି ଯୁବତୀ ବୀଣା ବାଦ୍ୟ ନିରତ ॥ ଗୁଳୁଗୁଳୁରେ ଅଧରୁ ବହଇ ନାଳ । ଝାଳ ବିନ୍ଦୁ ଗଳତ ଶ୍ରୀମୁଖମଣ୍ଡଳ ॥ କମଳଦଳ ଲୋଚନୁ ବହେ କଜ୍ଜ୍ୱଳ । ଝୁଲା-ବାରେ ଧ୍ୱନି କରେ ମେଖଳାମାଳ ॥ କୁଟିଳ କୁନ୍ତଳମାଳ ମୁକୁତା ଫଳ । ବାଜେଣି ନୂପୁର ବାଜେ ଚରଣ ତଳ ॥ କଟିଟି ବାହୁଟୀ ହେମସୂତ୍ରେ ଛନ୍ଦଣୀ । କଟିତଟେ ପୀତାମ୍ବର ସୁମଣି ଶ୍ରେଣୀ ॥ ଆଣ୍ଠୁଆଇ ଭରା ଦେଇ ପୁଣ ଉଠନ୍ତି । କେତେବେଳେ କାନ୍ଦି ଧରଣୀରେ ପଡ଼ନ୍ତି ॥ ଯୁବତୀ ବେଢ଼ି ନଚ୍ଚନ୍ତି ବଜାଇ ତାଳ । କରି ଶାବକ ମଣ୍ଡିକ କରନ୍ତି କେଳି । ଚାରି କୁମରେ ଯେ ଧୂଳିଖେଳେ ତତ୍ପର । ଲୀଳା ଭାବେ ଆବୋରନ୍ତି ବାଳ ନଅର ॥ ପାଞ୍ଚବରଷ ପୂରନ୍ତେ ସେହି କୁମରେ । ଆରୋହଣ କଲେ ଅଶ୍ୱ-ଗଜ ନିକରେ ॥ ସୁବେଗ ବଳିଲା ତତ୍ତ୍ୱ ହୋଇଲେ ଧୀର । ସମସ୍ତ ଗୁଣେ ନିକର ଧୀରଙ୍କ ବର ॥ ଶୁକ୍ଳପକ୍ଷ ଚନ୍ଦ୍ର ପ୍ରାୟ ବଢ଼ନ୍ତି ରାମ । ଚୂଡ଼ାଦି ବେନି

ପାଞ୍ଚ କଲେ ବ୍ରତକର୍ମ ॥ ପଢ଼ିଲେ ବେଦ ପୁରାଣ ଶାସ୍ତ୍ର ଆଗମ । ଦଣ୍ଡା ଖଣ୍ଡା
ଧନୁର୍ବିଦ୍ୟା କ୍ଷତ୍ରିୟ ଧର୍ମ ॥ ବଶିଷ୍ଠଙ୍କଠାରୁ ଶିକ୍ଷା କଲେ ସକଳ । ତପ୍ତରତ୍ରୁ
ରବ ପ୍ରାୟ ତେଜ ପ୍ରବଳ ॥ ମୃଗୟା କରିଣ ମୃଗମାନ ମାରନ୍ତି । ଶରଧା
କରିଣ ମୃଗପକ୍ଷୀ ଧରନ୍ତି ॥ ଧରନ୍ତି କରୀଯୂଥରୁ କରୀଶାବକି । ମାରନ୍ତି
ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ ଗଣ୍ଡା ଜୀବ ଅନେକ ॥ ଛୁଆସିଂହ ପ୍ରାୟ ଗତି ଦିଶେ ଲାବଣ୍ୟ ।
ସପ୍ତମ ବରଷ ଆସି ହୁଏ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ॥ ନବତନ କିଶୋର ବୟସ ଶ୍ରୀରାମ ।
ଛବି ଦେଖି ମୁରୁଚ୍ଛିତ ହୁଅଇ କାମ ॥ କାମଶାସ୍ତ୍ର ପଠନରେ ବଳିଲା ମନ ।
ସୁବେଶ ଯୁବତୀରେ ନିଶ୍ଚଳ ନୟନ ॥ ସଙ୍ଗତେ ଶରଧା ଚିତ୍ତ ଶୁଣନ୍ତି
ଗୀତ । ବୋଲେ ବଶି ମନସିଜ ମନରୁ ଜାତ । ୨୪ ।

## ୩୨ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ଦେଶାକ୍ଷ

ଏକଦିନେ ସଭାକରି ଦଶରଥ ଦଣ୍ଡଧାରୀ ବିଜେ କରିଅଛନ୍ତି ଆସ୍ଥାନେ । ବଶିଷ୍ଠ ଜାବାଳୀ ବାମଦେବ ସୁମନ୍ତ ସହିତେ ସଭା ଶୋଭା ଦିଶନ୍ତି ଏମାନେ ହେ । ଗାଧିସୁତ । ଏହି ସମୟେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ । ଦେଖିଣ ରାଜନ ହୃଷ୍ଟ ମାନ୍ୟକରି ମୁନିଶ୍ରେଷ୍ଠ ବସିବାକୁ ଦିବ୍ୟାସନ ଦେଲେ ସେ ॥

ବିଶ୍ୱାମିତ୍ର ତପୋଧନ ଅଯୋଧ୍ୟାପୁର ରାଜନ ବହୁବିଧିରେ କଲେକ ପୂଜା । ଏ ମୋହର ବେନି ନେତ୍ର ଅଜ ହୋଇଲା ପବିତ୍ର କୃତାଞ୍ଜଳି ହୋଇ କହି ରାଜା ହେ । ମୁନିବର । କି କାରଣେ କଲେ ଆଗମନ । ଏ ମୋର ପାତକୀ କାୟ ମୋଠାରେ ଏତେ ସଦୟ ପବିତ୍ର ହୋଇଲା ମୋ ଭବନ ହେ ॥

ବୋଲନ୍ତି ସେ ଯୋଗୀଶ୍ୱର ଶୁଣ ଆହେ ନୃପବର ସିଦ୍ଧବନେ ସର୍ବ ମୁନିମାନେ । ଆରମ୍ଭ କରନ୍ତେ ଯାଗ ଅସୁରେ କରନ୍ତି ଭୋଗ ଭାଙ୍ଗିଲେ ସେ ଆମ୍ଭ ଯଜ୍ଞସ୍ଥାନ ହେ । ନୃପବର । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ମେତେ ଦେବ ହେ । ମାରିବେ ଅସୁରକୁଳ ଶୁଣ ହେ ନୃପ ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ କ୍ଷିତିରେ ବହୁ ଯଶ ପାଇବ ହେ ॥

ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ରାଜନ ମଣିଲେ ବଜ୍ରପତନ ବିକଳ ହୋଇଲା ତାଙ୍କ ମନ । ଦଶଦିଗକୁ ଅନାଇ ଖରନିଶ୍ୱାସ ପକାଇ ବେହୁଁ ବେହୁଁ ହୋଇଲେ ଅଜ୍ଞାନ ସେ । ନୃପବର । ମୋହ ତେଜି ମହୀରୁ ଉଠିଲେ । ଭୟରେ ହୋଇ କାତର ବହଇ ନୟନୁ ନୀର ବଶିଷ୍ଠଙ୍କ ମୁଖକୁ ଚାହିଁଲେ ସେ ॥

ବୋଲନ୍ତି ବଶିଷ୍ଠ ଯତି ଶୁଣ ଆହେ ମହୀପତି ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଦିଅ ମୁନି ସଙ୍ଗେ । ଶୋକ ମନୁ ହର ରାୟ ଏଥିକୁ ନ କର ଭୟ ମାରିବେ ଅସୁର ରଣରଙ୍ଗେ ହେ । ନୃପବର । ନ ଦେଲେ ହୋଇବ ସର୍ବନାଶ । ତୁମ୍ଭର ରାମ କୁମର ସ୍ୱୟଂ ହରି ଅବତାର ପାଇବ ଏଥିରୁ ବହୁ ଯଶ ହେ ॥

କହନ୍ତି ସେ ନୃପବର ଏ ମୋର ବେନି କୁମର ନ ଜାଣନ୍ତି ଧନୁଶର ଧରି । ଜନମାନଙ୍କ ସୁଖସୀମା ଆମ୍ଭ ନୟନ ପ୍ରତିମା କେବଳ ନେଉଛ ତାହା ହରି ହେ । ମୁନିବର । ରାମଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ଭୁଜ ଧରି । ପଡ଼ିଲେ ମୁନିଙ୍କ ପାଦ ଶୋକେ ହୋଇ ଗଦଗଦ ବୋଲେ ବଶି ସମର୍ପିଲେ ହରି । ୬ ।

## ୩୩ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ପିତାଙ୍କ ବିକଳ ଦେଖି ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ପ୍ରବୋଧ କରି କହନ୍ତି ଧରି ଧନୁର୍ବାଣ । ମାତାଙ୍କଠାରୁ ମେଲାଣି ହୋଇ ବେନି ଭାଇ । ମୁନି ସଙ୍ଗେ ଧୀରେ ଧୀରେ ଗଲେ ପଥ ବାହି ॥ ଆଗେ ବିଶ୍ୱାମିତ୍ର ମୁନି ପଛେ ବେନି-ଜନ । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଯାଇ ନିବିଡ଼କାନନ । ଦେଖିଲେ ଅତି ସୁନ୍ଦର ମହାବନ ଘୋର । ବିକ୍ରମ କହେ ଦିବସେ ଯେହ୍ନେ ଅନ୍ଧକାର । ୪ ।

## ୩୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ତାଡ଼କା ବଧ

ରାଗ—କାମୋଦୀ

ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବେନି, ଘେନି କୌଶିକ ମୁନି, ସରଯୂ ପାରି ହୋଇ ଗଲେ । ଗହନ ଗିରିମାଳ, ବିବିଧ ତରୁକୁଳ, ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ହେ । ସୁଜ୍ଞଜନେ । କାମେଶ୍ୱର ସନ୍ନିଧେ ମୁନି । ପାଶେ ବସାଇ ଭାଇ ବେନି । ଦେଲେ କୋଦଣ୍ଡ ଦୀକ୍ଷା ସମସ୍ତ ମନ୍ତ୍ରଶିକ୍ଷା କରାଇ ଧନୁର୍ବେଦ ଧ୍ୱନି ସେ ॥ ସେ ଦିନ ସୁଖେ ତହିଁ ରହି ନିଶି ପୁହାଇ ପ୍ରାତରୁ ସ୍ନାନ ସନ୍ଧ୍ୟା କଲେ । ବେନି ଭାଇଙ୍କୁ ଘେନି, ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ମୁନି ପଥ ଅନୁସରଣ ଚଲେ ହେ । ସୁଜ୍ଞ ଜନେ । ଚଳନ୍ତେ ମହାଘୋର ବନ । ମୁନି ହୁଅନ୍ତି ଛନ୍ନ-ଛନ୍ନ । ମୁନି ଭରସା ପାଇ, ଧନୁରେ ଗୁଣ ଦେଇ ଟଙ୍କାର କଲେ ଘନ ଘନ ସେ ॥ ଗର୍ଜନ ଶୁଣି କରି, ଗର୍ଜି ତାଡ଼କାସୁରୀ, ଅନାଇ ରୋଷେ ଚଉପାଶ । ତରୁ ଆୟୁଧ ଘେନି, ବୁଲାଇ ନେତ୍ର ବେନି, ପଥରେ ହୋଇଲା ପ୍ରବେଶ ହେ । ସୁଜ୍ଞଜନ । ଦଶନେ ଚିପିଣ ଅଧର । ତୁଣ୍ଡରୁ ଗଳଇ ରୁଧିର । କେଶ କରି ମୁକୁଳ, ଟେକି ବାହୁଯୁଗଳ, ଦିଶଇ ମହା ବିକରାଳ ହେ ॥ ରାମସଙ୍ଗେ ଅସୁରୀ, ବହୁ ସମର କରି, ମୁନିଙ୍କି କରୁଥିଲା ଭକ୍ଷ । ତାହା ଜାଣି ଶ୍ରୀରାମ ଧନୁରେ ସନ୍ଧି ଗୁଣ ପ୍ରହାରିଲେ ଅସୁରୀ ମୁଖ ହେ । ସୁଜ୍ଞଜନେ । ରାମ ଶର ତା ମୁଖେ ପଡ଼ି । ସ୍ୱର୍ଗ ଗଲା ବିମାନ ଚଢ଼ି । ମହା ଗର୍ଜନ କରି ମୃତ୍ୟୁପିଣ୍ଡ ତାହାରି, ପଡ଼ିଲା ବନ ଗିରି ମାଡ଼ି ହେ । ସିଦ୍ଧବନେ ପ୍ରବେଶ ରାମ ଦେଖି ହରଷ, ହୋଇଲେ ସର୍ବ ମୁନିମାନେ । ଉଚ୍ଚାରିଲେ ନିଗମ, ହୋମ

ବାଧି ଯଜ୍ଞ କର୍ମ, ଜଗିଲେ ରାମ ସାବଧାନେ ହେ । ସୁଜ୍ଞଜନେ । ମାତା ମରଣ ଜାଣି ସୁତେ । କ୍ରୋଧରେ ଆଇଲେ ତ୍ୱରିତେ । ଘେନି ଅସୁର ସୈନ୍ୟ, ଋଷି ତପ ଅରଣ୍ୟ, ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ସେ ରଙ୍ଗେ ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ମହାବାହୁ, ଦୂରୁ ଦେଖି ସୁବାହୁ ମାରିଚ ସଙ୍ଗତରେ ଘେନି । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କର, ସମ୍ମୁଖରେ ସମର, କଲେକ ଆସି ଭାଇ ବେନି ହେ । ସୁଜ୍ଞଜନେ । ଶ୍ରୀରାମ ଶର କି କେଶରୀ । ବଦାରିଲା ଅସୁର କରୀ । ଅସୁରବଳ ତୃଣ ଶର କି ହୁତାଶନ ଜଣେହେଁ ନ ଗଲେ ଉବୁରି ଯେ ॥ ଭ୍ରାତୃ ମରଣ ଗୁହିଁ, ମାରୀଚ ଧାଇଁ ଧାଇଁ, ଶ୍ରୀରାମ ନିକଟେ କହିଲା । କାହା ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ମାରି, ଧାତା ଯାଆକୁ ନ ପାରି, ସେ ଋଷି ଖାଇବୁଁ ବୋଇଲା ହେ । ସୁଜ୍ଞଜନେ । ଶ୍ରୀରାମ ଶୁଣି ତା ଉତ୍ତର । ବୋଇଲେ ଦେଖ ଧନୁଶର । ଏମନ୍ତରେ ମାରିବୁଁ, ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଯେ ନାଶିବୁଁ, ଦେଇଅଛନ୍ତି ବେଦବର ହେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବାକ୍ୟ ଶୁଣି, ମୁଖଁ ନ ସ୍ଫୁରେ ବାଣୀ, ତକ୍ଷଣେ ହୋଇଲା ବିଷଭ । ତାକୁ ପ୍ରାଣେ ନ ମାରି, ହାବଡ଼ା ଶରେ କରି, ଫିଙ୍ଗିଣ ଦେଲେକ ରାଘବ ହେ । ସୁଜ୍ଞଜନେ । ଅସୁରମାନେ କ୍ଷୟ ଗଲେ । ମୁନିମାନେ ସେ ଯଜ୍ଞକଲେ । ବୋଇଲେ ଧନ୍ୟ ବଶି, ଦେବତାମାନେ ଆସି, ଆକାଶୁଁ ପୁଷ୍ପବୃଷ୍ଟି କଲେ ହେ । ୮ ।

## ୩୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ଅହଲ୍ୟା ନିସ୍ତାରଣ

ରାଗ—ଭୈରବ

କଉଶିକ ସଙ୍ଗେ ରାମ । ଗଲେ ଗଉତମ ଗ୍ରାମ । ଦେଖିଲେ ତାଙ୍କୁ ଶ୍ରୀରାମ । ପଡ଼ିଛି ପାଷାଣ କ୍ଷମ ॥ ତା ପରେ ଉଠନ୍ତେ ରାମ । ବାହାର ହୋଇଲେ ହେମ-ଗଉତମ ନାରୀ ଉତ୍ତମ । ଯୁବତୀ ଅହଲ୍ୟା ନାମ ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ବେନିପାଦ । ପାଦକ-ବକ୍ଷକୁ ଗଦ । ଗୁଡ଼ିଲା ଶାପ ପ୍ରମାଦ । ହୋଇଲା ମହା ପ୍ରମୋଦ ॥ କୃତାର୍ଥ ରମଣ ନେଇ । ଦେଖି ଦଶରଥ ସୁତ । ପୁଲକ ହୋଇଲା ଗାତ୍ର । ଲାଗି ଶ୍ରୀଚରଣ ମାତ୍ର ॥ ଫଳ ଜଳ ପୁଷ୍ପ ଘେନି । ପାଦକୁ ପୂଜେ କାମିନୀ । ବୋଲେ ବଶି ସଙ୍ଗେ ଘେନି । ମିଥିଳା ଗଲେକ ମୁନି । ୫ ।

## ୩୭ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ବଙ୍ଗଳା ମଙ୍ଗଳଗୁଜ୍ଜରୀ

ଶ୍ରୀରାମ ପଚାରନ୍ତି ଭୋ ମୁନେ କହ ମୋତେ । ନାରୀ ଅବା ପାଷାଣ ହୋଇଲା କି ନିମନ୍ତେ । ଘୋଷା । ମୁନି କହନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ ଶୁଣ ହେ ସନ୍ଦେଶ । ଶକ୍ର ସକାଶୁଁ ହୋଇଲା ଏମନ୍ତ ଭବିଷ୍ୟ ॥ ଏକ ଦିନେ ଗଉତମ ତପ କରି-

ଗଲେ । ପୁରନ୍ଦର ଗଉତମ ଶରୀର ଧଇଲେ ॥ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଗଉତମଙ୍କ ସଦନ । ରମିଲେ ସେ ଋଷିନାରୀ ଯୁବତୀ ରତନ ॥ ବାହାର ହୁଅନ୍ତେ ପୁରୁଁ ଦେଖିଲେକ ଋଷି । ଶାପ ଦେଲେ ତା ବୃଷଣ ପଡ଼ିଲାକ ଖସି ॥ ଅହଲ୍ୟାନ୍ତେ ଦେଖିଣ ଦେଲେକ ଏହି ଶାପ । ରାମପାଦ ଲାଗିଲେ ସେ ଯିବ ତୋର ପାପ ॥ ଏବେ ରାମ ଅହଲ୍ୟାକୁ କଲ ଯେ କାରଣ । ବୋଲେ ବଳି ନମସ୍କରଇ ଲଗି ଶ୍ରୀଚରଣ । ୭ ।

## ୩୭ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମୁଖାରୀ

ପଥ ଗମନରେ ଦିନ ଶେଷ । କଉଶିକୀଘାଟରେ ପରବେଶ ॥
ରାମ ପୁଛନ୍ତି କେବଣ ଦେଶ । ଏଥି ନୃପତିର ନାମ କିସ ॥
ମୁନି ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ଶ୍ରୀରାମ । ଆମ୍ଭେ କହିବା ଏଥିର ନାମ ॥
କୁଶକେତୁ ସେ ମେ କୁଶଲଭ । କୁଶବ୍ରହ୍ମାଙ୍କଠାରୁ ସମ୍ଭବ ॥
କୁଶନୃପର ଶତ ନନ୍ଦନୀ । ଦିବ୍ୟସୁନ୍ଦରୀ ଜଗନ୍ମୋହିନୀ ॥
ଦେଖି ମୋହିତ ହେଲେ ମରୁତ । ବିଭା ହେବାକୁ କଲେକ ଚିତ୍ତ ॥
କନ୍ୟାମାନେ ଘୋଟାପୁରେ ଥିଲେ । ତାଙ୍କ ପାଶକୁ ବୋଲିଣ ଗଲେ ॥
ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ବର ବୋଲି ବୋଇଲେ । ଜଣେହେଁ ସୀଉକାର ନ କଲେ ॥
ତେଣୁ କ୍ରୋଧ କରିଣ ସମୀର । କୁଜ କଲେ କନ୍ୟାଙ୍କ ଶରୀର ॥
ତେଣୁ କୁଜକନ୍ୟା ଗଲେ ଦେଶ । ଗାଧି ଅଟନ୍ତି ତାହାଙ୍କ ଅଂଶ ॥
ତାଙ୍କଠାରୁ ଅବତାର ଆମ୍ଭେ । ଯାହା ପଚାରିଲ ରାମ ତୁମ୍ଭେ ॥
ଆମ୍ଭ ଭଗ୍ନୀ କଉଶିକୀ ନଦୀ । ବହୁଅଛନ୍ତି ପାତାଳ ଭେଦି ॥
କୁଶଅଂଶୁ ଆମ୍ଭେ କଉଶିକ । ଏହା ବୋଲନ୍ତି ସକଳ ଲୋକ ॥
ଶୁଣି ସନ୍ତୋଷ ରଘୁ ନାୟକ । ତହିଁ ବଞ୍ଚିଲେ ରଜନୀ ଏକ ॥
ପ୍ରାତୁଁ ନିତ୍ୟକର୍ମ ବଢ଼ାଇଲେ । ମୁନି ଆଗେ ପଥ କଢ଼ାଇଲେ ॥
ଗଙ୍ଗାଘାଟରେ ହୋଇଲେ ପ୍ରବେଶ । ବୋଲେ ବଳି ଗଙ୍ଗା ଦେଖି ତୋଷ ॥

## ୩୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ —ଦକ୍ଷିଣକାମୋଦୀ

ଗଙ୍ଗାକୂଳେ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ମୁନି । ଡାକନ୍ତି ଧୀବର ଆସ ନାବ ଘେନି ॥ ନ କର ବିଳମ୍ବ ଯିବା ପଥ ଦୂର । ନ ଶୁଣଇ ରାମ ବାଣୀ ସେ ଧୀବର ॥ ଦେଖି ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ଏ କି ଘଟ । ବଧିର ହେଲୁ କି ଏବେ ତୋର ଶ୍ରୁତି ॥

ଶୁଣି ଧୀବର ବୋଲଇ ରଘୁବଂଶି । ବଧିର ନୁହଇ ବିର ଶୁଣୁ ଅଛୁ ॥ ତୋ ପଦର ବାଲି ଲାଗି ରଘୁନାଥ । ପଥରେ ପଥର ହୋଇଛି ଯୁବତୀ ॥ ନ ପୁଣ ନଉକା ମୋର ସେହିମନ୍ତ । ନାୟିକା ହେଲେ ମରିବ ଦୁଃଖେ ଅତି ॥
ଏତେ ବୋଲି ଗଙ୍ଗାନୀର କରେ ଧରି ପାଦ ପଖାଳିଲା ଅତି ଯତ୍ନ କରି ॥
ଯତନ କରି ବସନେ ପୋଛି ଦେଲା । ନାବେ ବସାଇ ରାମଙ୍କୁ ପାରିକଲା ॥
ଜାହ୍ନବୀ ଶୋଭା ଦେଖନ୍ତି ରଘୁମଣି । ବୋଲେ ଗୋପୀ ସକଳ କହନ୍ତି ମୁନି ॥

## ୩୯ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଭଟିଆରୀ

ମୁନି ବୋଲେ ଗଙ୍ଗା ରାମ । ଏ ଚରିତ୍ର ଅତି ଉତ୍ତମ ॥
ଚତୁର୍ଦ୍ଦଶ ଲୋକେ ବନ୍ଦିତ ହୋଇ ପତିତପାବନୀ ନାମ ହେ ॥
ସଗର ନାମେ ରାଜନ । ଷାଠିଏସହସ ନନ୍ଦନ ।
ଦହନ ତାଙ୍କୁ କରୁଥିଲେ କୋପରେ କପିଳଙ୍କର ନୟନ ହେ ॥
ଭଗୀରଥ ତପୋବଳେ । ବିଜେକଲେ ରବିତଳେ ।
ସଗରସୁତଙ୍କୁ ମୁକତି କରଣେ ସଙ୍ଗମ ସାଗର ଜଳେ ହେ ॥
ଶମ୍ଭୁର ଚରଣ ନୀର । ଅଭିଷେକ ଶିବଶିର ।
ଜାହ୍ନବୀର ଜଳ ଏ ଶମ୍ଭୁ ବଂଶର କୀରତିଟି ରଘୁବୀର ହେ ॥
ଶୁଚିକର ସ୍ନାନ କଲେ । ରାମ ତୃପତ ହୋଇଲେ ।
ବୋଲେ ଋଷି ମୁନି ସେଠାରେ ପୁହାଇ ମିଥିଳାପୁରକୁ ଗଲେ ହେ ॥

## ୪୦ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତା ସ୍ୱୟମ୍ବର

ରାଗ—ଶ୍ରେଖି

ଶୁଣ ହେ ସୁଜନଜନ ମିଥିଳାପୁର ରାଜନ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ସତାନନ୍ଦ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କୁ ଶୁଣିମାଁ । କନ୍ୟା ଅନୁରୂପେ ନରବରଙ୍କୁ ବରଣ କରି ସୀତାଙ୍କୁ ବିବାହ ବେଗେ କରିବାପାଇଁ । ଶୁଣି ସତାନନ୍ଦ ଚଳିଲା । ଦେଶେ ଦେଶେ ରାଜାଙ୍କୁ ନିମନ୍ତ୍ରଣ କଲା ॥ ବିଦର୍ଭ କର୍ଣ୍ଣାଟ ଭୋଟ ଆବର ଯେ ମରହଟ୍ଟା ଅଙ୍ଗ ବଙ୍ଗ କଳିଙ୍ଗ ଭୂପାଳ ନେପାଳ । କାଶ୍ମୀର ଯେ କନୋଜ ମାଳବ ମଗଧରାଜ ମ୍ଳେଚ୍ଛ ମତ୍ସ୍ୟ ଦେଶ ଆନ୍ଧ୍ର କୁରୁ-ପଞ୍ଚାଳ । ଏହା ସବୁ କହିବା କେତେ । ପୂର୍ବ ପଶ୍ଚିମ ଉତ୍ତର ଦକ୍ଷିଣ ଯେତେ ॥ ବାଟତା ପାଇଣ ଭୂପେ ସାଜି ସୈନ୍ୟ ଯେଝା ରୂପେ ମିଥିଳା କଟକେ ଯାଇଁ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ ।

ଯେଝା ଅନୁରୂପେ ମାନ୍ୟ କଲେ ଜନକ ରାଜନ ସଭାରେ ନୃପମୁକୁଟେ ବିଜୟ କଲେ । ପୁଛିଲେ ଜନକଙ୍କୁ ଚାହିଁ । ଲଙ୍କେଶ୍ୱର ବରଣ ହେ କଲ କିପାଇଁ ।୮।କହନ୍ତି ଜନକ ନୃପ ଅଛି ମୋର ଶିବଚାପ ତାହାକୁ ଯେ ନିଜ ଭୁଜବଳେ ତୋଳିବ । ଅଛଇ ମୋର ଦୁହିତା ନାମ ତାର ଅଟେ ସୀତା ନିଶ୍ଚୟ ତାହାକୁ ସେ ତ ବିବାହ ହେବ । ଶୁଣି ବିନ୍ଧ୍ୟଗିରି ରାଜନ । ଧନୁ ତୋଳିବାକୁ ସେ ଉଠିଲା ବହନ ॥ ଫିଟାଇଲେ ଧନୁର୍ଦ୍ଧର ଦେଖନ୍ତେ ସେ ନୃପବର ଗ୍ରସିଲା ପଲକୁ ଯେସନ୍ତେ ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ ଝାମ୍ପେ । ସେହିପରି ଧାଇଁ ଧାଇଁ ଭୂମିରେ ପଡ଼ିଲା ତହିଁ ବାତେ ରମ୍ଭା ପରି ଧନୁ ତରାସେ କମ୍ପେ । ବାହୁଡ଼ି ସଭାରେ ପ୍ରବେଶ । ପ୍ରତିଜ୍ଞା କରି ଉଠିଲା ଲବଣଶୀର୍ଷ ॥୨॥ବେନି ନିଶେ କର ଦେଇ ଜନକ ମୁଖକୁ ଚାହିଁ ॥ କି କହିବ ତୋତେ ବାମଭୁଜେ ଫିଙ୍ଗିଦେବି ଏ ସରାସନ । ଏତେ ବୋଲି ବୀର ଧାଇଁଲା । ଧନୁ ତେଜ ଲାଗନ୍ତେ ସେ ଢଳିପଡ଼ିଲା ॥ ତାହା ଦେଖି କୋପମୂର୍ତ୍ତି ଡାହାଳ ଦେଶାଧି-ପତି ଆଗୁସାରି ହୋଇଣ ସେ ବେଗେ ଧାଇଁଲା । ବାହାସ୍ଫୋଟ ମାରି ବୀର ସମ୍ବୋଧେ କହଇ ଗିରି କାହିଁଅଛି ଧନୁ ତୋର ଦେଖା ହେ ଭଲା । ଶୁଣି ସତାନନ୍ଦ କହଇ । ତୁ କିସ ତୋଳିବୁ ଧନୁ ଯାଅ ପଳାଇ । ସତାନନ୍ଦ ବାଣୀ ଶୁଣି କନାଉଜ ନରମଣି ସଭାକୁ ଅନାଇ ସେ ଯେ କୋପେ କହିଲା । କାହିଁ ଶିବ ଶରାସନ ଆଣ ଜନକ ରାଜନ ନିଶ୍ଚେ ତୋ କୁମାରୀ ଆଜ ମୋର ହୋଇଲା । ଏତେ କହି ଧାଇଁଲା ଖରେ । ପ୍ରବେଶ ହେଲା ଯାଇ ଧନୁଥିବା ଦ୍ୱାରେ ॥ ଫିଟାଇ ସେ ଘରଦ୍ୱାର ଧନୁ ଦେଖିଣ କାତର ତେଜରେ ରହି ନ ପାରି ଗଲା ପଳାଇ । ତାହା ଦେଖି ରାଜାଗଣ ମୁଖୁଁ ନ ସ୍ଫୁରେ ବଚନ ତଳକୁ ମୁଖ ପୋତିଲେ ମଉନ ହୋଇ । ସଭା ନିଶବଦ ହୋଇଲା । ରାମପାଦ ଚିନ୍ତିଣ ବିକ୍ରମ ବୋଇଲା । ୯ ।

## ୪୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଗୁଜ୍ଜରୀ

ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବେନି ମିଥିଳା ପ୍ରବେଶ । ଦେଖିଣ କାମିନୀମାନେ ନୟନରେ ଅବଶ ସେ ॥ ଏ ନରେ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏହି ପରା ମନ୍ଦ । ଏ ପରା ତାଡ଼କା ସୁବାହୁ ମାରିଲେ ବେନି ଗୋ ॥ ଯାହାଙ୍କ ପାଦ ଲାଗି ପରା ପାଷାଣ ସୁନ୍ଦରୀ । ଗୁହଁବା ମାନବକେ ହରୁଅଛି ଅମ୍ଭ ମତି ଗୋ ॥ ଦେଖିଣ ଜନକ ରାଜା କଲେ ବହୁ ପୂଜା । ରୂପ ଦେଖି ଚକିତ ହୋଇଲେ ସର୍ବ

ରାଜା ଯେ ॥ ବସିଲେ ସଭାର ମଧ୍ୟେ ହେଲା ନେତ୍ର ତୁଷ୍ଟି । ବୋଲେ ବଶି ପଡ଼ିଲା ଭୂମିସୁତାଙ୍କ ଦୃଷ୍ଟି ଯେ । ୫ ।

## ୪୨ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଦକ୍ଷିଣ କାମୋଦୀ

ଶ୍ରୀରାମ ମଧୁର ମୂର୍ତ୍ତି ଦେଖି ରାମା । ପଚାରନ୍ତି ସଖୀଙ୍କି ଜନକଜେମା ॥ କେବଣ ଦେଶ ନୃପତି କାହାସୁତ । ଦେଖିଲାବେଳୁ କାତର ହୁଏ ଚିତ୍ତ ॥ ତନୁ ନିନ୍ଦଇ ନବୀନ ଦୁର୍ବାଦଳ । କ୍ଷୀଣମଝା ସୁବିପୁଳ ବକ୍ଷସ୍ଥଳ ॥ ସୁନ୍ଦର ନାସିକା ନିନ୍ଦେ ତିଳଫୁଲ । ଜବାପୁଷ୍ପ ଅଧରକୁ ନୁହେ ତୁଲ ॥ ତ୍ରିଭୁବନ ଜୟ କର ମାର ବୀର । ନୟନେ ରଖିଲା କି କୁସୁମ ଶର ॥ କରକର ପ୍ରାୟ ଦେଖ ବାହୁ ବେନି । ଶିବଧନୁ ସତେ କି ପାରିବେ ଘେନି ॥ କି ଜାଣି ବିଧାତା କି କରିବ ସଖି । ସ୍ଫୁରୁଅଛି ତ ମୋହର ବାମ ଆଖି ॥ ଧନୁ ଭାଙ୍ଗି ବିଭା ମୋତେ ହେବେ ପରା । ବରିବାକୁ ମୋ ମନ ହେଉଛି ଚୋରା ॥ ଏଡ଼େ ଭାଗ୍ୟ ସଖି କି ମୁଁ ଅଛି କରି । ଗଗନ ଚାନ୍ଦ ଲୋଡ଼ଇ ହସ୍ତେ ଧରି ॥ ଦାରୁଣ ପିଅର ମୋର କଲେ ସତ୍ୟ । ଯେଉଁ ଧନୁ ଧରି ନ ପାରିଲେ ଦୈତ୍ୟ ॥ ଗୃହାନ୍ତି ଜଗତିରେ ସର୍ବସଖୀ । ବୋଲେ ବଶି ପିଛଡ଼ା ନ ପଡ଼େ ଆଖି । ୧୧ ।

## ୪୩ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଚଉତିଶାବାଣୀ

ଜନକ ମହାଋଷି ହସି କହନ୍ତି ରାଜସଭାକୁ ଅନାଇଁ ।
ସମସ୍ତ ମହୀପତିମାନେ ବସିଛ ମସ୍ତକ ପୋତି କପାଇଁ ବା ॥
ଆଉ ମହୀରେ ନାହାନ୍ତି ବୀର । କେହି ଧନୁରେ ନ ଦେଲେ କର । ଘୋଷା ।
ରାବଣ ସହସ୍ରାର୍ଜ୍ଜୁନ ବାଣାସୁର ଆଉ ବୀର ଛନ୍ତି ଯେତେ ।
ଧନୁ ନ ଭାଙ୍ଗି କନ୍ୟାକୁ ନେବ ବୋଲି ବସିଅଛ କି ଚିତ୍ତେ ବା ।
ଗନ୍ଧର୍ବ କିନ୍ନର ଯକ୍ଷ ନାଗ ନର ଇନ୍ଦ୍ର ଆଦି ଦିଗପାଳ ।
ଶୁଣ୍ଡାଳୁଁ ବ୍ରାହ୍ମଣ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତେ ହେଉଁ ଯାହା ଅଙ୍ଗେ ଥିବ ବଳ ବା ॥
ଯେ ଏ ଶିବଧନୁ ଭାଙ୍ଗିବ ସୁତନୁ ସୀତା ହସ୍ତେ ପ୍ରାପ୍ତ ହେବ ।
ଏହି ସତ୍ୟଗିର ଅଟଇ ମୋହର କେବେହେଁ ଆନ ନୋହିବ ବା ॥
ଜନକଭାରତୀ ଶୁଣି ନରପତିମାନେ ମଉନ ହୋଇଲେ ।
ବିଶ୍ୱାମିତ୍ରଙ୍କୁ ଗୃହିଁଣ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଧନୁ ଦେଖିବା ବୋଇଲେ ବା ॥

ଶୁଣିଣ ଜନକ ନୃପତି ସବରୁ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କୁ ନେଲେ ।
ବୋଲେ ବଶୀ ଧନୁ ମଞ୍ଜୁଷ ଅଣାଇ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଦେଖାଇଲେ ବା । ୫ ।

## ୪୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ଧନୁଭଗ୍ନ

ରାଗ—ଆନନ୍ଦ ଭୈରବ

ଧନୁ ଧର ରାମ ହୋଇଲେ ଉଭା । ଲକ୍ଷେ ନୃପତିରେ ଦିଶନ୍ତି ଶୋଭା । ବାମଦେବ କୋଦଣ୍ଡ ହୋଇଲା ବେନିଖଣ୍ଡ । ଧ୍ୱନି କଲା ପ୍ରଚଣ୍ଡ । ମୋହେ ସକଳ ପିଣ୍ଡ । ଘୋଷା । ଲକ୍ଷ୍ମଣ କରେ ନେଇ ଧନୁଶର । ରାଜସଭାକୁ ବୋଲନ୍ତି ଉତ୍ତର ॥ ପାରିଲେ ସକଳେ ଧନୁକୁ ଧର । ଧନୁ ଭାଙ୍ଗି ଯଶ ରଖ ମହୀର ॥ ଶୁଣି ରାଜାମାନେ ନାହିଁ ଉତ୍ତର । ଭୂମିକି ଚାହିଁ ନମ୍ର କଲେ ଶିର ॥ ବାମକରେ ଧନୁ ଧରିଣ ରାମ । ଚଢ଼ାଇ ଟଙ୍କାରିଲେ ଗୁଣଦାମ ॥ ଯେତେ ଲଉଁଥାଇ ଶର ଆସନ । ତେତେ ଲଉଁଥାଇ ମୁକୁଟ-ମାନ ॥ ଯେତେବେଳେ ରାମ ଟାଣିଲେ ଗୁଣ । ଟାଣିଲେ କି ସର୍ବ ନୃପତି ପ୍ରାଣ ॥ କର୍ଣ୍ଣସରକ ଆଣିଲେ ଓଁକାର । ହସ୍ତୀକି ଯେହ୍ନେ ଧରିଲା କେଶରୀ ॥ ଯେତେବେଳେ ଭଗ୍ନ କଲେ କୋଦଣ୍ଡ । ହସ୍ତୀ ଭାଙ୍ଗିଲା କି ଏ ଇକ୍ଷୁ ଦଣ୍ଡ ॥ ନୃପତିଙ୍କର ଯେତେ ଆଶା ଥିଲା । ଧନୁ ସଙ୍ଗତେ ସେ ଭଗ୍ନ ହୋଇଲା ॥ ଧନୁ ଭାଙ୍ଗି ରାମ ବିଜେ ଆସ୍ଥାନେ । ଦେଖିଣ ବିରସ ନୃପତିମାନେ ॥ କନ୍ୟାକୁ ଆଣି ମୃଦୁସୁଲ୍ଲ ଗଲେ ବୋଲେ ବଶୀ ଜନକ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ॥

## ୪୫ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କୁମ୍ଭକାମୋଦୀ

ଧନୁଭଙ୍ଗ ଦେଖି ଜାନକୀର ଭୂରୁ ମଧ୍ୟମା ଫୁଟିଲା । ଏହି ସମୟରେ କୁସୁମଧନୁ କି ଧନୁ ଅମଣ୍ଡିଲା ॥ ସେ ପୁ କୋଦଣ୍ଡ ବେନିଖଣ୍ଡ ଦେଖିଣ ହୋଏ କି ଆନନ୍ଦ । ମଳୟପବନ ଲାଗିଲେ ଯେସନେ ପଲ୍ଲବେ ମାକନ୍ଦ । ରାମଭୂଜ-ଦଣ୍ଡ ପ୍ରଚଣ୍ଡ ଦେଖିଣ ହରଷକାତର ॥ କୁସୁମ ଶର କୁସୁମଶର ଭେଦେ ମରମ ଭିତର ॥ ସଖୀ ଜାଣି ବୋଲେ ନ ଡର ତରୁଣୀ ଦେଖ ବନମଣି । କରଣ ଲାଗିଣ ଫାଟିଲେ ଧରଣୀ ଆନନ୍ଦ ନନ୍ଦିନୀ ॥ ଯେବଣ ଭ୍ରମର ଶ୍ରେଷ୍ଠ ତରୁବର ବଦନେ ପୋଡ଼ିଲ । ସେ ପୁଣି ମାଳତୀ କୁସୁମ ଚୁମ୍ବିଲା ମାତକେ ଛାଡ଼ିଲ ॥ ସଖୀ ବାଣୀ ଶୁଣି ସରୋଜଲୋଚନା ହୋଇଲେ ପ୍ରମୋଦ । ବୋଲେ ବଶୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଦେଖି ଫୁଟି ଜାନକୀ କୁମୁଦ । ୬ ।

## ୪୭ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆନନ୍ଦଭୈରବ

ସୁନ୍ଦରୀ ସୁବେଶ କରି ସହଚରୀମାନେ । ଜଗତୀରୁ ଚହ୍ଲାଇ ଆଣନ୍ତି ସୁଖାସନେ । ମନ ହେଉଛି ଆନନ୍ଦ । ରବି ଦେଖି ପ୍ରଫୁଲ୍ଲ କି ନବ ଅରବିନ୍ଦ । ଘୋଷା ।–ରାଜସଭା ନିକଟକୁ ଚହ୍ଲାଇ ଆଣନ୍ତି । ବେଢ଼ି ସମସ୍ତ ଯୁବତୀ ହୁଳହୁଳୀ ଦିଅନ୍ତି ॥ ଯୁବତୀସମୂହ ମଧ୍ୟେ ଶୋଭେ ମଇଥିଳୀ । ଯେସନେ ନକ୍ଷତ୍ର ମଧ୍ୟେ ପୂର୍ଣ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ମିଳି ॥ ଚନ୍ଦ୍ରମା ଉଦୟ କି ଦେଖିଲା ଚନ୍ଦ୍ରମଣି । ସେହିରୂପେ ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଖିଲେ ରଘୁମଣି ॥ ଯେତେବେଳେ ରମଣୀ ସଭାକୁ ଦେଲେ ଦୃଷ୍ଟି । ରାଜାଙ୍କ ଶରୀରେ କାମ କଲା ଶରବୃଷ୍ଟି ॥ ହେମମାଳ ବାଳା ରାମ କଣ୍ଠେ ଲମ୍ବାଇଲେ । ଶ୍ରୀଫଳ ଶ୍ରୀକରେ ଦେଇ ଶରଣ ପଶିଲେ ॥ ବାହୁଡ଼ିଣ ନିଜପୁରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ । ଜନକ ଅନେକ ରତ୍ନ ବ୍ରାହ୍ମଣଙ୍କୁ ଦେଲେ ॥ ଲଜ୍ଜା ପାଇଣ ରହିଲେ ପ୍ରିୟ ରାଜାମାନେ । ବୋଲେ ବଶି ଥୋକ ଏକ ଗଲେ ଅପମାନେ ।

## ୪୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ରୈଙ୍ଖି

ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ଜନକ                    ବିଶ୍ୱାମିତ୍ରଙ୍କୁ ଅନେକ
ଗଉରବ କରି ନିଜପୁରକୁ ନେଲେ ।
ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କୋଳେ                    ବସାଇ ଋଷିଙ୍କ ମେଳେ
ବିଶ୍ୱରଣ ଲେଖା ଲେଖି ଦୂତଙ୍କୁ ଦେଲେ ।
ଦଶରଥ ଅଇଲେ ବିଭା । ନ ଜଣାଇ କଲେ ତ ହୋଇବ ଅଶୋଭା ।
ଜନକନୃପତି ଦୂତ                    ଅଯୋଧ୍ୟା ପୁରେ ଉଦିତ
ତୁରିତେ ଚହ୍ଲାଉ ଦେଲା ରାଜାଙ୍କ ପାଶ
ହେ ପ୍ରଭୁ ତୁମ୍ଭ କୁମର                    ବିଶ୍ୱାମିତ୍ରଙ୍କ ସଙ୍ଗର
ବିଜୟ କରି ଅଛନ୍ତି ମିଥିଳା ଦେଶେ ।
ଶିବଧନୁ ଭାଙ୍ଗିଲେ ହେଳେ । ଲକ୍ଷେ ରାଜା ତୁଣ୍ଡ ହୋଇ ଦେଖିଲେ ଡୋଳେ ।
ମାରି ତାଡ଼କା ସୁବାହୁ                    ରାମଚନ୍ଦ୍ର ମହାବାହୁ
ଯାଗ ରଖିଣ ମୁନିଙ୍କି ଅଭୟ ଦେଲେ ।
ଗଉତମଙ୍କ ଯୁବତୀ                    ଶାପରେ ପାଷାଣମୂର୍ତ୍ତି
ଚରଣ ଲଗାଇ ତାଙ୍କୁ ଯୁବତୀ କଲେ ।
ବିଜେ କଲେ ବିଭା ହୋଇବ । ଜନକ ତୁମ୍ଭ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ପେଷିଲେ ଦେବ ।

ଶୁଣି ନୃପତି ଆନନ୍ଦ                    ଚକ୍ଷୁ କି ପାଇଲା ଅନ୍ଧ
ଦୂତକୁ ଧନ ବସନ ବଧାଇ ଦେଲେ ।
ସଙ୍ଗେ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ                    ଆବର ସକଳ ସୈନ୍ୟ
ଘେନି ନୃପତି ମୁକୁଟ ବାହାର ହେଲେ ।
ମିଥିଳା ନଗରେ ପ୍ରବେଶ । ବୋଲେ ଋଷି ଶୁଭ୍ର ଅଛି ମଙ୍ଗଳ ଘୋଷ ।

## ୪୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କଳଶା

ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବିଶ୍ୱାମିତ୍ର ସଙ୍ଗେ ଘେନି । କିଛି ଦୂର ପାରୁଛନ୍ତି ଅଇଲେ ରାଜମୁନି । ଦଶରଥ ମହୀପତି ସଙ୍ଗେ ହେଲେ ଭେଟ । ମାନ୍ୟ ଗଉରବ କଲେ ଯେ ଯାହାର ଶ୍ରେଷ୍ଠ ॥ ହେମମୟପୁରେ ନେଇ ବିଜେ କରାଇଲେ । ଭୋଜନ ନିମନ୍ତେ ବହୁ ଉପହାର ଦେଲେ । ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ଯେ ସମସ୍ତେ ହେଲେ ସୁସ୍ଥ । ସୁଖେ ନିଦ୍ରାଗଲେ ନିଶୀ ହେଲାକ ପ୍ରଭାତ ॥ ନିତ୍ୟକର୍ମ ବଡ଼ାଇଣ ଦଶରଥ ରାଜ । ସଙ୍ଗତରେ ବଶିଷ୍ଠ ଆବର ବହୁଦ୍ୱିଜ ॥ ଜନକରାଜା ପୁରକୁ ବିଜେ କରିଗଲେ । ଦେଖି ମୁନି ଆଲିଙ୍ଗନ କରି ବସାଇଲେ ॥ ବଶିଷ୍ଠ ଦେଖି ଜନକ ହେଲେ ବହୁ ହୃଷ୍ଟ । କାଲି ଭାବି ହେବ ବେଳ କହିଲେ ବଶିଷ୍ଠ ମୀ ବେନି ଜନଙ୍କର ବେନି ବଂଶାନୁଚରିତ । କହିଲେକ କଉଶିକ ଅତ୍ୟନ୍ତ ପବିତ୍ର ॥ ବୋଲନ୍ତି ବଶିଷ୍ଠ ଆହେ ଶୁଣ ରାଜର୍ଷି । ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଛନ୍ତି ଆସି ॥ ତିନି କୁମାରୀଙ୍କି କର ଏହାଙ୍କୁ ପ୍ରଦାନ । ଶୁଣି ସ୍ୱୀକାର କଲେ ମିଥିଳା ରାଜନ ॥ ବିଶ୍ୱାମିତ୍ର ମହିମା ବୋଲେ ବଶିଷ୍ଠ ମୁନି । ତୃଷ୍ଣାପୂ ବ୍ରହ୍ମା ଅବତରିଛନ୍ତି ମେଦିନୀ । ଧାତାର ଅଭାବେ କଲେ ଅଭିନବ ସୃଷ୍ଟି । ଏଣୁଟି ବୋଲନ୍ତି ଏ ଦ୍ୱିତୀୟ ପରମେଷ୍ଠି ॥ ସମସ୍ତେ ଯେ କଲେ ବିଶ୍ୱାମିତ୍ରଙ୍କୁ ଯେ ସ୍ତୁତି । ଶୁଣିଣ ମହାହରଷ ହେଲେ ମହାଯତି । ଆଜ ଅଧିବାସ ରାମ କାଲି ହେବେ ବିଭା । ଏମନ୍ତ ନିଷ୍ପତ୍ତି କରି ଭାଙ୍ଗିଲେକ ସଭା । ସେ ନିଶୀରେ ରାମ ସୀତା ଅଧିବାସ କଲେ । ମହାଉତ୍ସବ କରିଣ ବାଦ୍ୟ ବଜାଇଲେ । ହୁଳହୁଳୀ ଦେଲେ ତହିଁ ସକଳ କାମିନୀ । ବୋଲେ ଋଷି ସୁଖେ ଶେଷ ହୋଇଲା ଯାମିନୀ । ୮ ।

## ୪୯ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ—ରାମବିଭା

ରାଗ—ସମକ

ଏଥୁଅନନ୍ତରେ ରାମ ବିଭାର ଚରିତ । ଶ୍ରବଣେ ଶୁଣନ୍ତେ ନରେ ହୋଇବେ ପବିତ୍ର । ମିଥିଳା କଟକରେ ଉତ୍ସବ କରାଇଲେ । ହେମ

କଳଶରେ ନେତ ତଗଳ ବାନ୍ଧିଲେ । ବାଇଲେ ମଙ୍ଗଳଗୀତ ହେଲେ ହୁଳହୁଳି । ବିବିଧ ବାଦ୍ୟନାଦରେ ସିନ୍ଧୁକ ଉଛୁଳି ॥ ନିଶୀ ଅବଶେଷେ ରୁଣ୍ଡ ହୋଇ ସର୍ବବାଳୀ । ହେମକୁମ୍ଭେ ଚନ୍ଦନ କର୍ପୂର ଜଳେ ଗୋଳି ॥ ଶ୍ରୀରାମ ସୀତାଙ୍କ ଶିରେ ଢାଳିଲେ ତା ତୋଳି । ପୁଣି ସୁବାସ ଜଳରେ ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗ ପଖାଳି ॥ ସର୍ବାଙ୍ଗ ପୋଛି କୁସୁମେ ବିମୂର୍ଣ୍ଣ ବାନ୍ଧିଲେ । ବସନ ପୀତପଟ୍ଟରେ କାଛି ପିନ୍ଧାଇଲେ । ମଣିମୟ ଛଡ଼ାଗ ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗେ ଲଗି କରି । ଭାଲପଟ୍ଟେ ସିନ୍ଦୁର ତିଳକ ଦେଲେ ନାରୀ ॥ ହେମବେଦିକା ଉପରେ ରତ୍ନର ମଣ୍ଡପ । ଶୋଭା ଦିଶଇ ରତ୍ନମର ରତ୍ନ ଚନ୍ଦ୍ରାତପ ॥ ସେ ବେଦିକା ଉପରେ ଶ୍ରୀରାମ ଆସି ବସି । ମହାବାକ୍ୟରେ ସଂକଳ୍ପ କରାଇଲେ ଋଷି । ଦଶରଥ ଗଉତମ ଆଦିର ଜନକ । ବଶିଷ୍ଠ ଜାବାଳି ବାମଦେବାଦି ଯେତେକ ॥ ଏମାନେ କରନ୍ତି ବିଭା ବେଦ ମନ୍ତ୍ର ପଢ଼ି । କନ୍ୟାକୁ ଆଣିଲେ ସର୍ବ ପରିଦାସୀ ବେଢ଼ି ॥ କୋଦଣ୍ଡଧର କରରେ ଦେଲେ କନ୍ୟାକର । କୁଶ ରଜ୍ଜୁରେ ବନ୍ଧନ କଲେ ମୁନିବର ॥ କୁମାରୀ ଗୋଟିଏ ସେ ବନ୍ଧନ ଫେଡ଼ିଦେଲେ । ସେହିଦିନୁ ମହାବାଞ୍ଛା ଶ୍ରୀରାମର ହେଲେ । ଜନକ ଅନେକ ଦେଲେ ରତ୍ନ ଆଭରଣ । ରଥ ଗଜ ଅଶ୍ୱ ଆଦି ଦିବ୍ୟ ନାରୀଗଣ ॥ ଲାଜାହୋମ ସାରି ରାମ ଭିତରେ ବିଜୟେ । ଏହିରୂପେ ତିନି ଭାଇଙ୍କର ବିଭା ହୋଏ ॥ ପଞ୍ଚରାତ୍ରି ମନୋହର ସାରି ବିଡ଼ଆ ଲଗି । ବୋଲେ କବି ମଧୁଶଯ୍ୟାରେ ପ୍ରବେଶି ବେଗି । ୧୬ ।

## ଷୋଡ଼ଶ ଛାନ୍ଦ—ମଧୁଶଯ୍ୟା

ରାଗ—ଘଣ୍ଟାରବ

ଗଜଗମନୀ ସୁବେଶ କରି ସହଚରୀମାନେ ସମର୍ପିଲେ ଶ୍ରୀରାମପାଶେ । ଅତି ସୁକୁମାରୀ ଆମ୍ଭ କୁମାରୀ ନବବୟସୀ ନ ଜାଣନ୍ତି ସୁରତି ବିଶେଷେ ହେ । ରାଘବ ମନମଥ ମନମୋହିନୀ । ସୁଖେ ଭୋଗ କର ଏ ରଜନୀ ॥ ନୁହଇଟି ଏ ଶିବଧନୁ ଶିରୀଷକୁସୁମ ତନୁ ନ ଧରିବ ଅତି ସାହସେ । ଜାତିକୁସୁମେ ମଧୁପ ମଧୁପାନ କରେ କିଏ ଶେଷେ ଯେସନେ ପୀଡ଼ା ନ ପାଏ ସେ ॥ ପରିହାସ କରି ସହଚରୀ ଗଲେ ଅପସରି ରାମା କର ଧରି ଶ୍ରୀରାମ । ବସାଇଲେ ନିଜ ଅଙ୍କେ ଦନ୍ତୀଦନ୍ତର ପଲଙ୍କେ ଲାଜରିପୁ ସାଧିଲେକ କାମ ॥ ଏକପତ୍ନୀ ପ୍ରୀତି ରାମ ଅଗ୍ନି ସାକ୍ଷୀ କରିଗଲେ କରାଇଲେ ରାମାରତନ ! କଲେ ବିବିଧ ସୁରତ କାମପାଠ ବିଦ୍ୟମତ କାମଜଳେ ବୁଡ଼ିଣ ଅଜ୍ଞାନ ॥ ହୋଇଲେ

ବେନି ପ୍ରମୋଦ ଗୁଡ଼ିଲେ ମନରୁ ଖେଦ କମଳମା ରଘୁନନ୍ଦନ । ବୋଲେ
ବଶି ନଶୀ ପ୍ରଭାତରୁ ସର୍ବ ସଖୀ ବେଢ଼ି ପଚାରନ୍ତି କେଳର ବଧାନ । ୫ ।

## ୫୧ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆଷାଢ଼ ଶୁକ୍ଳ

ଫିଟିଛି କୁସୁମ ସହିତେ ବେଣୀ । କାଳନ୍ଦୀରେ ଭାସେ କି ହଂସ-
ଶ୍ରେଣୀ । ରାହୁମୁଖରୁ କି ଖସିଲା ଶଶୀ । ସରୋଜ ନେତ୍ରୀ ସେହି ମତେ ଦିଶି ।
ଲିଭିଛି ଚନ୍ଦନ । ବର୍ତ୍ତୁଳ କୁଚେ ନଖ କ୍ଷତ ମାନ ॥ ଛୁଟିଛି ଉରହାର
ଗଜମୋତି । ଲୁଚିଛି ଅଧର ରଙ୍ଗିମା ଜ୍ୟୋତି । ରଙ୍ଗିମା ଦିଶୁଛି ନୟନ
ବେନି । କାନ୍ତ ଅନୁରାଗ ଅଛି କି ଘେନି । ଫିଟିଛି ବସନ । ପାଟରୁ ଅନ୍ତର
କିବା କାଞ୍ଚନ ॥ ଶୁଣି କେଉଁ ସଖୀ ବୋଲେ ବଚନ । କମ୍ପୁ ଥିଲା ପରା ତନୁ
ଲାବଣ୍ୟ । ଅଙ୍ଗ ଛୁଅନ୍ତେ ନ କଲ କି ନାହିଁ । ଗୁହୂଁ ନ କଲେ କି ବନୟୀ
ହୋଇ । ଲାଜ କଲଟିକି । ସୁରତେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଜିଣିଲେ ନାକି ॥ ରାମ କଲେ
କାମ ଭଣ୍ଡାର ଜୁର । ଜାଣିଲୁ ଆମ୍ଭେ ବେଶରୁ ତୁମ୍ଭର । ମୁକୁତା ଅଳକା
ପଡ଼ିଛି ଖସି । ଚନ୍ଦ୍ର କି ସୁଧା ବରଷଇ ହସି । ଗୋ ନଳମାନ୍ଦର । ବୋଲେ
ବଶି ରାମ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ବର ।

## ୫୨ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ—ପର୍ଶୁରାମ ଭେଟ

ରାଗ—ଘଣ୍ଟାରବ

ବହୁ ମହୋତ୍ସବ କଲେ ଯେ ସାତ ମଙ୍ଗଳାଇ ଗଲେ । ଜଣେ ଜଣେ
କରି ଜନକ ଅନେକ ରତନ ବସନ ଦେଲେ ଯେ ॥ ଦଶରଥ ବେନି କର
ଯେ ଧରି ରାଜାଋଷିବର । ମିଥିଳା ନଗର ଆଜହୁଁ ତୁମ୍ଭର ଅଯୋଧ୍ୟା ନଗର
ମୋର ହେ ॥ କୁମାରୀମାନଙ୍କ ଦୋଷ ହେ କ୍ଷମା କରିବ ନରେଶ । ପୁଣି
ନୃପତି ଆଲିଙ୍ଗନ କରଣ ହୋଇଲେକ ହସ ହସ ଯେ ॥ ଦଶରଥ ମହାରାଜା
ଯେ ବଜାଇଲେ ଝାର ବାଜା । ବିଭେ ବଢ଼ାଇ ବାହୁଡ଼ା ବିଜେ କଲେ ସଙ୍ଗେ
ଘେନି କ୍ଷିତିଭୁଜା ଯେ ॥ ଚଳେ ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ଯେ କୁସୁମ ଟଳ ମଟଳ ।
ସମ୍ଭ୍ରମ ମହାନ ପ୍ରାୟ କ ଶୁଭୁଛି ମୁଖରାବର ଚହଲ ଯେ ॥ ଶୁଣିକରି ଭୃଗୁପତି
ଯେ କୋପେ ବଳିଲା ତା ମତି । ପର୍ଶୁ ଖମଜାଇ ଓଗାଳିଲେ ଆଗେ ଦଶରଥ
ମହାପତି ଯେ ॥ ବୋଲନ୍ତି ଯେ ତୁ ରହ ରହରେ ଚୋର ସୁତ କାହିଁ କହ ।
କେମନ୍ତ ସ୍ୱରୂପ କେତେକ ବୟସ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଥରେ ଦେଖାଅ ହେ ॥ ଶୁଣିକରି
ନୃପବର ଯେ ଶିରେ ଦେଲେ ବେନି କର । ସବୁ ଦିନେ ମୁହିଁ ତୁମ୍ଭର
କୋୟର ପର୍ଶୁଧର ରକ୍ଷା କର ହେ । କୋପେ ହୋଇ ପରଖର ଯେ

ବୋଲେ ଭୃଗୁମନ୍ତ ଟିର । ବାଳୁତ କ ମୁହିଁରେ ଅପେଧାସାଇଁ ଭଣ୍ଡ'ଉ ସେହ୍ନ ପ୍ରକାର ପେ ॥ କେ ନ ଜାଣେ ମୋର ଗୁଣ ରେ ଯେତେ ଛନ୍ତ ନୃପଗଣ । ଏକବିଂଶ ବାର ନିକ୍ଷତ୍ରୀ କରନ୍ତୁ ତୋର ହେଲ ଏତେଡ଼ ଠାଣ ରେ ॥ ହେଲଣି ଏତେଡ଼େକ ଗର୍ବରେ ବଜାଇଣ ବୀର ବାଦ୍ୟ । ନିଃଶଙ୍କ ମନରେ ଯାଉ ମୋ ପଥରେ କରିବ ତୋ ଗର୍ବ ଖର୍ବ ରେ ॥ ସୈନ୍ୟସହ ଆଜ ତୋର ରେ ଆବର ତ ପୁନକ୍କର । ଶିର ହାଣି କରି ତାପିତ ପ୍ରାଣକୁ ଶୀତଳ କରିବ ମୋର ରେ ॥ କେତେ ଯୋଦ୍ଧା ତୋର ସୁତରେ ଆଣ ମୋ ପାଶେ ଭରତ । ଶିବଧନୁ ଭାଙ୍ଗି ସୀତାଙ୍କୁ ନେଇଛୁ ମୋ ଧନୁ ଧରୁ ତୋ ପୁତ୍ର ରେ ॥ ରାମର ବଢ଼ାଇପଣେ ରେ ହୋଇଲୁଣି ପରା ଜଣେ । ନାଶିମଧ୍ୟେ ଲୁଚିଥିବା ବେଳ କଥା ନାହିଁକି ତୋହର ମନେ ରେ ॥ ଶୃଗାଳ ହେଲେ ପାଗଳ ରେ ସିଂହ ନ କରେ ଖାତର । ସେହ୍ନମନ୍ତ ତୋର ବାଇବୁଦ୍ଧି ଦେଖି ସହ୍ୟ ନ ହୁଏ ମୋହର ରେ ॥ ମୋ ଦାଉ ମୁଁ ଆଜ ନେବ ରେ ରାମନାମ ପୋଛୁ ଦେବ । ନୋହିଲେ କାହିଁକି କ୍ଷତ୍ରି ବିମର୍ଦ୍ଦନ ବାନାକୁ ଉଡ଼ାଉ ଥିବ ସେ ॥ ( ଦଶରଥ ) ବୀରବର ପର୍ଶୁରାମ ହେ ଧେନବା ଦନ ଜଣାଣ । ବାଳୁତ ନନ୍ଦନେ ମାରି କବା ପଣ କର ମୋ ଶିର ଛେଦନ ହେ । ରାଜା ବିନତି ନ ଶୁଣି ସେ ଗର୍ଜ୍ଜିଲ ଯେସନେ ଫଣୀ । ଦେଖାନ୍ତି ଏ ରୀତ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହାସନ୍ତି ଏହୁଠା କଏ ସେ ପୁଣି ସେ ॥ ବାତୁଳ ପ୍ରାପ୍ତକ ମନ୍ତ ସେ ଦଶଇ କେହ୍ନେ ବିକୃତ । ଅମ୍ଭ ଥାଟ ମଧ୍ୟେ କପାଇଁ ପଶିଛୁ ଚଳିଲ ଯାଉ ଝଟତ ସେ ॥ ବୋଲେ ବୀର ପର୍ଶୁରାମ ସେ ରେ ଦଶରଥ ନନ୍ଦନ । ଏତେଡ଼େକ ସାହସ ହେଲାଣି ତୋହର କହୁ ଇଙ୍ଗିତ ବଚନ ରେ ॥ ରହିଥିଲା ବହୁଦିନୁ ରେ ଘୂଣଖିଆ ଶିବଧନୁ । ଭାଙ୍ଗିବାରୁ ରାମ ତାର ହୋଇ ବୋଲ ପରିଚୟ ଦେଉ ତେଣୁ ରେ ॥ ମୂଷା ଖାଇଲେ ଗଞ୍ଜାଇରେ ହରିଡ଼କ ଚହ୍ନେ ନାହିଁ । ସେହ୍ନମନ୍ତ ତୋର ଦେଖୁଛୁ ବେଭାର ତୋ ବାକ୍ୟେ ହସ ମାଡ଼ଇ ରେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କୋପରେ କହ ସେ ଆଶ୍ଚର୍ଯ୍ୟ ଦେଖଇ ମୁହିଁ । ଶଶାଛୁଆ କାହିଁ ସିଂହକାର୍ଯ୍ୟ ରତ ଦେଖିଲ ଶୁଣିଲ ନାହିଁ ସେ ॥ ତୁମ୍ଭେ ବ୍ରାହ୍ମଣ ସନ୍ତାନ ସେ କ୍ଷତ୍ରି ବୃତ୍ତିରେ ପ୍ରଧାନ । ଲଭିଥିବା ହେତୁ ମାତାଙ୍କୁ ହାଣିଛ ନ ଜାଣି କ୍ଷତ୍ରି କାରଣ ସେ ॥ କ୍ଷତ୍ରିଙ୍କ ହୃଦପୁ ଟଣ ସେ ଶ୍ରେଷ୍ଠ ଅଟେ କ୍ଷତ୍ରିଧର୍ମ । ସଦା ଧର୍ମେ ରତ ଦବଂଶ ଅଦ୍ଧ ନ କରନ୍ତି କ୍ଷତ୍ରିଗଣ ସେ ॥ ଏ ଦେନ କ୍ଷତ୍ରିପୁ ପେଟେ ସେ ନ ଜୁଝି ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗତେ । ପ୍ରାଣେ ନାଶ ହେଲେ ଧର୍ମ୍ମ ନ ଛାଡ଼ିଲେ ଏଥିକି ବଡ଼ାଇ ଏତେ ସେ ॥

ପିତା ମୋ ଧର୍ମିକ ଅଛି ଯେ ନାରୀମଧ୍ୟେ ଗଲେ ଲୁଚି । ତୋହ୍ନଲେ ତୋ ମୁଣ୍ଡ ଖଣ୍ଡ ଖଣ୍ଡ କର ନ ଥାନ୍ତେ ଟିକ ଦୁର୍ମତି ରେ ॥ ଧର୍ମଭୟ ହୋନ୍ତେ ଚତୁରେ ରେ ଭୁ ବେଲୁ ଲୁଚିଲ ମୋତେ । ଶଶାଳୁଆକୁ ସିଂହ କାହିଁ ଲୁଚଇ ଶୁଣି ହସ ମାଡ଼େ ମୋତେ ଯେ ॥ କେଉଁ ଶିବଧନୁ ଦେଖି ଯେ ପଳାଇଲ ବୁଜ ଆଖି । ସେ ଧନୁକୁ ରାମ ଶ୍ରୀ କରେ ଭାଙ୍ଗନ୍ତେ ଘୂର୍ଣ୍ଣିଖିଆ ନୋହିବ କି ଯେ ॥ ଏହା ଶୁଣି ପର୍ଶୁଧର ଯେ ଗାତ୍ର କମ୍ପେ ଥର ଥର । ବାଢେ ରମ୍ଭା ପ୍ରାୟେ ସମ୍ଭାଳି ନ ହୁଏ କ୍ରୋଧେ ବୋଲେ ଏହ୍ନ ଗିର ଯେ ॥ ରହ ରହ କ୍ଷଣ ମାତ୍ରେ ରେ ଆଗେ ରାମ ପଛେ ତୋତେ । ବଧିବଇଁ ଦେଖ ଏ ପର୍ଶୁ କଳଙ୍କ ଛଡ଼ାଇବ ତୁମ୍ଭ ରକ୍ତେ ରେ ॥ ଏତେ ବୋଲି କୋପ ହୋଇ ଯେ ରାମ ନିକଟେ ମିଳଇ । ପଦ୍ମନାଭ ଦ୍ୱିଜ କରଇ ଜଣାଣ ରାହ୍ମକର ସୀତାସଇଁ ହେ । ୩୨ ।

# ୪୩ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ

ଏଥୁଅନ୍ତେ ଶୁଣ ଜନେ ଯେ ପର୍ଶୁରାମ କ୍ରୋଧମନେ । ଶ୍ରୀରାମ ନିକଟେ ପ୍ରବେଶ ହୁଅନ୍ତେ ଭୟେ ଦଶରଥ ଭଣେ ଯେ ॥ ହେ ମହାତ୍ମା ବୀରବର ହେ ମୋ ଅପ୍ରାଧ କ୍ଷମାକର । ଦଣ୍ଡିବା ଶକତି ଯା ନିକଟେ ଥାଏ ସେ କରେ କ୍ଷମା ବିଚାର ଯେ ॥ ଏ ମୋର କୁମର ଗୁଣ ଯେ ଚତୁଅନ୍ତ ଅବତର । ଅଳପ ଅଳପ କିଶୋର ବୟସ ନ ଜାଣନ୍ତି ଧନୁ ଧର ଯେ ॥ ବୋଲେ ପର୍ଶୁ ହୋଇ ତେଜ ଯେ ବୁଲାଇ ନେତ୍ର ସରୋଜ । ଶିବଧନୁ ଭାଙ୍ଗି ସୀତାଙ୍କୁ ନେଉଛୁ ମୋର ଧନୁ ଧରୁ ଆଜ ଯେ ॥ ଧର ପର୍ଶୁରାମ କର ଯେ ଭେଟାଇଲେ ଗୁଣଧର । ତୁମ୍ଭ କୃପାବଳେ ଏହାଙ୍କୁ ପାଇଛି ଏ କ ନୁହନ୍ତି ତୁମ୍ଭର ପ୍ରିୟ ରାମେ ଗୃହିଁ ପର୍ଶୁଧର ଯେ କ୍ରୋଧେ ବୋଲଇ ଏ ଗିର । ମିଥିଳାରେ ଶିବଧନୁ ଭଗ୍ନ କଲ ମୋର ଧନୁ ଏବେ ଧର ଯେ ॥ ପର୍ଶୁରାମ ବାକ୍ୟ ଶୁଣି ଯେ ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ବାଣୀ । କିଏ ତୁମ୍ଭେ କାହୁଁ ତୁମ୍ଭର ଉତ୍ପତ୍ତି ନାମ ଗୋତ୍ର କହ ଶୁଣି ହେ ॥ ଦିଶୁଛ ବ୍ରାହ୍ମଣ ପ୍ରାୟ ହେ କ୍ଷତ୍ରିୟ ଆୟୁଧ ବହ । ଅଟ କାହା ସୁତ କେଉଁ କୁଳେ ଜାତ କହ ମୋ ନାଶ ସଂଶୟ ହେ ॥ ପର୍ଶୁଧର ବୋଲେ ଶୁଣ ହେ ମୋର ବୀର କ୍ଷତ୍ରିପଣ । ମୋ ସମାନେ କ୍ଷତ୍ରି ନିସ୍ତାର ନାହାନ୍ତି ଜହ୍ନୁଛି ବଂଶାନୁଗୁଣ ହେ ॥ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଚରଣ ଯେ ଧ୍ୟାଇ ପଦ୍ମନାଭ ଭଣ । ବୋଲେ ଏ ସଂସାରେ ରହି ନ ପାରଇ କେତେ କେତେ ଯୋଦ୍ଧା ଟାଣ ଯେ । ୧୦ ।

## ୫୪ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ

ରାମେ ପର୍ଶୁରାମ କହି ଯେ ଶୁଣ ଏକଚିତ୍ତ ହୋଇ । ମୋ ବଂଶାନୁ-
ଗୁଣ ଜନମ ବୃତ୍ତାନ୍ତ ବର୍ଣ୍ଣନା କରୁଅଛଇ ଯେ ॥ ପୂର୍ବେ କନୋଜଜ ଦେଶ
ଯେ ଗାଧିନାମେ ନୃପଈଶ । ପୁତ୍ର ପୌତ୍ରାଦି ନ ଥିବା ହେତୁ ବଂଶେ
ହୋଇ ଦୁଃଖିତ ମାନସ ଯେ ॥ ଈଶ୍ୱରଙ୍କୁ ଆରାଧନା ଯେ କରନ୍ତେ ସେ
ମହାମନା । କେତେଦିନ ପରେ ବରପ୍ରାପ୍ତ ହୋନ୍ତେ ଜାତ ହେଲା ଏକ କନ୍ୟା
ଯେ ॥ ନାମ ଦେଲେ ସତ୍ୟବତୀ ଯେ ହୋନ୍ତେ ପ୍ରୌଢ଼ାବସ୍ଥା ପ୍ରାପ୍ତି ।
ଋଚିକମୁନିଙ୍କି ବିବାହ ଦିଅନ୍ତେ ହୋଇଣ ଆନନ୍ଦମତି ॥ ବିଭାହୋଇ ମୁନିବର
ଯେ ଘେନିସଙ୍ଗେ ନାରୀବର । ଆପଣା ଆଶ୍ରମ ନିକଟେ ଚଳିଲେ ଗୌତମୀ
ନଦୀର ତୀର ଯେ ॥ ତହିଁ ଯାଚନ୍ତେ କିଛିଦିନ ଯେ ଗାଧିରାଜ ସନ୍ନିଧାନ ।
ଗାଧିରାଣୀ କରଯୋଡ଼ି ଜଣାଇଲେ ଧିକ୍ ହେଉ ଆମ୍ଭ ଜନ୍ମ ଯେ ॥
କୋଳେ ନୋହିଲା କୁମର ଯେ କେ ବହିବ ରାଜ୍ୟଭାର । ଆମ୍ଭ ଅନ୍ତେ
ସିନା ବଂଶ ଲୋପ ହେବ ରାଜ୍ୟ ହେବ ଛାରଖାର ଯେ ॥ ପୁତ୍ର କାମନା
ଅର୍ଥରେ ଯେ ଯାଉଛୁ ଝିଅ ବାସରେ । ଏହାଶୁଣି ରାଜା ସମ୍ମତ ହୁଅନ୍ତେ
ମିଳିଲେ ଜ୍ୱାଇଁ ମନ୍ଦିରେ ଯେ ॥ ଝିଅ ଦେଖିଣ ମାତାଙ୍କୁ ଯେ ପାଛୋଟି
ନେଲେ ଗୃହକୁ । ମାତା ଆସିବାର ସମ୍ବାଦ ପ୍ରକାଶ କଲେ ନେଇ
ଋଚିକଙ୍କୁ ଯେ ॥ ଋଚିକ ବୋଲନ୍ତି ଗିର ଯେ କି ନିମନ୍ତେ ଆସିବାର ।
ଏହାଶୁଣି ଗାଧିରାଣୀ ଭଣି ବାଣୀ ଶୁଣିବା ଋଷିପ୍ରବର ହେ ॥ ମୋ କୋଳେ
ନାହିଁ କୁମର ଯେ ଆବର ସତ୍ୟବତୀର । ମାତା ଝିଅ ଦୁହିଁଙ୍କର ପୁତ୍ର ନାହିଁ
ପୁତ୍ର ଦାନ ଦୟା କର ହେ ॥ ଯୋଗାରୂଢ଼ ଋଷିବର ଯେ ଶୁଣି ଶାଶୁଙ୍କ
ଉତ୍ତର । ହୋମାଗ୍ନି ପୂଜା କରି ବେନି ଚରୁ ଜାତ କରନ୍ତେ ସତ୍ୱର
ଯେ ॥ ତାକି ଭାର୍ଯ୍ୟା ସତ୍ୟବତୀ ଯେ ଆନନ୍ଦେ ମୁନି ବୋଲନ୍ତି । ପଶ୍ଚିମ-
ଭାଗ ଚରୁକୁ ତୁମ୍ଭେ ନିଜେ ଭକ୍ଷଣ କରି ତତ୍ତ୍ୱ ଯେ ॥ ଏ ପୂର୍ବଭାଗ ଚରୁକୁ
ଦେ ଦିଅ ତୁମ୍ଭର ମାତାଙ୍କୁ । ଏହା କହି ଋଷି ତପସ୍ୟା ନିମନ୍ତେ ଗଲେ
ଅରଣ୍ୟ ମଧ୍ୟକୁ ଯେ ॥ ଦୁଇ ଚରୁଯାକ ନେଇ ଯେ ଏକଠାବେ ରଖି
ଦେଇ । ମାତା ଝିଅ ଦୁହେ ଆନନ୍ଦରେ ଗଲେ ଗୋନଶିକ ସ୍ନାନପାଇଁ ଯେ ॥
ମାତା ବେଗେ ସ୍ନାନ ସାରୁଁ ଯେ ଭକ୍ଷିଲେ ଝିଅର ଚରୁ । ଝିଅ ସ୍ନାନ
ସାରି ମାତା ଚରୁ ଭକ୍ଷି ଆନନ୍ଦ କେ କହି ପାରୁ ଯେ ॥ ଗତହୋନ୍ତେ କିଛି
ଦିନ ଯେ ଗର୍ଭ ହେଲେ ବେନିଜନ । ତପ ସାରି ଋଷି ଆଶ୍ରମ ମିଳିଣ ଗର୍ଭ
କଲେ ନିରୀକ୍ଷଣ ଯେ ॥ ପାଚଣି ଗଲି ସତ୍ୟବତୀ ଯେ ଋଷି ବଚନ ବୋଲନ୍ତି ।
ଚରୁ ପାଲଟଇ ଭକ୍ଷଣ କରିଲ ହୋଇଲା ବିଷମ ଅତି ଯେ ॥ ଋଷି ପୁତ୍ର

ରାଜା ହେବ ଯେ ରାଜପୁତ୍ର ଋଷି ହେବ । ଏହା ଶୁଣି ଗାଧିରାଣୀ ଶୋକେ କହେ କେ ମୋର ରାଜ୍ୟ ଭୁଞ୍ଜିବ ଯେ ॥ ଋଷି ବୋଲନ୍ତି ଉତ୍ତର ଯେ ତୁମ୍ଭ ପୁତ୍ର ଋଷିବର । ହେଲେ ମଧ୍ୟ ବେଳେବେଳେ ବୁଝୁଥିବ ରାଜ୍ୟ ପ୍ରଜା ସମାଚାର ଯେ ॥ ଆପଣା ପତ୍ନୀକି କହି ଯେ ତୋରପୁତ୍ର କ୍ଷତ୍ରି ହୋଇ । ତିନି ପୁରୁଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ କ୍ଷତ୍ରି ବୃତ୍ତି ସାଧିବେକ ହୃଷ୍ଟ ହୋଇ ଯେ ॥ ଶୁଣି ଋଷିଙ୍କର ବାଣୀ ଯେ ବିଦାହେଲେ ଗାଧିରାଣୀ । ଆପଣା ଭୁବନେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଗଲା କେତେଦିନ ପୁଣି ଯେ ॥ ଦଶମାସ ଦଶଦିନ ଯେ ଗର୍ଭ ହୁଅନ୍ତେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ । ଗାଧିରାଣୀଠାରୁ ପୁତ୍ରେକ ଜନ୍ମିଲା ଦେଲେ ବିଶ୍ୱାମିତ୍ର ନାମ ଯେ ॥ ସତ୍ୟବତୀ କୋଳେ ଜନ୍ମ ଯେ ହୋଇଲା ଏକ ନନ୍ଦନ । ଋଚିକ ଋଷି ନାମକରଣ କରି ଦେଲେ ଯମଦଗ୍ନି ନାମ ଯେ ॥ ଗତ ହୋନ୍ତେ କେତେ ବର୍ଷ ଯେ ଯୁବାବସ୍ଥା ପରବେଶ । ବିଦର୍ଭ ଦେଶ ରାଜକନ୍ୟା ରେଣୁକା ବିଭାହେଲେ ଋଷିଶିଷ୍ୟ ଯେ ॥ ତାଙ୍କ କୋଳେ ଆମ୍ଭେ ଜାଣ ଯେ ହେଲୁ ଚାରି ଭ୍ରାତା ଜନ୍ମ ମନରାମ, ବଳରାମ, ଗଣ୍ଡରାମ, ପର୍ଶୁରାମ ଆମ୍ଭେ ସାନ ଯେ ॥ ଶୁଣିଲ ବଂଶାନୁ ଗୁଣ ଯେ ଦିଅ ମୋ ଧନୁରେ ଗୁଣ । ନୋହିଲେ ଏକ୍ଷଣି ଭୁଲିଗ ଦେବାଟି ଶିବଧନୁ ଭଙ୍ଗାପଣ ଯେ ॥ ବୋଲନ୍ତି କୋଦଣ୍ଡଧର ଯେ ତୁମ୍ଭ ଦେଖ କୁମର । ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ବୋଲିକରି କମ୍ପା ଲୋକେ ଖ୍ୟାତ କହ କାରଣ ଏହାର ଯେ ॥ କୋପେ କହି ପର୍ଶୁରାମ ଯେ ଶୁଣ ତୁମ୍ଭେ ଦେଇ ମନ । ଦିନେ ମୋର ପିତା ଯମଦଗ୍ନି କରୁଥିଲେ ପିତୃ ତରପଣ ଯେ ॥ ମାତା ମୋ ରେଣୁକା ନାଶି ଯେ ଯଜ୍ଞ ପାତ୍ରେ ତଳେ ଦାର । ତରପଣକାଳେ ଜଳ ଦେଉଥାନ୍ତି ଜଳେ ଛାୟା ଦେଖିକରି ଯେ ॥ ଅନାଇ ଦ୍ୟନ୍ତେ ଅକାଶେ ସେ ଚିତ୍ରସେନ ରଥ ଦିଶେ । ଦୃଷ୍ଟି ବନ୍ଧ ହେତୁ ଜଳ ପଡ଼ିଲା ଯଜ୍ଞପାତ୍ର ଆରପାଶେ ଯେ ॥ ଦେଖି ପିତା କ୍ରୋଧେ କହି ଯେ ଦେ ଗୁରୁଣୀ ଅଟୁ ତୁହି । ପରପୁରୁଷରେ ପ୍ରୀତି ଥିବା ହେତୁ ଅନ୍ୟମନ ହେଲୁ ତୁହି ଯେ ॥ ଗୃହେ ନାହୁଁ ଚାରିଭ୍ରାତେ ଯେ ବନେ ବୁଲୁ ମୃଗୟାର୍ଥେ । ଏ ସମୟେ ମୋର ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ତିନିଭ୍ରାତ ପ୍ରବେଶିଲେ ଗୃହଗତେ ଯେ ॥ ତାଙ୍କୁ ଦେଖି ପିତା କହି ଯେ ମାତା ଦୋଷୀ ଅଟଇ । ଆଜ୍ଞା ପରମାଣେ ତାର ଶିର-ଛେଦ ଶୁଣି ସ୍ଥିତ ଛନ୍ନ ଭାଇ ଯେ ॥ ପିତାଙ୍କ ଆଜ୍ଞା ଅବଜ୍ଞା ଯେ ହୋଇନ୍ତେ କୋପେ ମହାତମା । ବସିଛନ୍ତି ମୋର ପଥ ଅନୁସରି ମନରେ କରି କଳ୍ପନା ଯେ ॥ ଏ ସମୟେ ମୁଁ ପ୍ରବେଶ ଯେ ହୋଇନ୍ତେ ଦେଖିଲି ଭବିଷ୍ୟ । ପିତା ମାତା ସହ ଭ୍ରାତାଗଣଙ୍କର ମନରେ ନାହିଁ ହରଷ ଯେ ॥ ଏସନ ରୀତି ଦେଖିଣ ଯେ ପୁଛୁଁ ପିତାଙ୍କୁ କାରଣ । ପିତା ବୋଇଲେ ଆରେ ତୋ

ଭ୍ରାତାଭାଇ ସହ ମାତା ମୁଣ୍ଡ ହାଣ ଯେ ॥ ଶୁଣି ପିତାଙ୍କ ଉତ୍ତର ଯେ ଛେଦିଲି ସକଳ ଶିର । ଦେଖି ପିତା ମୋର ସନ୍ତୁଷ୍ଟ ହୋଇଣ ବୋଇଲେ ମାଗ ତୁ ବର ଯେ ॥ ମାଗିଲି ମୁଁ ଏହି ବର ଯେ ମାତା ଭ୍ରାତାମାନେ ମୋର । ମୃତ ପିଣ୍ଡଗୁଡ଼ ଜୀବଦାନ ପାନ୍ତୁ ଏହି ଅନୁଗ୍ରହ କର ଯେ ॥ ଅସ୍ତୁ ବୋଲିଣ ବୋଇଲେ ଯେ ସେମାନେ ଜୀବ ପାଇଲେ । ସେହି ଦିନଠାରୁ ପୁନର୍ଜନ୍ମ ପାଇ ମୋତେ ଜ୍ୟେଷ୍ଠରେ ଗଣିଲେ ଯେ ॥ ଯାହା ପୁଚ୍ଛାକର ମୋତେ ହେ କହିଲି ତୁମ୍ଭ ଅଗ୍ରତେ । ଏବେ ଯେ ଧନୁରେ ଗୁଣକୁ ଚଢ଼ାଅ ପଦ୍ମନାଭ ବୋଲେ ଗୀତେ ଯେ । ୪୧ ।

## ୫୫ଶତ—ଛାନ୍ଦ

ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ବାଣୀ ଯେ ଶୁଣ ଆହେ ଖରମଣି । କେଉଁଠାରୁ ଏ ଜାନୁଘଣ୍ଟ ପାଇଲ କହ କହ ଥରେ ପୁଣି ॥ ଶୁଣି କହେ ପର୍ଶୁରାମ ଯେ ଖଡ୍‌ଗେ ମାତାଙ୍କୁ ଛେଦନ । କରନ୍ତେ ଯେ ଖଡ୍‌ଗ ହସ୍ତୁ ନ ଖସିଲା ରହିଲା ହୋଇ ସଂଲଗ୍ନ ଯେ ॥ ପିତାଙ୍କୁ ଜଣାନ୍ତେ ପୁଣି ଯେ ଧ୍ୟାନବଳେ ଋଷି ଜାଣି । ମାତୃହତ୍ୟା ଯୋଗୁଁ ଏସନ ଘଟିଛି ଶୁଣ ତୁ କୁମରମଣି ଯେ ॥ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ବେଶକୁ ଧର ଏବେ ତୀର୍ଥ ପର୍ଯ୍ୟଟନ କର । ଆମ୍ଭ ଆଜ୍ଞା ପରମାଣେ ଖଡ୍‌ଗଗୋଟି ନ ରହୁ ତୋହାତ କର ଯେ ॥ ଶୁଣି ପିତାଙ୍କ ଉତ୍ତର ଯେ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ବେଶ ବାହାର । ହୋଇବାରୁ କରୁ ଖଡ୍‌ଗ ଖସିଗଲା ଭିକ୍ଷାଦିଲି ଦ୍ୱାର ଦ୍ୱାର ଯେ ॥ ଏକ ଦ୍ୱାରେ ମୌନ ହୋଇ ଯେ ରହିଲି ମୁଁ ଭିକ୍ଷାପାଇଁ । ସାମନ୍ତାଣୀ ଅଗେ ଦାସୀ ତା କହଇ ପର୍ଶୁ ହସ୍ତ ଉଭାହୋଇ ଗୋ ॥ ଶୁଣି ଦାସୀଠାରୁ ଗିର ଯେ ବୋଇଲା ସେ ରାମାବର । ପର୍ଶୁରାମ ଭିକ୍ଷା ମଗି ଆସିଛନ୍ତି ବୋଲି ପ୍ରତେ ନୁହେ ମୋର ଯେ ॥ ଜାନୁରେ ତ ଘଣ୍ଟ ନାହିଁ ଯେ କପଟ ଜାଣିବି ମୁହିଁ । ଶୁଣି ସେ ଉତ୍ତର ସେଠାରୁ ସତ୍ୱର ଫେରି ପିତା ପାଶେ ଯାଇଁ ଯେ ॥ କହୁଁ ସକଳ ବୃତ୍ତାନ୍ତ ହେ ବୋଇଲେ ସେ ତପୋବନ୍ତ । ଭଗବତୀଙ୍କ ଧ୍ୟାନ କଲେ ମିଳିବ କାମନା ହେବ ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଯେ ॥ ଧ୍ୟାନେ ତୋଷି ଭଗବତୀ ଯେ ଜାଣଇ ପୂର୍ବ ଭାରତୀ । ଜାନୁଘଣ୍ଟ ତାହାଙ୍କଠାରୁ ପାଇଅଛୁ ପଦ୍ମନାଭ ବଦତି ଯେ । ୧୦ ।

## ୫୬ଶତ ଛାନ୍ଦ

ଶୁଣି ତୋଷ ନୃପଧର ଯେ ବୈଷ୍ଣବ ଧନୁ ଆବର । ପର୍ଶୁକୁଠାର କେଉଁଠାରୁ ପାଇଲ ତାହା ବେଗେ ବ୍ୟକ୍ତ କର ହେ ॥ ବୋଲେ ଯମଦଗ୍ନି-

ସୁତ ଯେ ଶୁଣ ସେ ସର୍ବ ବୃତ୍ତାନ୍ତ । ଏକଦିନେ ସୈନ୍ୟସହ ସହସ୍ରାର୍ଜ୍ଜୁନ
ପାରିଧିକି ଉପଗତ ଯେ ॥ ବନେ ଦିବା ଅବସାନ ଯେ ହୋନ୍ତେ ସହସ୍ର-
ଅର୍ଜ୍ଜୁନ । ଆମ୍ଭ ପିତାଙ୍କ ଆଶ୍ରମରେ ମିଳିଲେ ଘେନିଣ ସାମନ୍ତ ସୈନ୍ୟ ଯେ ॥
ତାଙ୍କୁ ଦେଖି ପିତା ମୋର ଯେ କଲେ ଅତିଥି ସତ୍କାର । ଦିନରେ ଭୋଜନ
ଶୟନ ଆସନ ଦେଇ ହୃଷ୍ଟ ମୁନିବର ଯେ ॥ ପ୍ରଭାତରୁ ରାଜା ଉଠି ଯେ
ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କି ବଚନ ଭାଷି । କେଉଁଠାରୁ ଏତେ ଦ୍ରବ୍ୟ ଆୟୋଜନ କରି
ପକାଇଲେ ଋଷି ଯେ । ଆମ୍ଭର ସୈନ୍ୟ ସାମନ୍ତ ଯେ ଖାଇ କରି ହେଲେ
ସୁସ୍ଥ । ରାଜା ବଚନେ ମନ୍ତ୍ରୀବର ବୋଲଇ ଘଟଣା ଶୁଣ ସମସ୍ତ ଯେ ॥ ଅଛି
ତାଙ୍କ ପଶେ ରହି ଯେ କାମଧେନୁ ନାମେ ଗାଈ । ତାହା ପ୍ରସାଦୁ ଯାହା
ଇଚ୍ଛା କରନ୍ତି ସକଳ ପୂରଣ ହୋଇ ଯେ ॥ ଶୁଣି ରାଜ ମନ୍ତ୍ରୀ ଟିର ଯେ
ଋଷିଙ୍କ ପଶେ ସତ୍ୱର । ପ୍ରବେଶି ବୋଲନ୍ତି କାମଧେନୁ ଗୋଟି ଦିଅ ମୋତେ
ଋଷିବର ଯେ ॥ ଶୁଣି ନାସ୍ତି କଲେ ପିତା ସେ ସହସ୍ରାର୍ଜ୍ଜୁନ ବଳବନ୍ତା ।
ବଳାତ୍କାରେ କାମଧେନୁ ଘେନିଗଲେ ପିତାକରି ମହାଚିନ୍ତା ଯେ ॥ ବସିଛନ୍ତି
ଆଶ୍ରମରେ ଯେ ଆମ୍ଭେ ଏହି ସମୟରେ । ତୀର୍ଥ ପର୍ଯ୍ୟଟନ ସାରିଣ ଦର୍ଶନ
ଆସିଣ ପିତାଙ୍କ ଶ୍ରୀମୁଖରେ ଯେ ପ୍ରବେଶ ହୁଅନ୍ତେ ଆସି ଯେ ପିତା ଏ ସମସ୍ତ
ଭାଷି । ବାରୁ ମହାକ୍ରୋଧେ ସହସ୍ରାର୍ଜ୍ଜୁନ ରାଜ୍ୟ ଯଇଣ ମୁହିଁ ପ୍ରବେଶି ଯେ ॥
ସୈନ୍ୟଭଗ୍ନ କଲି ତାର ଯେ ଶୁଣି ସେ ଯୁଦ୍ଧ ବାହାର । ହେବାରୁ ଚଳାଇ
ଆସିଣ ଯେ ମୁହିଁ ସିଦ୍ଧବନେ ଘୋରତର ଯେ ॥ ତପସ୍ୟାକୁ ଆଚରିଲି ଯେ
ବିଷ୍ଣୁ ଆରାଧନା କଲି । କେତେ ଦିନ ପରେ ତପ ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋନ୍ତେ ବିଷ୍ଣୁ-
ଠାରୁ ବର ନେଲି ଯେ ॥ ଏ ବୈଷ୍ଣବ ଧନୁଶର ଯେ ଆଉ ପର୍ଶୁକୁଠାର ।
ଦେଇ ଭଗବାନ ବୋଇଲେ ହେ ରାମ ଏଥେଁ ଦୁଷ୍ଟ ନାଶ କର ଯେ ॥
ପାଇଣ ଏମନ ବର ଯେ ମାହେଶ୍ୱରୀ ନଗର । ପ୍ରବେଶିଣ ସହସ୍ରାର୍ଜ୍ଜୁନ
ସଙ୍ଗେ ଯୁଦ୍ଧକଲି ମୁହିଁ ପରଖର ଯେ ॥ ସୈନ୍ୟ ତାର ବଧ କଲି ଯେ ତା
ସହସ୍ରବାହୁ ଛେଦିଲି । ଶେଷେ କାମଧେନୁ ଘେନିଣ ମୁଁ ହର୍ଷେ ପିତା ପାଶେ
ପ୍ରବେଶିଲି ଯେ ॥ ଏହି ସମସ୍ତ କାରଣୁ ଯେ ବିଷ୍ଣୁ ଏ ବୈଷ୍ଣବ ଧନୁ ।
ପର୍ଶୁକୁଠାରାଦି ମୋତେ ଦେଇଛନ୍ତି ଆହେ ଦଶରଥସୁନୁ ଯେ ॥ ଏତେ
ଶୁଣି ସୀତାକାନ୍ତ ଯେ ପଦନାଭ କହେ ଗୀତ । ଉଦ୍ଧାରିଣ ଧର ପ୍ରଭୁ
ଆଦିମୂଳ ଅଟେ ମୁହିଁ ଅପଣ୍ଡିତ ଯେ ।

## ୫୭ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ

ଶୁଣି ଏସନ ଉତ୍ତର ଯେ ବୋଲନ୍ତି କୋଦଣ୍ଡଧର । କାହିଁପାଇଁ ତୁମ୍ଭେ ନକ୍ଷତ୍ର କରିଛ ପୃଥ୍ୱୀ ଏକବିଂଶବାର ଯେ ॥ ପର୍ଶୁରାମ ଭଣି ଗିର ଯେ ଶୁଣ ସେହି ସମାଚାର । ସହସ୍ରାର୍ଜ୍ଜୁନର ଏକ ପୁତ୍ର ଥିଲା ନାମ ବଗ୍ରେଚନ ବୀର ଯେ ॥ ଯୁଦ୍ଧବେଳେ ବନେ ଯାଇ ଯେ ଲୁଚିଲା ସେ ଭୟ ପାଇ । ପିତା ମୃତ୍ୟୁ ପରେ ଆସିଣ ଦେଖଇ ରାଜ୍ୟ ଶୁରଖାର ହୋଇ ଯେ ॥ ମନେ ମହା-କ୍ଷୋଭ ଧରି ଯେ କରୁଛି ଦିନ ଗତ କରି । ମୋ ପିତା ଆଶ୍ରମ ନିକଟେ ମିଳନ୍ତି ପ୍ରତିଶୋଧ ନେବ ବୋଲି ଯେ ॥ ଦେଖିଲା ଜ ଆମ୍ଭେମାନେ ଯେ ନାହୁଁ ପିତା ସନ୍ନିଧାନେ । ଏକାକୀ ଦେଖିଣ ତାହାଙ୍କୁ ବଧିଣ ରକ୍ତନେଲା ହର୍ଷ ମନେ ଯେ ॥ ସେହି ରୁଧିର ଧେନିଣ ଯେ କଲା ପିତୃ ତରପଣ । ଏମନ୍ତ ଅବସ୍ଥା ଦେଖି ଆମ୍ଭ ମାତା ବିଳନେ କଲେ ରୋଦନ ଯେ ॥ ଆମ୍ଭ ଥିଲୁଁ ସିଦ୍ଧବନ ଯେ ତପସ୍ୟାରେ ହୋଇ ମଗ୍ନ । ଯୋଗବଳେ ତାହା ଜାଣିବାରୁ କଲୁ ମାତା ନିକଟେ ଗମନ ॥ ଶୁଣି ପିତା ବଧବାଣୀ ଯେ ଏ ପ୍ରତିଜ୍ଞାକଲୁଁ ପୁଣି । ଆଜଠାରୁ ପୃଥ୍ୱୀ ନିକ୍ଷତ୍ର କରିବ ବଂଶ ନ ଦେବ କେ ପାଣି ଯେ ॥ ଏତେ କହି କୋପ ହୋଇ ଯେ ମିଳିଲି ତା ରାଜ୍ୟେ ଯାଇ । ବଗ୍ରେଚନ ସଙ୍ଗେ ଭେଟ ହେଲା ସହୁଁ ପ୍ରାଣେ ବଧ କଲି ତହିଁ ଯେ ॥ ରଖିଣ ତାର ରୁଧିର ଯେ ଯେତେ ଥିଲେ କ୍ଷତ୍ରିବର । ସମସ୍ତଙ୍କ ଶିର ଛେଦନ କରନ୍ତେ ବହିଲା ରକତ ଧାର ଯେ ॥ ସମସ୍ତ ରକ୍ତ ଧେନିଣ ଯେ କଲି ପିତୃ ତରପଣ । ଏହିପରି ପୃଥିବୀକୁ ଏକବିଂଶ ବାର କଲି ବୀରଶନ୍ୟ ଯେ ॥ କେବଳ ଏ ଦଶରଥ ଯେ ଥିଲା ବୋଲି ଅପୁତ୍ରିକ । ପ୍ରାଣ ଭୟେ ନାରୀମଧ୍ୟେ ଲୁଚି-ବାରୁ ନ ଗଲି ମୁଁ ତାର ପାଶ ଯେ ॥ ଏବେ ତୁମ୍ଭେ ହୋଇ ଜନ୍ମ ଯେ ଶିବଧନୁ କଲ ଭଗ୍ନ । ଏ ବୈଷ୍ଣବୀ ଧନୁ ଧରିବାକୁ ହେବ କହେ ପଦ୍ମନାଭ ଦୀନ ଯେ । ୨୩ ।

## ୫୮ଶତ ଛାନ୍ଦ

ଦେଖି ଏସନଙ୍କ ଗର୍ବ ଯେ ପୁଣି ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ଦାଶରଥି । କେଉଁଠାରୁ ଏ ଧନୁ ଜାତ ହେଲା କହ ଯମଦଗ୍ନି ବଂଶି ହେ ॥ ଶୁଣି ବୋଲେ ପର୍ଶୁ-ଧର ଯେ ପ୍ରସିଦ୍ଧ ସତ୍ୟଯୁଗର । ଶ୍ୱେତରାଜା ଏକ ଯଜ୍ଞ କରିଥିଲେ ଦାନ କରି ଦିନାନ୍ତର ଯେ ॥ ସେ ଯଜ୍ଞକୁଣ୍ଡରୁ ଜାଣ ଯେ ବାଉଁଶ ବୃକ୍ଷେ ଜନ୍ମ । ସପ୍ତପର ହୋଇ ବଢ଼ନ୍ତେ ସେ ବୃକ୍ଷ ଦେଖି ତୋଷ ଦେବଗଣ ଯେ ॥ ତହୁଁ ସେ ବୃକ୍ଷକୁ ଆଣି ଯେ ତା ପ୍ରଥମ ପବକୁ ହାଣି । ଅଜଗବ

ନାମେ ଧନୁ ତିଆରିଲେ ଇନ୍ଦ୍ର ବହିଲେ ତା ପୁଣି ଯେ ॥ କଲେ ଦ୍ୱିତୀୟ ପର୍ବେଣ ଯେ ପିନାକ ଧନୁ ଉତ୍ପନ୍ନ । ମହାଦେବ କରେ ନେଇ ସମର୍ପିଲେ ନାଶିବାକୁ ଦୁଷ୍ଟଗଣ ଯେ ॥ ତୃତୀୟ ପର୍ବ ସାରଙ୍ଗ ଯେ ବହିଲେ ତା ଶିଷ୍ଟରଙ୍ଗ । ଚତୁର୍ଥ ପର୍ବ ଶିବଧନୁ ହୋଇଲା ନେଇଣ ତା ସଦାଶିବ ଯେ ॥ ଜନକଙ୍କୁ ନେଇ ଦେଲେ ଯେ ତାକୁ ତ ଭଙ୍ଗିଲ ହେଲେ । ପଞ୍ଚମପର୍ବେ ବୈଷ୍ଣବାଧନୁ ଜାତ ବସ୍ତୁ ତାହା ମୋତେ ଦେଲେ ଯେ ॥ ଷଷ୍ଠ ପର୍ବରେ ଗାଣ୍ଡିବ ଯେ କର ସାବର୍ଣ୍ଣୀବଲ୍ଲଭ । ଅତି ଯତନରେ ରଖିଛନ୍ତି ପାଶେ ଦ୍ୱାପରେ ଅର୍ଜ୍ଜୁନ ନେବ ଯେ ॥ ସପ୍ତମ ପର୍ବକ ବଂଶୀ ଯେ କଲେ ଦେବ ହୋଇ ଖୁସି । ଦ୍ୱାପରେ ଶ୍ରୀକୃଷ୍ଣ ଅବତାର ହୋଇ ମୋହିବେକ ଗୋପବାସୀ ହେ ॥ ଏସନକ ଧନୁ ଜନ୍ମ ହେ କହିଲି ଅହେ ଶ୍ରୀରାମ । ନିଅ ଯେ ବୈଷ୍ଣବା ଧନୁ ବେଗେ ଧରି କହେ ପଦ୍ମନାଭ ଧ୍ୟାନ । ୧୦ ।

## ୫୯ତମ ଛାନ୍ଦ

ଏତେ କହି ପର୍ଶୁଧର ଯେ ଧନୁ ଦେଲେ ରାମ କର । ଧନୁ ବଢ଼ାଇ ଦିଅନ୍ତେ ପର୍ଶୁଧର ବସ୍ତ୍ର କଳା ଗଲା ତାର ଯେ । ରାମ ଧରି ଧନୁଶର ଯେ କୋପେ ହୋଇ ଜରଜର । କାହାକୁ ଏ ଶର କରିବି ପ୍ରହାର ବେଗେ କହ ପର୍ଶୁଧର ଯେ ॥ ପର୍ଶୁରାମ ବୋଲେ ବାଣୀ ହେ କ୍ଷମାକର ରଘୁମଣି । ମୁହିଁ ବୁଦ୍ଧିହୀନ ଗର୍ବେ ନ ଚିହ୍ନିଣ କହିବାକ୍ୟ ଅଛୁ ଭଣି ହେ ॥ ଯେତେ ଅଛି ପାପମାନ ହେ ପୁରାତନ ଯେ ନୂତନ । କୃପାଦୃଷ୍ଟି କର ହେ କୋଦଣ୍ଡଧାରୀ ଛେଦି ପକାଅ ବନ୍ଧନ ଯେ ॥ ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ହରଷ ଯେ ବାଣ ବିନ୍ଧନ୍ତେ ଆକାଶ । ସର୍ବ ପାପମାନ ହୋଇଲା ଛେଦନ ଭବେ ଯମଦଗ୍ନି ଶିଷ୍ୟ ଯେ ॥ ଏ ନଷ୍ଟେ ବସ୍ତ୍ର ବଡାର ଯେ ପ୍ରଦକ୍ଷିଣ ବାରୁତାର । ପଦ୍ମନାଭ କହି ଚଳି-ଗଲେ ସେହି ଧାମ୍ପି ଶ୍ରୀରାମ ପୟର ଯେ । ୭ ।

## ୬୦ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କଳସା

ଧନୁ ଧରିବା ଦେଖିଣ ଜନକଦୁଲଣୀ । ଧୈର୍ଯ୍ୟ ହରାଇ ଦେବୀ ମନେ ମନେ ଗୁଣି ॥ ଶିବଧନୁ ଭଙ୍ଗି ରାମ ମୋତେ ବିଭାହେଲେ । ପୁଣ ପର୍ଶୁରାମ ଧନୁ ଏଠାରେ ଧରିଲେ ॥ ଗଲାବେଳେ ସ୍ୱୟମ୍ବର କରିଥିଲେ ଅବା । ପୁଣି ହିଁ ଶ୍ରୀରାମ ଏଥି ହୋଇଲେକ ବନ୍ଦୀ ॥ ଏତେକ ବିଚାରି ମନଦୁଃଖେ ବଇଦେହୀ । ବୋଲେ ଗୋପୀ ବସିଲେ ସେ ଧରଣୀକି ଗୁହିଁ । ୪ ।

## ୭୧ ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମୁଖାରୀ ପଦ୍ମପଞ୍ଚ

ପର୍ଶୁରାମ ଧନୁ ରାମ ଧରିବାର ଦେଖି । ମନୋଦୁଃଖେ ମାନଭର ହେଲେ ଚନ୍ଦ୍ରମୁଖୀ ॥ ଟେକ ସଖି ଟେକ ଏବେ ଶଶିଜିତ ମୁଖ । ଜିଣିବାକୁ ଆସିଥିଲେ ପର୍ଶୁଧର ଦେଖ ॥ ବିମ୍ବାଧରି ତୋ ବିମୁଖ ମୋତେ ବହୁ ଦୁଃଖ । ସୁଖଦାୟିନୀ ତୋ ବିନୁ ଅଛି କାହିଁ ସୁଖ ॥ ପ୍ରଦୀପ ଛୁଆଇଁ କରାଇଛୁ ଯେଉଁ ସତ୍ୟ । କରିଥାଅ ସଖି ତୁହି ସେହି କଥା ତଥ୍ୟ ॥ ଶୁଣି ରାମ ରମ୍ୟବାଣୀ ରମଣୀରତନ । ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ଟେକିଲେ ଚନ୍ଦ୍ରମାବଦନ ॥ ହାସ ରସ ପରିହାସ କଲେ ବହୁ ଲୀଳା । ରସସିନ୍ଧୁରେ ବୁଡ଼ିଲେ ରସକଳାଶୀଳା ॥ ଅଯୋଧ୍ୟା ପ୍ରବେଶ ଦଶରଥ ମହୀପତି । ବୋଲେ ବଶି ରାମକୀର୍ତ୍ତି ଶୁଭ୍ର କଲି କ୍ଷିତି ।

## ୭୨ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କୃଷ୍ଣକାଳୀ ବୃତ୍ତେ

ଅଯୋଧ୍ୟା କଟକେ ଦଶରଥ ପରବେଶ । ଅନେକ ନୃପତି ତହିଁ ଅଛନ୍ତି ଯେ ପାଶ ॥ ବୀରବାଦ୍ୟମାନଙ୍କରେ ପୂରଇ ଆକାଶ । ସବୁଙ୍କର ଘରେ ନେତ ପତାକା କଳଶ ॥ ସବୁଦ୍ୱାରେ ପୂର୍ଣ୍ଣକୁମ୍ଭ କୁସୁମ ତୋରଣ । ଗାବନ୍ତି ମଙ୍ଗଳଗୀତ ବାରନାରୀଗଣ ॥ ହୁଳହୁଳୀ ଶବଦ ସିନ୍ଧୁ ଗର୍ଜ୍ଜନ ଜିଣି । ଭାଟ କଏବାର କହୁଛନ୍ତି ବେଳ ଜାଣି ॥ ଗୃହପୁର ଗୃହ ବଧୂ ଘେନିଣ ନୃପତି । ଶ୍ରୀନବରେ ପରବେଶ ହୋଇଲେ ତଡ଼ିତି ॥ ଶିବିକାମାନରୁ ଉତ୍ତରିଣ କନ୍ୟାବର । ନଉଛାଳି କରି ନେଲେ ଯେ ଯାହାର ପୁର ॥ ହୁଳହୁଳୀ ଦେଇଣ କୁସୁମ ବୃଷ୍ଟି କଲେ । ସବନାରୀ ବନ୍ଦାପନା କରିଣ ଦେଖିଲେ ॥ ରାମ ସୀତା ଦେଖି କଉଶଲ୍ୟାଙ୍କ ଆନନ୍ଦ । ଚକୋର ଦେଖିଲା କିବା ସରଗର ଚନ୍ଦ ॥ ବହୁ ଉତ୍ସବରେ କରାଇଲେ ନୃତ୍ୟ ଗୀତ । ବହୁ ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲା ସକଳ ସାମନ୍ତ ॥ ବହୁ ଦ୍ରବ୍ୟମାନ ଦ୍ୱିଜବରେ ଦେଲେ ଦାନ । ଅନ୍ନବସ୍ତ୍ର ଦ୍ୱିଜେ ଦତ୍ତ କଲେ ଅବିଚ୍ଛିନ୍ନ ॥ ଅଯୋଧ୍ୟା କଟକ ଦିଶି ସ୍ୱର୍ଗପ୍ରାୟ ଶୋଭା । ଦଶରଥ ମହୀପତି ଦିଶିପ୍ର ମଘବା ॥ କାମ ରତି ପ୍ରାୟ ତହିଁ ଅଇନା ପୁରୁଷ । ବୈକୁଣ୍ଠ ତେଜିଣ ଯହିଁ ଶ୍ରୀହରି ପ୍ରବେଶ ॥ ସେ କଟକ ଶୋଭକୁ ମୁଁ କି ଦେବି ଉପମା । ତହିଁରେ ବିଜୟ କରିଛନ୍ତି ସିନ୍ଧୁଜେମା ॥ ରଥ ଗଜ ଅଶ୍ୱ ନର ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ । ସକଳ ନୃପ ଖଟନ୍ତି ଚରଣରେ ତଳ ॥ ସମସ୍ତ ନୃପତିମାନେ ହୋଇଲେ ମେଲାଣି । ଯେ ଯେମନ୍ତ ତେମନ୍ତ ଦେଶର

ଦେଲେ ଆଣି ॥ ରାଜାମାନଙ୍କୁ ମେଲାଣି ଦେଇଁ ମହୀପତି । ଯେ ଯାହା ଦେଶକୁ ଗଲେ ସକଳ ନୃପତି ॥ ଜଣାଇଲେ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘନଙ୍କୁ ଯିବାକୁ । ନୃପତି ଶରଧା କରିଛନ୍ତି ଦେଖିବାକୁ ॥ ଶୁଣି ଦଶରଥ ରାଜା ସ୍ୱୀକାର କଲେ । ଭରତ ଶତ୍ରୁଘନଙ୍କୁ ମାତୁଳ ଘେନିଗଲେ ॥ ରଥ ଚଢ଼ି ନିଜ ଦେଶେ ହୋଇଲେ ପ୍ରବେଶ । ନାତିଙ୍କ ଦେଖି କୈକେୟୀ ହେଲେ ଅତି ତୋଷ ॥ ବହୁ ସୁଖେ ରହିଲେ ସେ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘନ । ବୋଲେ ବିଶି ଏମନ୍ତେ ହେ ଗଲା କିଛି ଦିନ । ୧୦ ।

## ୭୩ ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ବିଚିତ୍ର କାମୋଦୀ

ଜାନକୀ ସଙ୍ଗତେ ବହୁ ବିନୋଦ । କମଳ ଚୁମ୍ବି ରୁକି ଚିତପଦ ॥ ରତ୍ନଭୂଷଣ ଅଙ୍ଗେ । ମୃଗୟା କରେ ରଙ୍ଗେ । ଘେନି ଜାନକୀ ସଙ୍ଗେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ପ୍ରତିଜ୍ଞା ଶୁଣି ଶ୍ରବଣେ । ଭୟେ କମ୍ପନ୍ତି ବୀର ନୃପଗଣେ । ତାଙ୍କ ତେଜ ରାଜନ । ଆନନ୍ଦ ହେଉଥାନ୍ତି ପ୍ରତିଦିନ ॥ ବିଚାର କରେ ନିତି । ରାମ ହେବ ନୃପତି । ସୁଖେ ପାଳିବେ କ୍ଷିତି ॥ ଏମନ୍ତ ବିଚାର ନୃପତିବର । ରାମ ଅଭିଷେକ ସେ ତତପର । ରାମଚରିତ ରସ । ବିଶି କଲା ପୀୟୂଷ । ପ୍ରଥମ କାଣ୍ଡ ଶେଷ । ୫ ।

—ଆଦ୍ୟକାଣ୍ଡ ସମାପ୍ତ—

# ଅଯୋଧ୍ୟା କାଣ୍ଡ

## ୧ମ ଛାନ୍ଦ

ଏଥୁଅନନ୍ତରେ କଥା ଶୁଣ ଗୋ ସବାଣି । ଅଯୋଧ୍ୟାକାଣ୍ଡ ଚରିତ ଅପୂର୍ବ କାହାଣୀ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ସୀତାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ବିହାର କରନ୍ତି । ନାନା କଉତୁକେ ଜନମାନଙ୍କୁ ହରନ୍ତି ॥ ବୁଦ୍ଧି ବିବେକସାଗର ତୁଲ୍ୟ ରାମଚନ୍ଦ୍ର । ଦେଖି ଦଶରଥ ରାଜା ମନରେ ଆନନ୍ଦ ॥ ବିଚାରନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ନୃପତି କରିବି । ରାଜ୍ୟଭାର ସମର୍ପିଣ ତପସ୍ୟାକୁ ଯିବି ॥ ଏତେ ଭାବି ନୃପତି ଯେ ଆସ୍ଥାନେ ବସିଲେ । ବୋଲିଇ ବିକ୍ରମ ପାତ୍ର ମନ୍ତ୍ରୀ ଡକାଇଲେ । ୫ ।

## ୨ୟ ଛାନ୍ଦ—ରାମବନବାସ

ରାଗ—କନଡ଼ା

ଗୁରୁ ଗଉରବ ଛାଡ଼ି ଯେ ଅମାତ୍ୟ ମନ୍ତ୍ରିମାନଙ୍କୁ ପଚାରିଲେ । ରାମ ରାଜ୍ୟକୁ ଯୋଗ୍ୟ କି ହୋଇଲେ । ଯୁଗେ ଯୁଗେ ରାମ ଯୁବରାଜ ହୋନ୍ତୁ ବୋଲି ସମସ୍ତେ ବୋଇଲେ ହେ । ସୁଜନେ ! ରାମ ସକଳ ଗୁଣରେ ନିପୁଣ । ସୂର୍ଯ୍ୟବଂଶ କୁଞ୍ଜବନ ଅରୁଣ । ରିପୁ ନୃପତିଙ୍କ ନିବାରିବା ପାଇଁ ଜାତ ମୃଗେନ୍ଦ୍ର ତରୁଣ ହେ । ଶ୍ରୀ ଦେବ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ନୃପତି ଚୂଡ଼ାମଣି ମନ୍ତ୍ରିକି ଚାହିଁ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ । ନଗ୍ରେ ଉତ୍ସବ କରାଅ ବୋଇଲେ । ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଅଯୋଧ୍ୟା ଯୁବରାଜ ହେବାକୁ ଯୋଗ୍ୟ ହୋଇଲେ ହେ । ସୁମନ୍ତ ! ଏବେ ଅଭିଷେକ ବିଧି ଭିଆଅ । ଆମ୍ଭ କଟକେ ଘୋଷଣା ଦିଆଅ । ନକ୍ଷତ୍ର, ବାର, ଚନ୍ଦ୍ର ଯୋଗ ହୋଇଛି ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଅଣାଅ ହେ । ସୁମନ୍ତ ॥ ଆଜ୍ଞା ପ୍ରମାଣରେ ନଗରେ ସୁମନ୍ତ ଉତ୍ସବ ମଣ୍ଡଣୀକି କଲେ । ଅଭିଷେକର ବିଧି ଭିଆଇଲେ । ରାତ୍ର ପାହିଲେ ରାମ ରାଜା ହୋଇବେ ଏ ଘୋଷଣା ଦିଅଇଲେ ସେ । ସୁମନ୍ତ ! ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କୁ ରଥରେ ବସାଇ । ନେଇ ଅଇଲେ ରାଜା ଆଜ୍ଞା ପାଇ । ରାମ ନୃପତିଙ୍କ ଦର୍ଶନ କରିଣ ବସିଲେ ଶିର ନୁଆଇଁ ହେ । ସୁଜନେ ॥ ରାମଙ୍କୁ ଚାହିଁ ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ରାଜା ବୋଲନ୍ତି ଅହେ ରାମ ଶୁଣ । ତୁମ୍ଭେ ସକଳ ଗୁଣରେ ନିପୁଣ । ବିଶେଷେ ଜ୍ୟେଷ୍ଠରାଣୀଙ୍କ ଜ୍ୟେଷ୍ଠପୁତ୍ର କୁଳକୁ ଅଟ କାରଣ ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ! କାଲି ହୋଇବ ତୁମ୍ଭେ ଯୁବରାଜା । ଆଜ ଅଧି-ବାସରେ ପାଅ ପୂଜା । ପୁଷ୍ୟାନକ୍ଷତ୍ରରେ କର୍କଡ଼ା ଚନ୍ଦ୍ରମା କହିଲେ ବଶିଷ୍ଠ-ଦ୍ୱିଜା ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ! ଏମନ୍ତ ବାଣୀ ଅନ୍ତଃପୁରେ ଶୁଭିଲା ଶୁଣି ଅଇଲା ଯେ ମନ୍ଥରୀ । କୈକେୟୀଙ୍କି କହିଲା କରଯୋଡ଼ି । ଶୁଣିଣ ସେ ତାକୁ ଆପଣା କଣ୍ଠରୁ ରତ୍ନମାଳା ଦେଲେ କାଢ଼ି ସେ । ସୁନ୍ଦରୀ ! ଦେଖି ଚକିତ ହୋଇଲା ମନ୍ଥରା । ମାଳା ପକାଇ ବୋଲେ ନାହିଁ ଲୋଡ଼ା ॥ ନୃପତି ସଉଭାଗୀ ରାଣୀ ବୋଲାଅ ଶୁଣି ନ ପାଅ କି ବ୍ରୀଡ଼ା ଗୋ ॥ ପୁଣି ହିଁ ମନ୍ଥରା ବୋଇଲା ତାହାଙ୍କୁ ବଧାଇ ଦିଅ କାହିଁପାଇଁ । ତୁମ୍ଭ ପୁତ୍ର ତ ରାଜା ହେଲେ ନାହିଁ । କଉଶଲ୍ୟା ରାଜମାତା ବୋଲାଇବେ ତୁମ୍ଭର ହର୍ଷ କିପାଇଁ ଗୋ । ସୁନ୍ଦରୀ ! ଏବେ ଶପ୍ତନ କର କ୍ରୋଧପୁର । ରାଜା ଅଇଲେ ମାଗ ବେନି ବର । ରାମ ବନେ ଯିବେ ଭରତ ରାଜା ହେବେ ପୂର୍ବକଥା ମନେ କର ଗୋ । ସୁନ୍ଦରୀ ! ମନ୍ଥରା ବାଣୀ କୈକେୟୀ ରାଣୀ ଶୁଣି କ୍ରୋଧ-ମନ୍ଦିରେ ପଶିଲେ । ଦୃଢ଼ କରିଣ କବାଟ ପାଡ଼ିଲେ । ଗୁରୁକ୍ରୋଧ ବହି ଧରଣୀରେ ଶୋଇ ଆଭରଣ ଦୂର କଲେ ସେ । ସୁନ୍ଦରୀ ! ରାଜା ରାମଙ୍କୁ ଦେଇଣ ମେଲାଣି । ନିଜ ସଦନେ ପ୍ରବେଶ ରଜନୀ ॥

ମଦନ ବଶେ କୈକେୟୀରାଣୀ ପାଶେ କହେ ନାନା ଗୂଢ଼ବାଣୀ ସେ । ରାଜନ ॥ ଉଠ ଉଠ ଆରେ ନରେନ୍ଦ୍ର ନନ୍ଦନୀ କପାଇଁ କରୁ ଏଡ଼େ ମାନ । କହ କହ ମୋତେ ପ୍ରିୟ ବଚନ । ଯାହା ମାଗିବୁ ତାହା ଯେବେ ନ ଦେବ ନାଶିବ ସୁକୃତମାନ ଗୋ । ସୁନ୍ଦରୀ ! ଶୁଣି ପୂର୍ବ ବରମାଗେ ତରୁଣୀ । ସତ୍ୟ କରାଇ କହେ ପୁଣ ପୁଣି । ଭରତ ରାଜା ହେବେ ରାମ ବନେ ଯିବେ ଏହା ଦେବ ନୃପମଣି ହେ । ଶ୍ୱେ ଦେବ ॥ ଶୁଣି ତା ନୃପତି ଶିରରେ କୁଳିଶ ପଡ଼ିଲା ପ୍ରାୟେକ ହୋଇଲା । ଆଉ ଦେହରେ ଜ୍ଞାନ ନ ରହିଲା । କେତେବେଳେ ପୁଣି ସ୍ୱପ୍ନପ୍ରାୟ ମଣି କଇକେୟୀକି କହିଲା ସେ । ରାଜନ ! ଏହା ମୋତେ ନ ବୋଲ ରେ ତରୁଣି । ପ୍ରାଣ ମାଗିଲେ ଦେବ ଏହିକ୍ଷଣି । ବୋଲେ ବଶି ରାଜାଙ୍କର କ୍ରୋଧଭରେ ବେନନେତ୍ରୁ ବହେ ପାଣି ହେ । ସୁଜନେ । ୯ ।

### ୩ୟ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆନନ୍ଦଭୈରବ

କଉଶଲ୍ୟା ଆଦି ଯେତେକ ନାରୀ । ନ ରହାନ୍ତି ତୋର କୋପକୁ ଡରି । ଶ୍ରୀରାମକୁ ଯେବେ ପେଷିବୁ ବନେ । କି ବୋଲିବେ ମୋତେ ସକଳ ଜନେ । ଆରେ କୋପନାବର । ଏବେ କୋପ ସମ୍ବର । ଯେସନ ବିନୟ ମୋ ର । ଧରୁଅଛି ତୋ କର ॥ ରାମକୁ ନ ଦେଖି ଛାଡ଼ିବି ପ୍ରାଣ । ଏ କଥା ମୋହର ସତ୍ୟ ପ୍ରମାଣ । କରିଥିଲି ତୋତେ ଗଳାର ମଣି । କାଳେ ହୋଇଲୁ ତୁ କାଳସର୍ପିଣୀ ॥ କି ଦୋଷ କଲେ ତେ ତେ ମୋର ରାମ । କପାଇଁ ତାହାଙ୍କୁ ହୋଇଛୁ ବାମ ॥ କାଳେ ହେଁ ନ ଥିଲା ତୋର ଏ ରୀତି । ଶିଖାଇଲା ତୋତେ କେଉଁ ଯୁବତୀ ॥ /ଗୃହି କହୁଁ ହେଲା ରଜନୀ ଶେଷ । ଶଙ୍ଖ ଶବଦ ଶୁଭିଲା ବିଶେଷ । କେବେ ହେଁ ତା ମନ ନୋହିଲା ତୋଷ । ବୋଲେ ବଶି କଲି ରୋଷ ଅଶେଷ । ୪ ।

### ୪ର୍ଥ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ସିନ୍ଧୁଡ଼ା

ରାଜାଙ୍କ ବିନୟ ଦେଖିଣ କୈକେୟୀ ବୋଲନ୍ତ ଶୁଣ ନୃପତି ।
ଶୁଣିଛ ତ ସତ୍ୟପାଇଁ ପୂର୍ବେ ରାଜାମାନେ କଲେ ଯେତେ ରୀତି ॥
ଆହେ ସତ୍ୟବକତା । ସତ୍ୟ ତେଜିଲେ ମୋହର ହତ୍ୟା ।
ଶୁଭିବ ସତ୍ୟହୀନ ବାରତା । କଷ୍ଟ ହେଉଛ ଏଡ଼େ ବମୀତା ହେ ॥

ଏମନ୍ତ ସମୟେ ସୁମନ୍ତ ଯାଇଣ ଖଣ୍ଡେଦୂରେ ହେଲେ ଉଭା ।
ଦେଖିଲେ ନୃପତି ମୂର୍ଚ୍ଛିତ ହୋଇଣ ଦିଶୁଅଛନ୍ତି ଅଶୋଭା ॥
ଯୋଡ଼ି ସେ ବେନିପାଣି । ସ୍ତୁତି କରିଣ କହଇ ବାଣୀ ।
ଦେବ ଉଦେ ହେଲେ ଦିନମଣି । ରାଜା ଅଇଲେ ସମୟ ଜାଣି ॥
ରାଣୀ କହିଁ ବୋଇଲେ ରାଜା ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ରାମ ଆଣି ଆମ୍ଭ ପାଶ ।
ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ସୁମନ୍ତ ମନ୍ତ୍ରୀ ରାମପୁରେ ହୋଇଲେ ପ୍ରବେଶ ।
ଶୁଭେ ମଙ୍ଗଳ ଘୋଷ । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଅଭିଷେକ ବେଶ ।
ଦେଖି ସୁମନ୍ତ ବହୁ ହରଷ । ରାଜା ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ରାମ ଆସ ॥
ପିତା ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ସାନୁଜ ସହିତେ ଅଇଲେ କୋଦଣ୍ଡଧର ।
ନୃପତିଙ୍କି ଗୃହେଁ ନମସ୍କାର କଲେ ଛୁଇଁଣ ବେନି ପୟର ।
ଦେଖି ପିତା ବିକଳ । ନୟନରୁ ବହେ ଅଶ୍ରୁଜଳ ।
ରାମ ବୋଲି ହୋଇଲେ ବିକଳ । ଢଳି ପଡ଼ିଲେ ଅବନୀତଳ ॥
ଓଳଗି ହୋଇ କୈକେୟୀଙ୍କି ପୁଛନ୍ତି ଏଥିର ଚରିତ କହ ।
କେଉଁ କାରଣେ ପିତାଙ୍କ ଶୋକ ଏଡ଼େ ଲାଗିଲା ମୋତେ ସନ୍ଦେହ ॥
କିବା ମୋ ଅଭିଷେକ । ପୀଡ଼ାକାରକୁ କରନ୍ତି ଶୋକ ।
ନାଶ ଗଲେ କିବା କ୍ଷାତ୍ର ଲୋକ । ତୁମ୍ଭଯୋଗୁଁ କି ହୁଏ ଏତେକ ॥
କୈକେୟୀ କହନ୍ତି ଶୁଣ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଯହିଁ ପାଇଁ ଏ ମୂର୍ଚ୍ଛିତ ।
ସେ ନ କହିବେ ମୁଁ ତାହାତ କହିବି କଲେ ତୁମେ ସନମତ ॥
ଶୁଣି ଜାନକୀକାନ୍ତ । କହୁଛନ୍ତି ମୋର ଏହା ସତ୍ୟ ।
ପ୍ରାଣ ମାଗିଲେ ଦେବି ଭରତ । ଅଗ୍ନି ଜାଳିଣ ହୋଇବି ହତ ॥
ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଣ ବୋଲନ୍ତି ଜନନୀ ପୂର୍ବେ ଦେଇଛନ୍ତି ବର ।
ତାହା ମାଗିଲାକୁ ନସତ ହୋଇଣ ଶୋକ କରନ୍ତି ପିଅର ।
ତୁମ୍ଭେ ବନକୁ ଯିବ । ଅଭିଷେକ ଭରତ ହୋଇବ ।
ଆଜ କ୍ଷଣେ ବିଳମ୍ବ ନୋହିବ । ତେବେ ପିତାଙ୍କ ସତ୍ୟ ରହିବ ॥
ଚଉଦ ବରଷଯାଏ ରାମ ତୁମ୍ଭେ ଧରିଥିବ ଯତିବେଶ ।
ଫଳ ମୂଳ ଖାଇ ଗ୍ରାମେ ନ ପଶିବ ବକଳ କରିବ ବାସ ।
ତାର ନିଷ୍ଠୁର ବାଣୀ । ରାମ ସନମତ କଲେ ଶୁଣି ।
ସେହିକ୍ଷଣି ହୋଇଲେ ମେଳାଣି । ବନ ବିଶି ଶୋକଭରେ ଭଣି ॥

## ୫ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କୁମ୍ଭକାମୋଦୀ

ମାତାଙ୍କୁ ଦର୍ଶନ କରି ରାମଚନ୍ଦ୍ର କହନ୍ତି ବଚନ । ଭରତ ରାଜା ହେବ
ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ବନକୁ ପେଷିଲେ ରାଜନ ॥ ଶୁଣି କଉଶଲ୍ୟା ମୂର୍ଚ୍ଛିତ ହୋଇଣ

ପଡ଼ିଲେ ମହୀର । ଯେସନେ ମୂଳଚ୍ଛେଦନ କଲେ ପଡ଼େ ଶୁଷ୍କ ତରୁବର । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ତାଙ୍କୁ ସଚେତ କରାନ୍ତେ କରନ୍ତି ରୋଦନ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ କେମନ୍ତେ ମୁରୁଚ୍ଛି ରହିବ ଧିକ ମୋ ଜୀବନ ॥ ବିଗ୍ଭରୁଥାଇ ମୋ ରାମ ରାଜା ହେଲେ ଯିବ ମୋ ସନ୍ତାପ । ବିହି ଏବେ ତାହା ଦେଖାଇ ହରିଲା କଲି ମୁଁ କି ପାପ ॥ ଏହା ଶୁଣି ରାମ ଫାଟି ତ ନ ଗଲା ମୋହର ଶରୀର । ବେଦନା ସହିବାକୁ ଏବେ ହୋଇଲା କୁଳିଶୁଁ ନିଷ୍ଠୁର ॥ ଗ୍ଭଲ ରାମ ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗତରେ ମୁହିଁ ଯିବଇଁ ବନକୁ । କେ ନିନ୍ଦା କରିବ ବତ୍ସ ପଛେ ଗୋଡ଼ାଇଲେ ଯେ ଧେନୁକୁ ॥ କୈକେୟୀ ଉପରେ ଦର୍ଶନ କରିଣ ନ ଯାଏ ନାହାକୁ । ଏବେ ସେହି ମୋତେ ଉପହାସ କଲେ କହିବି କାହାକୁ ॥ ଶୁଣି ରାମଚନ୍ଦ୍ର କହନ୍ତି ଜନନୀ କହ ତ ଅମିତ । ଯୁବତୀମାନଙ୍କର ସକଳ ଧର୍ମ ପତିଙ୍କି ଭକତି ॥ ବନବାସ ସାରି ଉଚିତେ ଆସିବି କର ସୁକଲ୍ୟାଣ । ଶୁଣି ତାହା ସୁକଲ୍ୟାଣ କଲେ ମାତା ତେଜିଣ କାରୁଣ୍ୟ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବହୁତ ପ୍ରତିଜ୍ଞା କରିଣ ବୋଲନ୍ତି ରାମଙ୍କୁ । ତୁମ୍ଭେ ରାଜା ହୁଅ ଭରତ ସହିତେ ମୁଁ ମାରିବି ରାଜାଙ୍କୁ ॥ ବନେ ଗଲେ ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗତରେ ଯିବି ହୋଇଣ ସେବକ । ଫଳ ମୂଳ ଖୋଜି ଦେଉଥିବି ଆଣି ହେ ରଘୁନାୟକ ॥ ହେଉ ସଜ ହୋଇ ଆସ ବୋଲି ଗଲେ ଜାନକୀଙ୍କ ପାଶ । ବୋଲେ ବଶି ସୀତା ଦେଖିଲେ ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ରୀମୁଖ ବିରସ । ୬ ।

## ସପ୍ତ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ସିନ୍ଧୁକାମୋଦୀ

କାନ୍ତର ବମନ ଜାଣି, ପଚାରନ୍ତି ଠାକୁରାଣୀ, ଦିଶୁଛି ତ ଶ୍ରୀମୁଖ ବିରସ । ଆଜ ହେବ ଅଭିଷେକ, ନେତ୍ରେ ପୂରିଛି ଲୋତକ, ମୁଁ ଅବା କଲି କେବଣ ଦୋଷ ହେ । ପ୍ରାଣନାଥ ॥ ଶୁଣ ଆଗୋ ପ୍ରାଣେଶ୍ୱରୀ ସୀତା । ବନକୁ ପେଷିଲେ ମୋତେ ପିତା ଗୋ ॥ ପୂର୍ବେ କୈକେୟୀଙ୍କୁ ବର ଦେଇଣ ଥିଲେ ପିଅର, ରଖିଥିଲେ ସେ ଗୁପତ ମନେ । ଆମ୍ଭ ଅଭିଷେକ ଶୁଣି, ମାଗିଲେ ସେ ସତ୍ୟବାଣୀ, ଭରତ ରାଜା ରାମ ଯିବେ ବନେ ଗୋ । ଚନ୍ଦ୍ରମୁଖି ॥ ନ ହୁଅ ମନେ ବିରସ, ନୋହିବ ଦ୍ରବ୍ୟ ସୁବେଶ, ସେବୁଥିବ ମାତାଙ୍କର ପାଶ । ଧରୁ ନୋହିବ ବାହାର ମଙ୍ଗ ନୋହିବ କାହାର, ଯେମନ୍ତେ ଭରତ ନ କରେ ରୋଷ ଗୋ । ଚନ୍ଦ୍ରମୁଖି ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ରୀମୁଖ ବାଣୀ, ଶୁଣି ସୀତା ଠାକୁରାଣୀ, ବୋଲନ୍ତି ଜାଣିଲି ତୁମ୍ଭ ମନ । ତୁମ୍ଭେ ଯେବେ ଯିବ ବନେ, ମୁଁ କିମ୍ପା ଥିବି ସଦନେ. ତୁମ୍ଭ ଆଗେ କରିବି ଗମନ ହେ । ପ୍ରାଣନାଥ ॥ ଯେବେ ନ ନେବ ସଙ୍ଗରେ, ନ ଥିବ ପ୍ରାଣ ଅଙ୍ଗରେ, ତୁମ୍ଭେ

ମୋ ପଞ୍ଚଣ ପଞ୍ଚଭୂତ । କରୁଥିବ ବନେ ସେବା, ଶତବରଷ ହେଉବା ତେବେ ମୋର ତୋଷ ହେବ ଶତ୍ରୁ ହେ । ପ୍ରାଣନାଥ ॥ ଶୁଣି ରାମ ରମ୍ୟବାଣୀ, ବୋଲନ୍ତି କୋଦଣ୍ଡପାଣି, ତୁମ୍ଭେ ମୋର ପିଣ୍ଡର ଜୀବନ । ଜାଣିବାକୁ ତୁମ୍ଭ ମନ, ବୋଇଲି ସଖି ଏସନ, ଜଳବିନୁ ନ ବଞ୍ଚନ୍ତି ମୀନ ଗୋ । ଚନ୍ଦ୍ରମୁଖୀ ॥ ଏହି ସମୟେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ସଜ ହୋଇ ସେହିକ୍ଷଣ, ଶ୍ରୀରାମ ସ୍ମୁରେ ପରବେଶ । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଗୃହିଁ ତୋଷ, ହେଲେ ବନବାସୀ ବେଶ, ବୋଲେ ବଶି ସବୁରି ବିରସ ହେ ସୁଜ୍ଞଜନେ । ୭ ।

## ୭ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ବଙ୍ଗଳାଶ୍ରୀ

ବଶିଷ୍ଠ ପୁତ୍ର ଆଣିଣ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଅଙ୍ଗ ଆଭରଣ ଦେଲେ ।
ସୀତାହିଁ ତାହାଙ୍କ ପତ୍ନୀର ନିମନ୍ତେ ଅଳଙ୍କାର ସମର୍ପିଲେ ॥
ଗଜ ଅଶ୍ୱ ଗାଭ ହିରଣ୍ୟ ବସନ ବିପ୍ରେ ଦେଲେ ବହୁଦାନ ।
ପରଗୃହ ପରଗୃହୀ ସହିତରେ ଲେଖିଦେଲେ ବରତନ ॥
ବାହାର ହୋଇଲେ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ସଙ୍ଗେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜାନକୀ ଘେନ ।
ମଧ୍ୟରେ ଶୋଭା ଦିଶନ୍ତି ଚନ୍ଦ୍ରମୁଖୀ ଆଗ ପଛ ଭାଇ ବେନ ॥
ନଗର ନାରୀଏ ବିକଳ ସବୁରି ନୟନୁ ବହଇ ନୀର ।
ବିନାଦୋଷେ ରାଜା ବନକୁ ପେଷନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ ପ୍ରାୟ କୁମର ॥
କେ ବୋଲଇ ରାଜାଙ୍କର ଦୋଷ ନାହିଁ କୈକେୟୀ ଏମନ୍ତ କଲା ।
କେ ବୋଲଇ ରାଜା ତାର ବୋଲ କଲା କେବଣ ଭୂତ ଲାଗିଲା ॥
କେ ବୋଲନ୍ତି ଯେଉଁ ସୀତାଙ୍କ ବଦନ ଚନ୍ଦ୍ର ସୂର୍ଯ୍ୟ ନ ଦେଖନ୍ତି ।
ସେ ଏବେ ଦୀନଜନଙ୍କ ପ୍ରାୟ ହୋଇ ଶ୍ରୀରାମ ପଛେ ଚାଲନ୍ତି ॥
କେ ବୋଲନ୍ତି ଯେଉଁ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ସଙ୍ଗେ ଥାନ୍ତି ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ।
ଗଜ ଅଶ୍ୱ ରଥ ତେଜିଣ ସେ ଏବେ ଚାଲନ୍ତି ପାଦକମଳ ॥
ଏମନ୍ତ ଜନେ କୁହାକୁହି ହୁଅନ୍ତେ ନବରେ ହେଲେ ପ୍ରବେଶ ।
ପିତାଙ୍କ ଚରଣ ଛୁଇଁ ନମସ୍କାର କରି ଉଭା ହେଲେ ପାଶ ॥
ରାମ ବନଯିବା ଶୁଣି ସବୁ ରାଣୀ ଅଇଲେ କୈକେୟୀ ପୁର ।
ଦେଖିଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୀତା ସହିତରେ ପିତା ଅଗ୍ରେ ରଘୁବୀର ॥
ତିନିଶ ପଞ୍ଚାଶ କଉଶଲ୍ୟା ଆଦି ରାଜାଙ୍କ ପାଟମହିଷୀ ।
ଧିକ୍କାର କରନ୍ତି କୈକେୟୀଙ୍କ ଗୃହିଁ ରାମ ହେଲେ ତୋର ଦୋଷୀ ॥

ବଶିଷ୍ଠ ଆଦ୍ଵ ସକଳ ଋଷିମାନେ କରୁଅଛନ୍ତ ଧିକ୍କାର ।
ଧିକ୍କାର କରଣ ତାଙ୍କ ମାତା ଗୁଣ କହିଲେକ ମନ୍ତ୍ରିବର ॥
ରୋଦନ କରନ୍ତ ସର୍ବ ରାଣୀମାନେ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ କର ଦୃଷ୍ଟି ।
ବୋଲଇ ବଶି ସବୁଙ୍କର ନୟନୁଁ ହେଉଅଛୁ ଅଶ୍ରୁ ବୃଷ୍ଟି ॥

## ୮ମ ଛାନ୍ଦ

### କୌଶଲ୍ୟା ଶୋକ

ବିକଳ ହୋଇ କୌଶଲ୍ୟା କରନ୍ତ ରୋଦନ । ତୋତେ ନ ଦେଖିଣ ରାମ କେମନ୍ତେ ଧରିବି ଜୀବନ ରେ । କୁମର ॥ ପଲଙ୍କ ସୁପାନ୍ତ ରାମ ନ ରୁଚଇ ତୋତେ । ପଣକୁଡ଼ିଆରେ ବସି ରେ କୁମର ଦିନ ବଞ୍ଚିବୁ କେମନ୍ତେ ରେ ॥ ଧିକ ଧିକ ମୋ ଜୀବନ ଧିକ ମୋର ହିୟା । ଧିକ ହେଉ ସୂର୍ଯ୍ୟବଂଶ ରେ କୁମର ଧିକ ନରନାହା ରେ ॥ କେତେ କଷ୍ଟ ପାଇ ଧନ ରେ ପାଇଛୁ କୁମର । କେଉଁ ଦୋଷ ଦେଖି ଧାତା କରୁଛୁ ଆଜ ମୋ ପାଶୁ ଅନ୍ତର ରେ ॥ ଭଣେ ବିଶମ ଶ୍ରୀରାମ ପଦ୍ମପାଦ ଚିନ୍ତ । ମାତାଙ୍କ ବିକଳ ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ଶୋକ କରାଇଲେ ଶାନ୍ତ ହେ । ସୁଜନେ ॥

## ୯ମ ଛାନ୍ଦ

ନ ଯା ରାମ ନ ଯା ଧନ ତୁ ବନବାସ କରି ରେ । ଆରେ କୋଦଣ୍ଡ ଧନୁଧାରିରେ । ତୁ ଯେବେ ବନକୁ ଯିବୁ ମୋ ଗଳେ ଦିଅ ଛୁରି ରେ । ଘୋଷା । ସଉମିତ୍ରି କର ଧରି କାନ୍ଦେ କଉଶଲ୍ୟା । ଆହା ବାପଧନ ତୋତେ କି ଦଣ୍ଡ ପଡ଼ିଲା ରେ ॥ ଅତି ସୁକୁମାର ସେ ପାଷାଣ କଣ୍ଟାବଣେ । ଚାଲି ନ ପାରିଲେ ରାମ ରହିଯିବୁ ବନେ ରେ । ଶତଦଳ ଚନ୍ଦନ ତୋ ଶରୀରେ ଲେପଇଁ । କେମନ୍ତେ ବଞ୍ଚିବୁ ବନେ ପାଂଶୁ ବୋଳ ହୋଇ ରେ ॥ ସୁପାନ୍ତ ପଲଙ୍କେ ନିଦ୍ରା ନ ମାଡ଼ଇ ତୋତେ । ପଣ ବିଛଣାରେ ରାମ ଶୋଇବୁ କେମନ୍ତେ ରେ ॥ ଅମୃତ ଯୋଗାଡ଼ ରାମ ତୋତେ ନ ରୁଚଇ । କେମନ୍ତେ ବଞ୍ଚିବୁ ବନେ କଷାଫଳ ଖାଇ ରେ ॥ ଅତି ସୁକୁମାରୀ ମୋର ଜନକ ଦୁହିତା । ଆରେ ବାବୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ଲାଗିଲା ତୋତେ ସୀତା ରେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ସୁମର କାନ୍ଦେ କଉଶଲ୍ୟା ରାଣୀ । ବୋଲେ ବଶି ତାଙ୍କୁ ବୋଧ ଦିଅନ୍ତ ରଘୁମଣି । ୭ ।

## ୧୦ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଦକ୍ଷିଣ ମୁଖାରି କାଫି

ଦଶରଥ ନୃପତି ଶୋକେ ଆକୁଳ । ଭଣ୍ଡାରୁ ଆଣି ରାଣୀ ରାମଙ୍କୁ ଯେ, ଦେଲେ ଅଜିନ ଚୀର ॥ ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଖି ଦେଲେ ଭୂଷଣ ବାସ । ଆଜ୍ଞା ପାଇ ସାରଥି ଆଣିଲା ଯେ, ରଥ ଶ୍ରୀରାମ ପାଶ ॥ ପିତା ଚରଣେ ପଡ଼ି ତିନ ପରାଣୀ । ମାତାମାନଙ୍କୁ ମାନ୍ୟ କରିଣ ଯେ, ବେଗେ ହେଲେ ମେଲାଣି ॥ ବଶିଷ୍ଠ ଆଦି ଯେତେକ ଥିଲେ ଋଷି । ସେମାନଙ୍କୁହିଁ ମାନ୍ୟ କରିଣ ଯେ, ରାମ ରଥରେ ବସି ॥ କୋଦଣ୍ଡ ବାମକରେ ଦକ୍ଷିଣେ ଶର । ପୃଷ୍ଠ ଦେଶରେ ଶୋଭା ପାଉଛି ଯେ, କାଣ୍ଡ ଭରକୁ ଭର । ସୁମନ୍ତ୍ର ରଥ ବାହାନ୍ତି ଧୀର କରି । ରଥ ବେଢ଼ି ଗୋଡ଼ାଇ ଅଛନ୍ତି ଯେ, ଅଯୋଧ୍ୟା ନରନାରୀ । ଗୃହୁଁ ଗୃହୁଁ ରଥ ହୋଇଲା ଅଦୃଶ୍ୟ । ଦେଖିଣ ରାଜା ରାଣୀ ସହିତେ ଯେ, ଶୋକେ ହେଲେ ଅବଶ ॥ ରାମ ଅଦୃଶ୍ୟ ଯାଏ ଗୋଡ଼ାଇ ଥିଲେ । ହା ହା ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜାନକୀ ଗୋ, ବୋଲିଣ ମୋହ ଗଲେ ॥ କୌଶଲ୍ୟା ଆଦି ଯେତେକ ନାରୀ । ରାଜାଙ୍କ ମୋହ ଦେଖି ଧରିଣ ଯେ, ଆଣିଲେ ନିଜପୁରୀ ॥ ତମସା ତଟିନୀ ତଟରେ ପ୍ରବେଶ । ସେଠାରେ ବିଜେ କରି ଦେଖିଲେ ଯେ, ଦିନ ହୋଇଲା ଶେଷ । ବୋଧି କହନ୍ତେ କେହି ବୋଧ ନୋହିଲେ । ଶ୍ରାନ୍ତ ହୋଇଣ ଜନେ ଶୁଅନ୍ତେ ଯେ, ତାଙ୍କୁ ନ କହି କହିଲେ ॥ ଶୃଙ୍ଗବେର ପୁରରେ ହେଲେ ପ୍ରବେଶ । ଗୁହ ଶବର ଆସି ଦର୍ଶନ ଯେ, କଲା ଶ୍ରୀରାମ ପାଶ । କହିଲେ ରାମ ତାଙ୍କୁ ସର୍ବ ବୃତ୍ତାନ୍ତ । ବୋଲଇ ବସି ଭକ୍ଷ ଦେଲାକ ସେ, ତାଙ୍କ ପାଶେ ଅନନ୍ତ । ୧୩ ।

## ୧୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ତୋଡ଼ି—ଏକତାଳି

ମିତ ଦେଲେ ଯାହା ନେଇ । ରାମ ଦେଲେ ବାହୁଡ଼ାଇ ।
ବଟକ୍ଷୀରେ ଜଟା ସଜ କଲେ ରାମ ସେଠାରେ ସେଦିନ ରହି ।
ପାନ କଲେ ଗଙ୍ଗାବାରି । ହୋଇଲେକ ଜଟାଧାରୀ ।
ପୋଇ ଗୃହ ଆ ତରୁମୂଳେ ଶୋଇଲେ କୁଶାଙ୍କୁର ଶଯ୍ୟା କରି ॥
ଜଗି ରହିଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଧନୁରେ ପୂରାଇ ବାଣ ।
ଗୁହ ଶବର ମିତ୍ରବର ଉନ୍ନିଦ୍ର ହୋଇଲା ସୈନ୍ୟ ଘେନିଣ ॥
ସୁମନ୍ତ୍ର ମେଲାଣି ହେଲେ । ରଥ ବାହୁଡ଼ାଇ ନେଲେ ।
ସେଠାରୁ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜାନକୀ ପଦୁରେ ବିଜୟ କଲେ ॥
କେତେ ଦୂର ପଥ ଗଲେ । ଭେଳାରେ ଗଙ୍ଗା ତରିଲେ ।
ବାଣ୍ଟିବଟ ନିକଟରେ ଭରଦ୍ୱାଜ ମୁନିଙ୍କ ମଠ ଦେଖିଲେ ॥

ହୋଇଅଛି ସାୟଂକାଳ । ଆହ୍ନିକ ଦେବାର ବେଳ ।
ଏହି ସମୟେ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୀତା ପଡ଼ିଲେ ଚରଣ ତଳ ॥
କଲ୍ୟାଣ କରିଣ ଋଷି । ଆସନ ଦେଇଣ ଭକ୍ତି ।
ନାନା ଉପଚାରେ ପୂଜା କରି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ମନ ତୋଷି ॥
ମୁନିଙ୍କି କହିଲେ ସବୁ । ସେ ବୋଲନ୍ତି ରହ ବାବୁ ।
ଚଉଦ ବରଷକୁ ଯେତେ ଲାଗିବ ଲେଖି ଆମ୍ଭେ ସବୁ ଦେବୁ ॥
ରାମ କଲେ ତାହା ନାହିଁ । ଶୟନ କଲେ ସେଠାଇଁ ।
ସେଠାରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜଗିଣ ବସିଲେ ଧନୁରେ ଶର ବସାଇ ॥
ଶୁଭେ ନିଶୀ ଗଲା ପାହି । ମୁନି ସଙ୍ଗେ ଭେଟ ହୋଇ ।
ଚିତ୍ରକୂଟଗିରି ନିକଟ ଦିଶୁଛି ବୋଲି ମାର୍ଗ ଦେଲେ କହି ॥
ସେହି ମାର୍ଗେ ରାମ ଗଲେ । କାଳନ୍ଦୀ ପାରି ହୋଇଲେ ।
ଚିତ୍ରକୂଟ ଗିରି ପାଶେ ମନ୍ଦାକିନୀ ଦେଖି ସାନନ୍ଦ ହୋଇଲେ ॥
ଧନ୍ୟ ଧନ୍ୟ ଚିତ୍ରକୂଟ । ଗିରିମାନଙ୍କ ମୁକୁଟ ।
ବାଲ୍ମୀକି ମୁନି ତପସ୍ୟା କରନ୍ତି ଯେବଣ ଏ ଗିରିକୋଠ ॥
ବାଲ୍ମୀକି ସଙ୍ଗେ ଭେଟ । କହିଲେ ସକଳ କୂଟ ।
ବହୁବିଧ କହି ରାମଙ୍କୁ ପୂଜିଲେ ହୋଇ ମୁନିବର ହୃଷ୍ଟ ॥
ଚିତ୍ରକୂଟେ କୁଟୀ କଲେ । ମହାସୁଖରେ ରହିଲେ ।
ବୋଲେ ଋଷି ମୃଗମାନ ମାରି ଆଣି କୁଟୀରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ । ୧୩ ।

## ୧୨ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଘଣ୍ଟାରବ । ଦୁଇତାଳି

ରାମ କର ଧରି କାମିନୀ । ବୁଲନ୍ତି ବେନି ଗୋ । ଚିତ୍ରକୂଟଗିରି ମୂର୍ଦ୍ଧନୀ । ବୋଲନ୍ତି ଦେଖ ସଜନୀ । କନ୍ଦର ବେନି ଗୋ । କରୁଛନ୍ତି ବିବିଧ ଧ୍ୱନି ॥ ଦେଖ ଦେଖ କୃଷ୍ଣ ଅଗୁରୁ । ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ ତରୁ ଗୋ ସୁବାସ କରୁଅଛି ଦୂରୁ ॥ ଦେଖ ଦେଖ କୁସୁମଲତା । ମଧୁପମତ୍ତ ଗୋ ମକରନ୍ଦପାନେ ନିରତା ॥ ଶୋଭି ଦେଖ ବ[illegible] ତରୁ । ଗୁଞ୍ଜି ଚମରୁ ଗୋ ଫଳପୁଷ୍ପେ ଅଛନ୍ତି ଗରୁ ॥ ଶୀତ ପୀତ ରଙ୍ଗ ଏ ଶିଳା । ଦେଖ ଅବଳା ଗୋ । ନୀଳଶିଳେ ମର୍କଟମେଳା ॥ ଦେଖ ଏ ମନ୍ଦାକିନୀ ନଦୀ । ପାତାଳ ଭେଦି ଗୋ । ସୁଖଦାୟୀ ମହାପ୍ରମୋଦୀ ॥ ଅଯୋଧ୍ୟାପୁରୀ ମୋର ଗିରି । ସରଯୂ ସରି ଗୋ । ମନ୍ଦାକିନୀ ନଦୀର ବାରି ॥ ରାମ ସୀତା ବସିଣ ଶିଳା ।

କରନ୍ତ ଲୀଳା ଗୋ । ବସ୍ତ୍ରର ନବ ଊର୍ମିମାଳା ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଆଣେ କନ୍ଦମୂଳ । ରାନ୍ଧନ୍ତ ଫଳ ଗୋ । ବୋଲେ ବଶି ମଣୋହ୍ନ ବେଳ ॥

## ୧୩ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ--କଳହଂସ କେଦାର

ମୋହ ତେଜନ୍ତେ ଦଶରଥ ନୃପତି । କରଯୋଡ଼ିଣ ମନ୍ତ୍ରୀବର ଜଣାନ୍ତ ଯେ ॥ ବନେ ଗ୍ଭଡ଼ିଲ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବେନି । ତାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ଗଲେ ଜନକ-ନନ୍ଦିନୀ ॥ ଶୁଣି ସେ ମହୀପତି ହେଲେ ବିକଳ । ଶ୍ରୀରାମ ଚନ୍ଦ୍ର ନେତ୍ରୁ ବହଇ ଜଳ ॥ ଆରେଗୋ ମନ୍ଦପାମରୀ କୈକେୟୀ ରାଣୀ । କି ଦୋଷ କଲେ ତୋତେ ମୋ ରଘୁମଣି ଗୋ ॥ କି ଦୋଷ କଲେ ତୋର ସୁମିତ୍ରା ସୁତ । ନିର୍ଦ୍ଦୋଷୀ ସୀତାକୁ ତୁ କଲୁ ଏମନ୍ତ ଗୋ ॥ ହା ହା ରେ ରାମ ତୋତେ ତେଜିଲି ମୁହିଁ । ଚନ୍ଦ୍ରବଦନ ତୋର ଦେଖିଲି ନାହିଁ ॥ ରାମ ନ ଦେଖି ନିଶ୍ଚେ ଯିବ ଜୀବନ । ତୁ ମୋତେ ହେଲୁ କାଳକୂଟ ସମାନ ଗୋ ॥ ତୁ ମୋର ଅକଳଙ୍କ କୁଳ-ଚନ୍ଦ୍ରମା । କେତେ ଦୁଃଖ ସହିବୁ ଜନକଜେମା ଗୋ ॥ ଫାଟି ନ ଗଲା ଏହା ଶୁଣି ହୃଦୟ । ଜାଣିଲି କୁଳିଶୁ ମୋ ତନୁ ନିର୍ଦ୍ଦୟରେ ॥ ଲକ୍ଷେ ନୃପତି ମଧ୍ୟେ ଭୂଞ୍ଜିଲୁ ଚାପ । ଗଞ୍ଜିଲୁ ପର୍ଶୁଧର ତେଡ଼େକ ଦର୍ପରେ । ଦଣ୍ଡିଲୁ ଯାଗ ରଖି ଅସୁରକୁଳ । ମଣ୍ଡିଲୁ ରବିତଳେ ଏ ରଘୁକୁଳରେ । ପାଦ ଲାଗି ପାଷାଣ ହେଲା ଯୁବତୀ । ବିଧାତା ଦେଲା ତୋତେ ଏତେ ବିପତ୍ତିରେ ॥ ହା ହା ରାମ ବୋଲିଣ ତେଜିଲେ ପ୍ରାଣ । ତଇଲଦ୍ରୋଣେ ଭରିଦେଲେ ସେକ୍ଷଣ ଯେ ॥ ସିନ୍ଧୁଘୋଷ ପ୍ରାପ୍ୟେକ ଶୁଭିଲା ବାଣୀ । ଅନ୍ତଃପୁରେ ପ୍ରବେଶି ରୋଦିଲେ ରାଣୀ ଯେ ॥ ରାଜା ନିଧନେ ଅମାତ୍ୟ ସକଳ । ସଭିଙ୍କର ନୟନରୁ ବହଇ ଜଳ ଯେ ॥ ବିକଳ ହୋଇଲେ ସେ ଅଯୋଧ୍ୟା ନାରୀ । ବୋଲଇ ବଶି ଶୋଭା ନ ଦିଶେ ପୁରୀ ଯେ ।

## ୧୪ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଚଳଇ ରଥବାଣୀ

ରାଜା ନିଧନେ ପାତ୍ର ପୁରୋହିତ ଜନ । ବିଗ୍ଭରନ୍ତି କାହାକୁ କରିବା ରାଜନ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଗଲେ ରାଜା ସ୍ୱର୍ଗ ପାଇଲେ । ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ଅଜା ଘରେ ରହିଲେ ॥ ବଶିଷ୍ଠ ସୁମନ୍ତ୍ର ଆଦି ଯେତେକ । ଲେଖା ଦେଇଣ ଦୂତକୁ କହି ଚରିତ ॥ ଭରତକୁ ଆମ୍ଭର ନାମ ଧରି କହିବୁ । କୁଶଳ କହିଣ ବେଗେ ଘେନି ଆସିବୁ ॥ ଅଶ୍ୱ ଚଢ଼ିକରି ଦୂତେଭିଏ ରତେ ଗଲେ । ଅଳପ ଦିନରେ

ଯାଇ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ ॥ ସେହିଦିନ ନିଶି ଭରତେ ସ୍ୱପନ ଦେଖି । ଅମଙ୍ଗଳ ଜାଣି ମନ ଶୁଖାଇ ବସି । ଏମନ୍ତ ଦୂତେ ଦେଲେ ଲେଖା ଭରତେ । ବେଗେ ଆସ କୁଶଳ ସର୍ବ ପୁରୋହିତେ ॥ ଦୂତଙ୍କର ବାଣୀ ଲେଖା ଆକଟ ଜାଣି । ଅଜାଙ୍କ ଛାମୁ ରୁ ବେଗେ ଚଳିଲେ ମେଲାଣି । ଗଜ ଅଶ୍ୱ ଯାନ ପାଇ ଅନେକ ଧନ । ତେବେ ହେଁ ସ୍ୱପନ ଶଙ୍କା ବିକଳ ମନ ॥ ସଇନ୍ୟ ପଛେ ରଖିଣ ଗଲେ ଆଗରେ । ବୋଲେ ଦ୍ୱିଜ ପ୍ରବେଶ ଅଯୋଧ୍ୟା ନଗରରେ । ୧୦।

## ୧୫ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କଲ୍ୟାଣ

ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ଭରତ ହୋଇ ପ୍ରବେଶ । ଦେଖିଲେ ସବୁରି ମୁଖ ବିରସ । ଅନ୍ତଃପୁରେ ମାତା ଚରଣେ ପଡ଼ି । ପଚାରୁଛନ୍ତି ବେନି କରଯୋଡ଼ି ଗୋ ଜନନୀ । ଆମ୍ଭ ପିଅର କାହିଁ । ଜ୍ୟେଷ୍ଠ କନିଷ୍ଠଙ୍କୁ ଦେଖୁନାହିଁ ॥ ଅଯୋଧ୍ୟାପୁର ଦିଶେ ନାରଖାର । ମଙ୍ଗଳ ଦିଶୁନାହିଁ ଅନ୍ତଃପୁର । ପଥେ ଦେଖିଲି ଅଶକୁନମାନ । କି ଅବା ନାଶଗଲା ଅମ୍ଭ ପୁଣ୍ୟ । ଗୋ ଜନନୀ । ଇତ୍ୟାଦି ॥ ଶୁଣି ଜନନୀ କହନ୍ତି ବଚନ । ରାମକୁ ରାଜା କଲେ ରାଜନ । ନୃପତିଙ୍କି ମୁଁ ସତ୍ୟ କରାଇଲି । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବନକୁ ପେଷିଲି । ରେ କୁମର । ଏବେ ହୁଅ ନୃପତି । ତୁ ମୋର ଭୋଗ କର ଏ ବିଭୂତି ॥ ରାମଙ୍କୁ ନ ଦେଖି ତୁମ୍ଭ ପିଅର । ଦେହ ଛାଡ଼ିଣ ଗଲେ ସ୍ୱର୍ଗପୁର । ମୃତ ଶବ ଏବେ ଅଛନ୍ତି ରଖି । ଦହନ ନ କଲେ ତୋତେ ନ ଦେଖି । ରେ କୁମର ଇତ୍ୟାଦି ॥ ଶୁଣିଣ ମୂର୍ଚ୍ଛାଗଲେ ଭରତ ବୀର । ମାତାଙ୍କୁ କଲେ ବହୁତ ଧିକ୍କାର । ମନ୍ଥରା କେଶ ଶତ୍ରୁଘନ ଧରି । ବନ୍ଧନ କଲେ ଅବାଧ ବିଚାରି । ଛାଡ଼ିଣ ଦେଲେ ରାମଙ୍କୁ ଡରିଣ । କୈକେୟୀରେ ସେ ପଶିଲା ଶରଣ ॥ ଶବ ଦହଣ କଲେ ପ୍ରେତ କର୍ମ । ବୋଲେ ଦ୍ୱିଜ ରାଜାଙ୍କର ଯେ ଧର୍ମ । ୬ ।

## ୧୬ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆଷାଢ଼ଶୁକ୍ଳ

ଭରତ ଶତ୍ରୁଘନ ସ୍ନାନ କରି । ସୁମନ୍ତ୍ର ମନ୍ତ୍ରୀ ଛାମୁ କୁ ହକାରି । ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଯିବା ଆଣି । ସୈନ୍ୟ ସଜ କରିବ ଏହିକ୍ଷଣି ॥ ତା ଶୁଣିଣ ମନ୍ତ୍ରୀ ଚତୁରଙ୍ଗ ଦଳ ସାଜି ଆଣିଲେ ॥ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘନ ଚଢ଼ି ରଥ । ସୁଖରେ ଗଲେ ସେ ଦୁର୍ଗମ ପଥ । ବନଗିରି ପୂରି ଚାଲିଲେ ଆଠ । ଶବରନୃପତି ସଙ୍ଗରେ ଭେଟ । କହିଲେ ସେ ସର୍ବ । ଶିରସକୂଟରେ

ଅଛନ୍ତି ରାଘବ ॥ ଗୁହ ବୋଲନ୍ତି ହେ ମିତ୍ର ସାନୁଜ । ଦେଖ ଏ କନ୍ଦମୂଳ କୁଶଳ ଯେ । ରାମ ସୀତା ଏଥି ପହୁଡ଼ିଥିଲେ । ଏଠାରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜଗି ରହିଲେ । ତାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ମୁହିଁ । କଥା କହନ୍ତେ ନିଶୀ ଗଲା ନାହିଁ ॥ ଦେଖି ଭରତ କଲେ ବହୁ ଶୋକ । ନିଜ ମାତାଙ୍କୁ ନିନ୍ଦିଲେ ଅନେକ । ସେହି ବଟକ୍ଷୀରେ ବାନ୍ଧିଲେ ଜଟ । ବଳକଳମାନ କଲେ ପିନ୍ଧାପଟ । ସେଠାରୁ ଚଳିଲେ । ଭରଦ୍ୱାଜ ମୁନି ମଠେ ମିଳିଲେ ॥ ମୁନିଙ୍କି ଦେଖିଣ କୈକେୟୀସୁତ । ପଡ଼ିଲେ ଚରଣତଳେ ଭରିତ । ମୁନି ତାଙ୍କୁ କଲ୍ପି ଭୋଜନ ଦେଲେ । ସକଳ ସୈନ୍ୟ ତୃପତ ହୋଇଲେ । ସେ ନିଶି ରହିଲେ । ପ୍ରଭାତ ହେବାରୁ ଶଯ୍ୟା ଛାଡ଼ିଲେ । ୯ । ରଜନୀ ଶେଷରେ ହେଲେ ବାହାର । ସୈନ୍ୟ ଚାଲନ୍ତେ ବନଗିରି ଚୂର । ଗୁହ ଶବରଙ୍କୁ କରିଣ ଆଗେ । ପ୍ରବେଶିଲେ ଚିତ୍ରକୂଟ ସେ ଲାଗେ । ଶୁଣି ତରୁ ଧ୍ୱନି । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଉଠିଲେ ତରୁ ମୂର୍ଦ୍ଧନି ॥ ଦେଖିଲେ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ବେନି ସଙ୍ଗତେ ଅନେକ ସଇନ ଘେନି । ତାଙ୍କୁ ଚାହିଁ ବହି ପ୍ରତିଜ୍ଞା କଲେ । ଭ୍ରାତଙ୍କୁ ଆଜ ମାରିବି ବୋଇଲେ । ରାଜା ଏବେ ହୋଇ । ଆସୁଛନ୍ତି ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ମାରିବା ପାଇଁ ॥ ବୃକ୍ଷରୁ ଓହ୍ଲାଇ ସୁମିତ୍ରା ସୁତ । ଜଣାଇଲେ ରାମପାଶେ ଭ୍ରମିତ । ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ଆସନ୍ତି ଦେବ । ଶୁଣିଣ ମନେ ହସନ୍ତେ ରାଘବ । ଆସୁ ଆସୁ ଭାଇ । ଦେଖିବା ତାଙ୍କୁ ନୟନ ପୂରାଇ ॥ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ସୈନ୍ୟ ଚୁହାଇ । ଚିତ୍ରକୂଟ ଗିରି ନିକଟେ ଯାଇ । ଦେଖିଲେ ଅତି ମନେ ରମ୍ୟ ଗିରି । ଯହିଁ ଜପୁ କରନ୍ତି ହରି । ସେ ଗୁହ ସଙ୍ଗତ । ରଥୁ ଓହ୍ଲାଇ ହେଲେ ପଦଗତ ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଦେଖି କୈକେୟୀସୁତ । ଖଣ୍ଡ ଦୂରରୁ କଲେ ଦଣ୍ଡବତ । ଭ୍ରାତଚରଣେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପଡ଼ିଲେ । ଶତ୍ରୁଘନ ହିଁ ଦୂରୁ ମାନ୍ୟ କଲେ । ଚାରି ଭାଇ ମେଳ । ବୋଲେ ବଣି ନେତ୍ରୁ ବହଇ ଜଳ । ୧୦ ।

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—କଉଶିକ ପଡ଼ତାଳ

ଇକ୍ଷ୍ୱାକୁ କୁଳ ସିନ୍ଧୁ ଚନ୍ଦ୍ରମା ହେ ମୋର ଜନନୀ ଏହା ଅର୍ଜିଲେ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ନ ଦେଖି ପିଅର ହା ରାମ ବୋଲିଣ ପ୍ରାଣ ତେଜିଲେ ॥ ଦୁଷ୍ଟ ପାମରୀ ମନ୍ଦଭାଗୀ ହେ କ୍ଷମାଶୀଳ ଦୋଷ କର କ୍ଷମା । ଅଯୋଧ୍ୟାପୁରେ ଅଭିଷେକ ହୁଅ ହେ ଘେନିଣ ଜନକଜେମା ॥ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ଏମନ୍ତ କହି ଚରଣ ତଳେ ପଡ଼ିଲେ । ଉଠ ଉଠ ବୋଲି ଶ୍ରୀକରେ ଯେ ବେନିଭାଇଙ୍କି ତୋଳି

ଧଇଲେ ॥ ପିତା ମୃତ୍ୟୁ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୀତା ଯେ ଶୁଣିଣ ବିଳାପ କଲେ ।
ସରଯୂ ଜଳେ ସ୍ନାନ ଯେ କରି ସେ ଇଙ୍ଗୁଦୀଫଳ ପିଣ୍ଡାନ୍ନ ଦେଲେ । ବଶିଷ୍ଠ
ଆଦି ସକଳଙ୍କର ବଚନରେ ନୋହିଲେ ପ୍ରସନ୍ନ । ଯେ ଯେତେ ରୂପେ
ମଣାଇଲେ ହେଁ ରାମ ନୋହିଲେ ସଦୟ ମନ ॥ ଭରତଙ୍କୁ ରାଜନୀତି କହି ସେ
ପାଦୁକା ଦେଇ କଲେକ ତୋଷ । ବୋଲେ ଋଷି ଭରତ ନନ୍ଦିଗ୍ରାମେ ଯେ
ସୈନ୍ୟ ଘେନି ହେଲେ ପ୍ରବେଶ । ୭ ।

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାର କଳଦବାଣୀ

ଚିତ୍ରକୂଟ ବାସୀ ହେ ଠୁଳ ହେଲେ ଆସି । ବିଚାରି ବୋଲନ୍ତି ଏଥି
ହେ ଥିବା ସକଳ ତପସ୍ୱୀ ॥ ଫିଟିଗଲା ଦାଣ୍ଡ ହେ ଷନ୍ଦି ହେଲେ ରୁଣ୍ଡ ।
ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବନରେ ହେ ବୁଲନ୍ତି ଘେନିଣ କୋଦଣ୍ଡ ॥ ହୋଇଛନ୍ତି
ଯତି ହେ ସଙ୍ଗରେ ଯୁବତୀ । ପ୍ରତିଦିନ ମୃଗ ବଧ କରନ୍ତି ହେ ରଘୁ-
କୁଳପତି ॥ ଅସୁର ଆସିବେ ହେ ଏହାଙ୍କୁ ଦେଖିବେ । ଆମ୍ଭ ପାଇଁ ଧାନୁକୀ
ସେ ହେ ଆଣିଛୁ ଦୋଳଣ ଖାଇବେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଜାଣିଲେ ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣେ
କହିଲେ । ଅମ୍ଭ ରହିବା ଦେଖିଣ ହେ ସାନୁଜ ମୁନିମାନେ ଗଲେ ॥ କି
କଲେ କି କଲେ ହେ ନ କହି ତ ଗଲେ । ଏଡ଼େ ଭୟ କିପାଇଁ ହେ ସାନୁଜ
ସେମାନେ ପାଇଲେ ॥ ତେଜିଲେ ଏ ବନ ହେ ଆସନ୍ତ ଏ ସ୍ଥାନ ।
ବୋଲେ ଋଷି ଏମନ୍ତ ହେ ବାଞ୍ଛିଣ ଯିବା କଲେ ମନ । ୭ ।

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆହାରି, ମାନଧାତା ମଧୁପ ବୃତ୍ତେ

ଏଥୁ ଅନନ୍ତରେ କେତେଦିନ ପରେ ଚିତ୍ରକୂଟ ତେଜି ଶ୍ରୀରାମ । ଦଣ୍ଡକ
ଅରଣ୍ୟ ପ୍ରବେଶି ଦେଖିଲେ ଆତ୍ରେୟ ଋଷିଙ୍କ ଆଶ୍ରମ । ସୁଜନେ । ଅତି
ରମ୍ୟ ତାଙ୍କ ଆଶ୍ରମ । ସମସ୍ତ ଋଷିମାନେ ସଙ୍ଗତରେ ଯହିଁ କରିଅଛନ୍ତି
ବିଶ୍ରାମ ॥ ସଉମିତ୍ରି ସୀତା ଘେନିଣ ଶ୍ରୀରାମ ମୁନିଙ୍କୁ କଲେକ ଦର୍ଶନ ।
ଆତ୍ରେୟ ଋଷି ଦେଖିଣ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ବହୁତ ହୋଇଲେ ପ୍ରସନ୍ନ । ସୁଜନେ ।
ବହୁ ବିଧିରେ ପୂଜାକଲେ । ଅନୁସୟା ସୀତାଙ୍କର ଭୁଜ ଧରି ତାଙ୍କ ପୁରକୁ
ଘେନିଗଲେ ॥ କରି ଅନୁରାଗ ଦେଲେ ଅଙ୍ଗରାଗ ଦିବ୍ୟ ଅମଳାନ
ବସନ । ଦିବ୍ୟ ଆଭରଣ ଦିବ୍ୟ କୁସୁମରେ କଲେ ତାହାଙ୍କୁ ସୁମଣ୍ଡନ ।
ସୁଜନେ । କେବେ ହେ ନୁହେ ସେ ବିଭଙ୍ଗ । ହେମ ଉଜ୍ଜ୍ୱଳ କରିଣ

ଉସାଣିଲା ପରାଗ୍ୟେ ବଶିଲା ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗ ॥ ଯେଉଁ ଅନୁସୂୟା ଜନେ କର ଦୟା ତାପି ନଦୀକ ବଢ଼ାଇଲେ । ଅନେକ କାଳଯାଏ ବୃଷ୍ଟି ନ କଲା ଦୁର୍ଭିକ୍ଷ ବାଧା ଛଡ଼ାଇଲେ । ସୁଜନେ । ଅଟନ୍ତି ସେହି ପତିବ୍ରତା । ଅନୁସୂୟା ବ୍ରତ କରଣ ମୁକତ ହୁଅନ୍ତି ସକଳ ବନତା ॥ ଜାନକୀ ତାଙ୍କ ଚରଣତଳେ ପଡ଼ି ଲଭିଲେ ପରମ ସନ୍ତୋଷ । ତାହା ଦେଖି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସହିତେ ହୋଇ-ଲେକ ବହୁ ହରଷ । ସୁଜନେ । ପୂର୍ବକଥା ମୁନି କହିଲେ । ତୁମ୍ଭେ ଏବେ ଏ ବନକୁ ବଜେକଲ ଅଭୟ ହୋଇଲୁ ବୋଇଲେ ॥ ଏକଳ ଋଷି ଚଣ୍ଡୁଳ ଶିରେ ଦେଇ ରାମଙ୍କୁ କଲ୍ୟାଣ ବାଞ୍ଛିଲେ । ଏହି ମାର୍ଗରେ ଏ ବନ ଭିତରକୁ ଯିବା ହେଉ ବୋଲି ବୋଇଲେ । ସୁଜନେ । ସେଠାରୁ ରାମ ବଜେ କଲେ । ଅଯୋଧ୍ୟାକାଣ୍ଡ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ବୋଲେ ଦୀନ ବଶି ଗୀତେ ଏହା କହିଲେ । ୬ ।

—ଅଯୋଧ୍ୟାକାଣ୍ଡ ସମାପ୍ତ—

# ଆରଣ୍ୟକ କାଣ୍ଡ

## ୧ମ ଛାନ୍ଦ—ବିରାଧ ବଧ

ରାଗ—ଆହାରୀ

ଏଥୁ ଅନନ୍ତରେ ମହାବନାନ୍ତରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଶ୍ରୀରାମ । ଦଣ୍ଡକ ଅରଣ୍ୟେ ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଖାନ୍ତି ଦେଇଣ କନ୍ଧେ ଭୁଜ ବାମ । ଟେ ସଜନି । ତରୁମାନେ ଯେ ଅଭିରାମ । ଫଳ ପୁଷ୍ପେ ଲତା ଅତି ଅପ୍ରମିତା କି ଅବା ଶଙ୍କର ଆରାମ । ଶୁକ ସାରୀ ସଙ୍ଗେ ଅଛନ୍ତି ବିହଙ୍ଗେ ଫଳଲୋଭ ଯେ ନ ଛାଡ଼ନ୍ତି । ବିହଙ୍ଗ ସଙ୍ଗରେ କ୍ରୀଡ଼ା କରିବାରେ ବିବିଧ ଧ୍ୱନିକି ଭାଷନ୍ତି । ଟେ ସଜନି । ଦେଖାଇ ଶ୍ରୀରାମ ସନ୍ତୋଷ । ତମାଳତରୁ ମାନ ତଳରେ କସ୍ତୁରୀ ଜୀବ ଚରନ୍ତି ଯେ ବିଶେଷ ॥ ସିଂହ, ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ, ଗଣ୍ଡା, ଗଜ, ଗୟଳ, ମର୍କଟ, ଭାଲୁଙ୍କର କୁଳ । ମୃଗ ଶୂକର, ସମ୍ବର, ହରିଣ, କୃଷ୍ଣାଜିନର ସଙ୍ଗେ ମେଳ । ଟେ ଜାନକୀ । ସହିତେ ରାମ ଯେ ସନ୍ତୋଷ । ଏହି ସମୟରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ବିରାଧ ନାମରେ ରାକ୍ଷସ ॥ ମହାଗିରି ପ୍ରାୟ ଦିଶଇ ତା କାୟ ଧରିଛି କରେ ଦିବ୍ୟ ଶୂଳ । ରୁଧିରେ ଶରୀର କର୍ଦ୍ଦମ ହୋଇଛି ମୁଖ ଦିଶଇ ବିକରାଳ । ହେ ସୁଜନେ । ସୀତାଙ୍କୁ ଘେନିଣ ସେ ଗଲା । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶର ବୃଷ୍ଟି କରନ୍ତେ ଭୟ ତହିଁକି ଯେ ନ କଲା ॥ ଛାଡ଼ିଣ ସୀତାଙ୍କୁ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ନେଉଥିଲା ସେ ବାନ୍ଧିକରି । ସୀତାଙ୍କ ରୋଦନ ଦେଖି ବେନିଭାଇ ବାହୁକୁ ଭଗ୍ନ ତାର କରି । ହେ ସୁଜନେ । ଦଳି ଦହିଲେ ତାର ପିଣ୍ଡ । ପ୍ରାଣ ଛେଡ଼ି

ଦୈତ୍ୟ ଗନ୍ଧର୍ବ ହୋଇଲା ପାଇଣ ରାମ ଭୁଜଦଣ୍ଡ ॥ ବିରାଧ ବିନାଶି ବନେ ବନେ ପଶି ଦେଖନ୍ତି ମୁନିଙ୍କ ଆଶ୍ରମ । ସମସ୍ତ । ସମସ୍ତ ଋଷିମାନଙ୍କ ମଠ ଦେଖି ପ୍ରଶଂସା କରନ୍ତି ଯେ ରାମ । ହେ ସୁଜନେ ! ଶରଭଙ୍ଗ ଋଷିଙ୍କ ପାଶେ । ଶଚୀପତି ତାଙ୍କୁ ବିନୟ କରନ୍ତି ବ୍ରହ୍ମଲୋକକୁ ଯିବା ଆଶେ ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଦେଖି ଅନ୍ତର୍ଦ୍ଧାନ ହୋଇଗଲେ ଯେ ଦେବ ସୁନାସୀର । ସୀତାଙ୍କ ସଙ୍ଗତେ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପଡ଼ିଲେ ମୁନିଙ୍କ ପୟର । ହେ ସୁଜନେ । ରାମଙ୍କୁ କରିଣ ସେ ପୂଜା । ଅଗ୍ନିରେ ପଶିଣ ଶରୀର ଧ୍ୱଂସିଣ ବ୍ରହ୍ମଲୋକକୁ ଗଲେ ଦ୍ୱିଜା ॥ ଋଷି ବ୍ରହ୍ମଲୋକ ଯିବା ଶୁଣି ଋଷିମାନେ ଯେ ହେଲେ ତହିଁ ଜୁଣ୍ଡ । ଦେଖିଲେ ଅଗ୍ନିରେ ଭସ୍ମ ହୋଇଗଲେ ଋଷିଙ୍କର ପଞ୍ଚକ ପିଣ୍ଡ । ହେ ସୁଜନେ । ରାମଙ୍କୁ ସେହିଠାରେ ଦେଖି । ବୋଲଇ ବିଶି ସମସ୍ତ ଋଷିମାନେ ହୋଇଲେ ଯେ ପରମ ସୁଖୀ । ୮ ।

## ୨ୟ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆହାରି । ଭଞ୍ଜଙ୍କ ଚଉପଦୀଭୂଷଣ ବୃତ୍ତେ

ଶ୍ରୀରାମ ଘେନି, ହୃଷ୍ଟ ସକଳ ମୁନି । ଶୁଣନ୍ତି ବିବିଧପକ୍ଷୀମାନଙ୍କ ଧ୍ୱନି ॥ ବୁଲନ୍ତି ବନେ, ରାମ ସାନନ୍ଦ ମନେ । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ସୁତୀକ୍ଷଣଙ୍କ ସ୍ଥାନେ । ବୁଲି ଅ ରାମ, ମଠେ ପଶିଲେ ରାମ । ଋଷିଙ୍କୁ ପ୍ରଣମି କଲେ ତହିଁ ବିଶ୍ରାମ ॥ କଲ୍ୟାଣ କଲେ, ଋଷି ଆସନ ଦେଲେ । ବହୁ ପୂଜାବିଧି କରି ଆନନ୍ଦ ହେଲେ ॥ ସମସ୍ତ ଋଷି, ବିନୟ ବାଣୀ ଭାଷି । ଅସୁରେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଗ୍ରାସ କରନ୍ତି ଆସି ॥ କସ କରିବୁଁ, ଆମ୍ଭେ କାହିଁକି ଯିବୁଁ ତୁମ୍ଭ ଶରଣ ରଖିଲେ ନିଶ୍ଚିନ୍ତ ହେବୁଁ / ଶୁଣି ରାଘବ ବୋଲନ୍ତି ଏ ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ । ମାରିବି ଅସୁର ନଷ୍ଟେଁ ନ ଯାଅ କ୍ଷୋଭ ॥ ମାନ୍ୟ ତ କଲେ, ତାଙ୍କୁ ମେଲାଣି ଦେଲେ । ସୁତୀକ୍ଷଣେ ରାମ ଆସିବେଟି ବୋଇଲେ । ଭୟ ନ କର, ମୁଁ ମାରିବି ଅସୁର । ଋଷିଙ୍କି ରଖିଣ ଗଲେ କେତେକ ଦୂର । ବୋଲନ୍ତି ସୀତା, ଆହେ ସତ୍ୟ-ବକତା । କପାଇଁ ଅସୁରେ କରିଛନ୍ତି ଅହନ୍ତା ॥ ଏ ତ ଅଧର୍ମ, ଜାଣ ସକଳ ଧର୍ମ । ବିନା ଦୋଷେ ଅସୁର କରିବ ସଂଗ୍ରାମ ॥ ଶୁଣରେ ସଖି, ଗୁରୁ ଚନ୍ଦ୍ରମାମୁଖି । ଋଷିଙ୍କି ଅସୁରେ ଆସି କି ଦୋଷେ ଭକ୍ଷି ॥ କୋଦଣ୍ଡବାଣ, ଦେଖି ଗଲେ ଶରଣ । ଏଥିପାଇଁ ଶଶିମୁଖୀ ଦେବ ପରାଣ । ବଣଜ ବନ, ଦିବ୍ୟ ତରୁ ଗହନ । ପୁଷ୍କରିଣୀ ଏକ ଅଛି ଏକ ଯୋଜନ ॥ କରନ୍ତି ନୃତ୍ୟ ବୀଣା ବାଣୀ ସଙ୍ଗୀତ । ଜଳର ଭିତରେ ଶୁଭୁଅଛି ଏମନ ॥ ଶୁଣି ଚକିତ, ପଚାରନ୍ତି ଭରତ । ତହିଁ ତଟେ ମୁନି କହନ୍ତି ସେ ବୃତ୍ତାନ୍ତ ॥ ଶୁଣ ହେ ରାମ,

ଋଷି ମଣ୍ଡୂକ ନାମ । ତପସ୍ୟା ଦେଖିଣ ଦେବେ ହୋଇଲେ ବାମ ॥ ଅପସରୀ ପେଷିଲେ ତାଙ୍କୁ ତପ ଭାଙ୍ଗିଲେ । ସେମାନେ ଏବେ ତାଙ୍କର ମନ ରଞ୍ଜିଲେ । ଜଳ ଭିତର, କରି ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ ପୁର । ସେମାନଙ୍କ ସଙ୍ଗତେ କରନ୍ତି ବିହାର ॥ ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ, ହେଲେ ସନ୍ତୋଷ ମନ । ବୋଲେ ବଶି ବୁଲନ୍ତି ଦଣ୍ଡକ ଅରଣ୍ୟ ॥

## ୩ୟ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କାମୋଦୀ, ସରମାନ ବିପ୍ରସିଂହ ବାଣୀ

ଦଣ୍ଡକ ଅରଣ୍ୟ ରାମ ଦେଖନ୍ତ ଋଷି ଆଶ୍ରମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜାନକୀ ଘେନି ସଙ୍ଗେ । କାହିଁ ରହନ୍ତି ବରଷେ କାହିଁ ରହି ଷଡ଼ମାସେ ସମସ୍ତ ସ୍ଥାନ ରହିଲେ ରଙ୍ଗେ । ବନବାସ । ହେଲା କେଜନପାଞ୍ଚ ବରଷ । ମାରନ୍ତି ହରିଣ ମୃଗ ଫଳମୂଳ କରି ଭୋଗ ସୁଖେ ବଞ୍ଚି ରଜନୀ ଦିବସ । ସୁତୀକ୍ଷଣ ମହାମୁନେ ପଡ଼ିଲେ ଶ୍ରୀରାମ ମନେ ତାହାଙ୍କର ଆଶ୍ରମକୁ ଚଳେ । ଦୂରୁ ଦେଖି ମୁନିବର କଲେ ରାମ ନମସ୍କାର ମୁନି ବହୁତ କଲ୍ୟାଣ କଲେ । ଶୁଣ ଅହେ ବ୍ରହ୍ମପତି କାହିଁ ଅଛନ୍ତି ଅଗସ୍ତି ନ ଦେଖିଲି ତାହାଙ୍କର ସ୍ଥାନ । କହନ୍ତି ମୁନି ବଚନ ଏଠାରୁ ଚଉଯୋଜନ ଦକ୍ଷିଣକୁ କରିବ ଗମନ ॥ ସେଠାରୁ ଶୁଣି ଏ ବାଣୀ ମୁନିଙ୍କୁ ମାଗି ମେଲାଣି ତିନିଯୋଜନ ପଥରେ ଗଲେ । ଅଗସ୍ତି ଭ୍ରାତାଙ୍କ ଭେଟ ସେଦିନ ରହି ସେ ମଠ ନିଶି ପ୍ରଭାତେ ବିଜୟେ କଲେ ॥ ଦେଖିଲେ ବିବିଧ ତରୁ ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ ଫଳରେ ଚାରୁ ଦିଶୁଅଛି ଅଗ୍ନି ଧୂମ ଚିହ୍ନ । ନିକଟ ହୋଇଲା ମଠ ସେ ବାରେ କରିଣ ମଠ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କହନ୍ତି ବଚନ । ଆଗ ହୋଇ ତୁମ୍ଭେ ଯାଅ ଆମ୍ଭ ଆଗମନ କହ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ କରିବା ଦର୍ଶନ । ଶୁଣିଣ ସାନୁଜ ଗଲେ ଋଷିଦ୍ୱାରୀଙ୍କୁ କହିଲେ ଯାଇ କହେ ମୁନି ସନ୍ନିଧାନ । ତେଜିଣ ଯାଗସଦନ ଅଇଲେ ସେ ତପୋଧନ ବୋଲେ ଆସନ୍ତୁ ରଘୁନନ୍ଦନ । ଆସିଣ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପଡ଼ିଲେ ମୁନି ଚରଣ ମୁନି ତାଙ୍କୁ କଲେ ଆଲିଙ୍ଗନ ॥ ବୋଲନ୍ତି ମୋ ନେତ୍ର ଧନ୍ୟ ତପସ୍ୟା ହୋଇଲା ପୂର୍ଣ୍ଣ ଆଜ ମୁଁ ଦେଖିଲି ଭାଇ ବେନି । ମଠ ଭିତରକୁ ନେଲେ ରାମଙ୍କୁ ଆତିଥ୍ୟ କଲେ ଆନନ୍ଦରେ ପୁଲକିତ ମୁନି । ବଇଷ୍ଣବୀ ଧନୁ ତୂଣୀ ଖଡ଼ଗ ହସ୍ତରେ ଘେନି ସମର୍ପିଲେ ରାମଙ୍କୁ ସେ ମୁନି । ବୋଲଇ ଯେ ଘାନ ବଶି ଆନନ୍ଦେ ସେ ଦିନ ନିଶି ବଞ୍ଚିଲେ ଜନକସୁତା ଘେନି ॥

## ୪ର୍ଥ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କୌଶିକ

ଅଗସ୍ତି କହନ୍ତି ଶୁଣ ହେ ଶ୍ରୀରାମ ସବୁଦିନେ ଏ ବସ୍ତୁ ଧନୁ । ଶଙ୍କର ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେବାକୁ କହିଥିଲେ ରଖିଥିଲି ମୁଁ କେତେ ଦିନୁ । ଆହେ ରାଘବ । ଅସୁର ଏଥେ କ୍ଷୟ କର । କେବେ କ୍ଷୟ ନୁହନ୍ତି ଏଥୁ ଶର ଏଟି ଅକ୍ଷୟ ତୂଣୀରର ॥ ସନ୍ତୋଷ ହୋଇ ଶ୍ରୀରାମ କରଯୋଡ଼ି ମୁନିଙ୍କୁ କହନ୍ତି ବଚନ । କେଉଁଣ ସ୍ଥାନେ ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା ରଚିବୁଁ କହିବା ହେଉ ତପୋଧନ । ମୁନି ବୋଲନ୍ତି । ପଞ୍ଚବଟୀରେ ଘର କର । ଗୋଦାବରୀ ନଦୀ ତଟ ମନୋହର ପବନ ମହାସୁଖକର ॥ ଏ ଯେ ଜାନକୀ ଅତ୍ୟନ୍ତ ସୁକୁମାରୀ ମହା ଦୁଃଖମାନ ସହିଲେ । ମହା ଦୁଃସହ ସାହସ ତ କଲେ କି ବନ ଭିତରକୁ ଆଇଲେ । ଆହେ ରାଘବ । ଏହାଙ୍କୁ ହେଳା ନ କରିବ । ଯେତେବେଳରେ ଏ ଯାହା ମାଗୁଥିବେ ଶରଧା କରି ଆଣିଦେବ ॥ ମୁନିଙ୍କି ମେଲାଣି ମାଗିଣ ସେଠାରୁ ଯୋଜନେ ଦକ୍ଷିଣକୁ ଚଳେ । ପଞ୍ଚବଟୀ ତଟ ନିକଟେ ପ୍ରକଟ ସଙ୍କେତ ମୁନି କରିଥିଲେ । ବାଟେ ବସିଛି । ଗିରି ସମାନ ଦିଶେ କାୟ । ଦେଖିଣ ଜାନକୀ ସଭୟ ହୋଇଲେ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ତାକୁ ରାମରାୟ ॥ ରାମଙ୍କୁ କହିଲେ କୁଳାନୁଚରିତ ଜଟାୟୁ ନାମଟି ଆମ୍ଭର । ଗରୁଡ଼ଙ୍କର କନିଷ୍ଠ ପୁତ୍ର ଆମ୍ଭେ ବାପାଙ୍କ ମଇତ୍ର ତୁମ୍ଭର । ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ । ତାହାଙ୍କୁ ମାନ୍ୟଧର୍ମ କଲେ । କେଉଁଠାରେ କୁଟୀ କରିବା ବୋଲିଣ ସଙ୍ଗତେ ଘେନିଣ ଆଇଲେ । ମନୋରମ ପୁଷ୍ପ ଅରଣ୍ୟ ଦେଖିଲେ ନଦୀର ପଶ୍ଚିମ ଭାଗରେ । କୁଶ କୁସୁମ ଫଳମୂଳ ସୁଲଭ କୁଟୀ କଲେ ତହିଁ ଲାଗିଲେ । ମୃତ୍ତିକା ବାଡ଼ । କରିଣ ଇନ୍ଧନ ପାଡ଼ିଲେ । ପଲ୍ଲବମାନଙ୍କରେ ତାହା ଆଚ୍ଛାଦି ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ କରି ସଜାଡ଼ିଲେ । ଅତି ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା ଶ୍ରୀରାମ ଦେଖିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ପ୍ରଶଂସି । ଧନୁ ତୂଣ ଖଣ୍ଡା ସମସ୍ତ ରଖିଣ ରହିଲେ ଘେନି ଚାରୁକେଶୀ । ତହିଁ ଆଗରେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ କୁଟୀର ରଚିଲେ । ଦୋଲେ ବସି ଯହିଁ ମହାସୁଖ ଯାଇ ରଜନୀ ଦିବସ ବଞ୍ଚିଲେ ॥

## ୫ମ ଛାନ୍ଦ—ବନବିହାର

ରାଗ—ଆହାରୀ

ଶରଦ ଜହ୍ନରେ । ରାମ ବୁଲନ୍ତି ବନରେ । ଜାନକୀ ସଙ୍ଗତେ ବିହାର କରନ୍ତି ଆନନ୍ଦ ମନରେ ॥ ଧରି କାନ୍ତା କର । ରାମ ବୁଲେ ଧୀର ଧୀର ॥ ବୋଲନ୍ତି ଦେଖ ରେ ସରୋଜବଦନୀ ଦିବ୍ୟ ତରୁବର ॥ ଚନ୍ଦନ ଅଗୁରୁ

ତନୁ ଅଛି ମନୋହର । ଧାଡ଼ି ଧାଡ଼ି ହୋଇ ଶୋଭା ପାଉଛନ୍ତି ଏ ମଞ୍ଜୁ ଭାଗର ॥ କୁସୁମ କାନନ ॥ ମଧ୍ୟେ ପଶିଲେ ବହନ । ନାନା କୁସୁମରେ ସୁବେଶ କରନ୍ତି । ଯୁବତୀ ଚନ୍ଦନ ॥ ମଣ୍ଡିଲେ କବରୀ । କୁଚେ ଲେପିଲେ କସ୍ତୁରୀ । ସମସ୍ତ ଆଭରଣମାନ ଖଞ୍ଜିଲେ କୁସୁମରେ କରି ॥ ହୋଇ ହସ ହସ । ରାମା ରାମେ କଲେ ବେଶ । ବିବିଧ କୁସୁମ ଚଉଡ଼ା ଖଞ୍ଜିଲେ ଶୋଭା ଜଟା ବେଶ ଯୁବତୀ ଚିବୁକ ଧରି । ପୁରୁଷ ବିବେକ । ଜୀବନବାନ୍ଧବ ଆମ୍ଭ ସଙ୍ଗେ ଦୁଃଖ ପାଇଲୁ ଅନେକ ॥ ତୁ ମୋର ସମ୍ପଦ । କାମଦେବ ବିଷ ଗଦ । କୋଟି କୋଟି ଯୁଗ ମଣଇ ତୋହର ବିଚ୍ଛେଦ ॥ ଏହିରୂପେ ଲୀଳା । ସଙ୍ଗେ ଘେନିଣ ଅବଳା । ଅନୁଦିନେ ତନୁ କ୍ଷଣେ ନ ଛାଡ଼ନ୍ତି ରସିକମଣିଶାଳା କନ୍ଦମୂଳ ଖୋଳ । ନାନା ପକ୍ୱଫଳ ତୋଳ । ବୋଲେ ଦାଶି ଚନ୍ଦ୍ରବଦନ ଆଣନ୍ତି ସାନୁଜ ମହାବଳୀ । ୧୦ ।

## ଷଷ୍ଠ ଛାନ୍ଦ ସୁର୍ପଣଖା ଭେଟ

### ରାଗ—କଲ୍ୟାଣ ଆହାରୀ

ଏଥୁଅନନ୍ତରେ ଶରଦ ଅନ୍ତରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲା ହିମକାଳ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୀତା ସହିତରେ ମିଳିଲେ ଗୋଦାବରୀ କୂଳ ॥ ଶ୍ରୀରାମ । ହସି ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କହନ୍ତି । ଦେଖ ଏ ହିମ ପଡ଼ଇରୁ ତପନକର ତେଜୋବନ୍ତ ନୁହନ୍ତି ॥ ହିମ ଅଚଳୁ ବହଳି ହିମାନିଳ ହୁରିତ ହେଲେ ଦଶଦିଗ । ଶିବ ଭାନୁ ଭାନୁ କରଣ ଏ କାଳେ କରାଉଛି ବହୁ ହରଷ । ପୃଥିବୀ । ହେଉଛି ମହା ସୁଖଦାୟୀ । ଏ ମାର୍ଗଶୀର ସମସ୍ତ ମାସ ଶ୍ରେଷ୍ଠ ବୋଲିଣ ମୁନିମାନେ କହି ॥ ସଳିଳ ଅନଳ ପ୍ରାୟେକ ହୋଇଲା ଅନଳ ହୋଇଲା ସଳିଳ । ଏମନ୍ତ କହି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୀତା ସ୍ନାନକଲେ ନଦୀର ଜଳ । ତଦନ୍ତେ । କୁଟୀରେ ହୋଇଲେ ପ୍ରବେଶ । ଦେବ ପିତୃପଜା କରି ଫଳମୂଳ ମଣୋହି କଲେ ହୋଇ ତୋଷ । ଯେଉଁ ରାମ ଷଡ଼ରସ ଚତୁର୍ବିଧ ଅଶନ ହିଁ ତାଙ୍କୁ ନ ରୁଚେ । ସେ ଏବେ ଫଳମୂଳ ମାଂସ ମଣୋହି ସୀତା ପରଷବାରୁ ରୁଚେ । ଯେବଣ । ରାମଙ୍କୁ ନ ରୁଚେ ଅଟ୍ଟାଳୀ । ଏବେ ସେ ତରୁମାନଙ୍କ ଛାଇତଳେ କାମିନୀ ଘେନି କରେ କେଳି । ଆଚମନ ସାରି କଷାଫଳ ମୁଖ ଗୁଳ ପାରି ତହିଁ ବିଜୟେ । ଶ୍ରୀରାମ ବାମପାର୍ଶ୍ୱରେ ଜନକନନ୍ଦନୀ ବସି ଶୋଭାପାଏ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ନିଜ କୁଟୀରେ ଛନ୍ତି ବସି । ଅଯୋଧ୍ୟା ଚରିତମାନ- ବେନିଭାଇ କହନ୍ତି ମନ [illegible] ହସି । ଏହି ସମୟରେ ଶ୍ରୀରାମ ପାଶରେ ଅସୁରୀ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା । ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗ ସୁନ୍ଦର ଦେଖିଣ ମଦନବାଣେ ମୋହି

ହେଲା । ଅସୁରୀ । ଦେଖିଲା । ସୁନ୍ଦର ପୁରୁଷ । ଅଟନ ପାଶୋର ଛନ୍ନ ଛନ୍ନ ହୋଇ ମଦନେ ହୋଇଲା ଅବଶ । ପିଙ୍ଗଳ କେଶ ଉଦ୍ଧ୍ୟବେଶ ତାର କୁଲା ପ୍ରାୟେକ ନଖମାନ । କୋଟାକ୍ଷୀ କୁଠାରଦଶନୀ ବଦନ ଦଗ୍ଧକେନ୍ଦୁକାଠ ସମାନ । ରାମଙ୍କୁ । ଦେଖିଣ ମଦନେ ବିହ୍ୱଳା । ବୋଲଇ ବସି ସେହିକ୍ଷଣି ରାକ୍ଷସୀ ହୋଇଲାକ ଦିବ୍ୟ ଅବଳା । ୭ ।

## ୭ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମାଳଶ୍ରୀ

ସୁନ୍ଦର ରୂପ ହୋଇ ସୂର୍ପଣଖା । ଶ୍ରୀରାମ ସ୍ମୁଖରେ ଦେଲାକ ଦେଖା । ପଚାରଇ ତୁମ୍ଭେ କାହା କୁମର । ଅସୁରଙ୍କ ମଧ୍ୟେ କଲ ତ ଘର । ରାମ ତାଙ୍କୁ ସବୁ ବୃତ୍ତାନ୍ତ କହିଲେ ସେହି କହିଲା କଥା । ମୁହିଁ ବିଶ୍ରବାସୁତା, ଭ୍ରାତ ଦଶମଥା ॥ ଆହେ ରାମ ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭେ ଏକାନ୍ତେ । ବିହାର କରିବା ନଗ ପର୍ବତେ । ଦଣ୍ଡକବନଯାକ ବୁଲାଇବ । ପୁଣି ଯାହା ମାଗିବ ତାହା ଦେବ । ଅସୁରୀକ ରୂହିଁ ହସ ହସ ହୋଇ ବୋଲନ୍ତି କୋଦଣ୍ଡଧର । ଦେଖ ସଙ୍ଗତେ କାମିନୀ ଅଛନ୍ତି ମୋହର ॥ ପୁଣି ବୋଲଇ ମୁଁ ହେବି କାମିନୀ । କି ସ୍ଥିର ସୁନ୍ଦର ତୋର ଭାବିନୀ । ଏହାକୁ ଏହିକ୍ଷଣି ଦେବି ଗିଳି । ପୁଣି ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭେ କରିବା କେଳି । ବୋଲନ୍ତି ରାମ ତୁମ୍ଭେ ରଷିନନ୍ଦନୀ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ କି ସପତ୍ନୀ । ତୁମ୍ଭ ମନକୁ ଏ କଥା ଆଇଲା ପୁଣି ॥ ଭାଇ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଅଛନ୍ତି ଆମ୍ଭର । ଭାରିଯା ତାଙ୍କର ନାହିଁ ସଙ୍ଗର । ତୁମ୍ଭେ ତାଙ୍କର ହୁଅ ମନୋହାରୀ । ଶୁଣିଣ ସନ୍ତୋଷ ହେଲା ଅସୁରୀ । ପରିହାସ ନ ବୁଝି ସେ ଅସୁରୀ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପାଶକୁ ଗଲା । ମୋତେ ତୁମ୍ଭର ବନିତା କର ବୋଇଲା । ବୋଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ମୁଁ ବୋଲାଏ ଦାସ । ଦାସୀ ହୋଇବାରେ କି ପଉରୁଷ । ତାଙ୍କ ଭାରିଯାକୁ କରିବ ସେବା । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଲୋକେ କି ବୋଲିବେ ଅବା । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଉତ୍ତର ଶୁଣି ସେ ଅସୁରୀ, ଶ୍ରୀରାମ ପାଶକୁ ଗଲା । ତୁମ୍ଭ ଭାବିନୀକ ମୁଁ ଖାଇବି ବୋଇଲା । ଏ ସ୍ଥିର କାମିନୀ ଅଛି ତ ଯେବେ । ଯେବେ ଲୁ ନାହିଁ ମୋହର ଦଇବ । ଏମନ୍ତ ବୋଲି ତୁଣ୍ଡ ବିସ୍ତାରିଲା । ସୀତାଙ୍କୁ ଧରି ଗିଳି ଦେଉଥିଲା । ଅସୁରୀ ମୁଖରୁ ତାଙ୍କୁ ଛଡ଼ାଇ । ନେଇଣ ରାମ ରହିଲେ । ଦୁଷ୍ଟା ଅସୁରୀ ଦୁଷ୍ଟସ୍ୱଭାବ ଦେଖିଲେ । ରାମ ଡାକିଲେ । ହେ ଆସ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ନଷ୍ଟେ ପରିହାସ ହେଲା ଦୂଷଣ ॥ ଛେଦ ଏହାର ନାସିକା ଶ୍ରବଣ । ସୀତାଙ୍କୁ ଏ କରୁଥିଲା ଭକ୍ଷଣ । ଆଜ୍ଞା ପ୍ରମାଣେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସେହିକ୍ଷଣି, କାଟିଲେ ନାସା ଶ୍ରବଣ । ଏକେ ବିରୂପ ହେଲାକ ରକ୍ତେ ଭୂଷଣ ॥ ସେହିକ୍ଷଣି ତାର ସ୍ଥାନକୁ ଗଲା । ଗୋଦନ କରି



ସର୍ପଣଖା ନାସା କର୍ଣ୍ଣ ଛେଦନ

ଖରକୁ କହିଲା । ଦେଖ ମୋହର ନାସିକା ଶ୍ରବଣ । ବିନା ଦୋଷେ ପୁଣି ଦେଲା କଷଣ । ଅଯୋଧ୍ୟାର ରାଜା ଦଶରଥ ସୁତ, ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବେନି । ପଞ୍ଚବଟୀରେ ଅନନ୍ତ ଯୁବତୀ ଘେନି । ଦେଖି ମୁଁ ଗଲି ଭାର୍ଯ୍ୟାକୁ ତାହାର । ସାନୁଜ ତାର ବଡ଼ ବଳୀୟାର । ମୋହର ନାସିକା ଶ୍ରବଣ କାଟିଲା । ଏମନ୍ତ କହି ଭୂମିରେ ଲୋଟିଲା । ଭଗ୍ନୀର ବିକଳ ଦେଖି ଖରବୀର ରାକ୍ଷସ ରାଇ । ବୋଲେ ମାରିବି ଏ ଯାକୁ ଦେବ ଦେଖାଇ ॥ ଚଉଦ ରାକ୍ଷସ ଘେନି ଅସୁରୀ । ଦେଖାଇ ଦେଲା ସେ ଶ୍ରୀରାମପୁରୀ । ଶୂଳ ଶଲ୍ୟ ସେହି ଅଛନ୍ତି ଧରି । ରାମକୁ ଦେଖିଣ ପ୍ରତିଜ୍ଞା କରି । ଧନୁ କରେ ଗୁଣ ଦେଇଣ ଶ୍ରୀରାମ ତାଙ୍କ ଆଗେ ହେଲେ ଉଭା । ମୃଗଯୂଥେ ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ ପ୍ରାୟେ ଦିଶେ ଶୋଭା ॥ ଚଉଦେ ଚଉଦ ଶୂଳ ମାଇଲେ । ଚଉଦ ବାଣେ ତା ରାମ କାଟିଲେ । ତହିଁପରେ ରାମ ବାଣ ପ୍ରହାରି । ପଡ଼ିଲେ ଦନୁଜେ ଜୀବନ ହାରି । ତାହାଙ୍କୁ ମାରି ପୁଣ ସୂର୍ପଣଖା, ଖରକୁ କାନ୍ଦି କହିଲା । ବୋଲେ ବଣି ସେ ପ୍ରତିଜ୍ଞା ବହୁତ କଲା ।

## ୮ମ ଛାନ୍ଦ ଖର, ଦୂଷଣ, ତ୍ରିଶିରା ବଧ

ରାଗ—ପାହାଡ଼ିଆ କେଦାର

ଭଗ୍ନୀର ମୁଖୁ ଶୁଣି ବଚନ, ଖର ହୋଇଲା କୁପିତ ମନ । ବୋଲଇ ଆଜ ଶତ୍ରୁ ହୋଇଲେ ନେବି ଜୀବନ ଯେ ॥ ଏମନ୍ତ ବୋଲି ଚଢ଼ିଲେ ଯାନ, ଚଉଦସହସ୍ର ଅସୁର ସୈନ୍ୟ । ସଙ୍ଗେ ଦୂଷଣ ତ୍ରିଶିରା ଘେନି ବେଢ଼ିଲା ବନ ଯେ । ଦେଖି ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କହନ୍ତି ଯେ । ଦେଖ ଅସୁର ସୈନ୍ୟ ବେଢ଼ି ପଡ଼ନ୍ତି ହେ । ତୁମ୍ଭେ ଏଥିକୁ ଭୟ ନ କର । ଯିବେ ଏମାନେ ଶମନପୁର । ଦେଖ ଦକ୍ଷିଣ ଭୁଜ ଆମ୍ଭର ନୃତ୍ୟ କରଇ ହେ ॥ ସୀତାଙ୍କୁ ଗିରିକୋଟ ଭିତରେ ରଖିଣ ତୁମ୍ଭେ ଜଗ ଦୁଆର । ଆମ୍ଭ ଚରଣ ଶପଥ ନୋହିବଟି ବାହାର ହେ । ଆଜ ମୁନିଙ୍କି ଅଭୟ ବର, ଦେବି ଦଣ୍ଡକା ବନ ଭିତର । ଦେଖନ୍ତୁ ଆଜ ମୋ ପରାକ୍ରମ ସକଳ ଶୂର ଯେ । ଶୁଣି ସାନୁଜ ସୀତାଙ୍କୁ ଘେନିଲେ ଯେ । ଗିରିଗୁହାରେ ରଖି ଦ୍ୱାର ଜଗିଲେ ସେ । ଶ୍ରୀରାମ ବୀରବେଶ ହୋଇଲେ । ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗେ ହେମସେହ୍ଲା ନାଇଲେ । କୋଦଣ୍ଡ ତୂଣ ଘେନିଣ ବେଗେ ବାହାର ହେଲେ ଯେ ॥ କୋଦଣ୍ଡେ ରାମ ଦେଇଣ ଗୁଣ, କନ୍ଧେ ଭିଡ଼ିଲେ ଅକ୍ଷୟତୂଣ, ଦେଖିଣ ଖର ସୈନ୍ୟ ସଙ୍ଗତେ ପେଷେ ଦୂଷଣ ଯେ । ଅସୁରଗଣ ଘେନି ଦୂଷଣ, ଶ୍ରୀରାମ ସଙ୍ଗେ କଲେକ ରଣ । ରାମ ବାଣରେ ସୈନ୍ୟ ସହିତେ ହାରିଲା ପ୍ରାଣ ଯେ । ଧରି ତ୍ରିହାଇ ସେ ତ୍ରିଶିରା ଅସୁର ଯେ । ଦେଖି ରାମକୁ ବୃଷ୍ଟି କଲେକ ଶର ଯେ । ରାମର

ଶର ଅଗ୍ନି ପ୍ରଖର, ଦନୁଜ କ ସେ ତୃଣ ନକର, ତିନ କାଣ୍ଡରେ ରାମ କାଟିଲେ ତ୍ରିଶିରା ଶିର ଯେ ॥ ଦେଖିଣ ଖରବୀର ସତ୍ୱର ବନ୍ଧିଲା ରାମ ଅଙ୍ଗକୁ ଶର, କନକ ଧନୁ ସେହ୍ଲା କାଟିଲା ରଘୁବୀରର ଯେ ॥ ଅଗସ୍ତି ଦେଲା ଧନୁରେ ଗୁଣ, ଦେଇଣ ରାମ ସନ୍ଧିଲେ ବାଣ, ହୃଦରେ ପଡ଼ି ପଲକମାନେ ହାରିଲା ପ୍ରାଣ ଯେ ॥ ରାମ ଅସୁରକୁଳ କାଳ ହୋଇଲେ ଯେ । ତିନ କାଣ୍ଡରେ ସମସ୍ତ କ୍ଷୟ କଲେ ଯେ । ଦଣ୍ଡକାରଣ୍ୟ ଋଷି ଆଇଲେ, ସମସ୍ତେ ଏକତ୍ର ହୋଇଲେ, ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କୁ ସମସ୍ତ ମୁନି କଲ୍ୟାଣ କଲେ ଯେ ॥ ଗିରିଗୁହାରୁ ହେଲେ ବାହାର, ସୀତାଙ୍କୁ ଘେନି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୀର । ଦେଖିଲେ କୁଡ଼ କୁଡ଼ ହୋଇଣ ମଲେ ଅସୁର ଯେ ॥ ଅମର ଘେନିଣ ସୁନାସୀର, କୁସୁମ ବୃଷ୍ଟି କଲେକ ଶିର, ଏଣୁ ସମସ୍ତେ ଜାନକୀଙ୍କୁ ଦେଖିଲେ ରଘୁବୀର ଯେ । ମହାଆନନ୍ଦେ କଲେକ ଆଲିଙ୍ଗନ ଯେ । ପୁଣ ପୁଣ ଦେଖନ୍ତି ଅବୟବମାନ ଯେ । ବୋଲନ୍ତି ଦେବ ଯେତେ ଅସୁର, ସଂଗ୍ରାମେ ଏ ତ ଅଟନ୍ତି ଶୂର । ଏକା ହୋଇଣ କେମନ୍ତ କରି କଲେ ନିଧନ ଯେ ॥ ମୁନିମାନଙ୍କୁ ଦେଇ ମେଲାଣି, କୁଟୀରେ ବିଜେ କୋଦଣ୍ଡପାଣି, ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ରହିଲେ ତହିଁ ତିନି ପରାଣୀ ଯେ । କମ୍ପନ ଚଳିକ ସେହି କ୍ଷଣ, ରାବଣ ଆଗେ ଯୋଡ଼ିଲା ପାଣି, ସ୍ୱେ ଦେବ ଖର ସହିତେ ମଲେ ଅସୁରଶ୍ରେଣୀ ଯେ । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଦଶରଥ ନନ୍ଦନ ଯେ, ସଙ୍ଗେ ବନିତା ଘେନି ଅଛନ୍ତି ବନ ଯେ । ସୂର୍ପଣଖା ନାହା ଶ୍ରବଣ, ଛେଦନ ଦେଖି ଖରଦୂଷଣ । ତ୍ରିଶିରା ଆଦି କରିକେ ରଣ ହାରିଲେ ପ୍ରାଣ ଯେ ॥ ସଂଗ୍ରାମେ ତାକୁ ନାହିଁ ତା ସମ, ସେ ରାମ ଅଟେ ଦନୁଜ ଯମ । ଜୟ ନୋହିବ ତା ସଙ୍ଗେ ତୁମ୍ଭେ କଲେ ସଂଗ୍ରାମ ଯେ ॥ କାମିନୀ ତାର ରତିକ ସମ, କନ୍ଦର୍ପ ପ୍ରାୟ କମ ସେ ରାମ । ଛାଡ଼ିବ ନାହିଁ ତା ସଙ୍ଗ ଯେବେ କାମିନୀ ନେବ ହେ ॥ ଯେବେ ଉପାୟବଳେ ହରିବୁ ନାରୀ ହେ । ତେବେ ତାହା ଦୁଃଖରେ ସେ ଯିବ ମରି ହେ । ରାବଣ ମନେ ବିଚାର କରି, କେମନ୍ତେ ଆଣିବି ତାର ନାରୀ । ବୋଲଇ ବସି ଭୁଞ୍ଜିଲା ଲଙ୍କପଞ୍ଜରର ଶିରୀ ଯେ । ୭ ।

## ୯ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ହଟିଆରୀ

ମରିଲେଣ ଖରବୀର ଏ ସୂର୍ପଣଖା ଚଉଦସହସ୍ର ଅସୁର । ରାବଣ ସମ୍ମୁଖରେ କାନ୍ଦଣ କହଇ ନାସିକା ଦେଖାଇ ତାର, କି ଆହେ ଭାଇ ॥ ଦଶରଥର ନନ୍ଦନ, କି ଅହେ ଭାଇ; ରହିଅଛି ତା ଆସ୍ଥାନ । ସଙ୍ଗତେ କାମିନୀ ଅଛଇ ତାହାର ବିଶ୍ୱ ଲକ୍ଷ୍ମୀ ସମାନ ॥ ଦେଖିବାକୁ ତାକୁ ଗଲି, କି ଆହେ ଭାଇ,

କହୁଛନ୍ତି ଦୋଷ ନ କଲ । ବିନାଦୋଷେ ନାସା ଶ୍ରବଣ କାଟିଲ, କାନ୍ଦି ଖରକୁ କହିଲ ॥ ଶୁଣିକରି ଖର ଗଲା, କି ଆହେ ଭାଇ, ତା ସଙ୍ଗେ ସମର କଲା । ତ୍ରିଶିର ଦୂଷଣ ସହିତେ ଚଉଦସହସ୍ର ଅସୁର ମାଇଲା ॥ କ୍ଷିତରେ ଯେତେକ ବୀର, କି ଆହେ ଭାଇ, ଆବର ଶୂର ଅସୁର । ସମସ୍ତେ ଏକ ହୋଇ ତାହା ସଙ୍ଗରେ ହାରିବେ କଲେ ସମର ॥ କଳ ନୁହେଁ ତାର ବଳ, କି ଅହେ ଭାଇ, ଯେସନେ ଜଳଧି ଜଳ । ବଜ୍ର ସମାନ ତାହାର କାର୍ମୁକ, ଜନ୍ମେ ନାହିଁ ଭୂତଳ ॥ ସଙ୍ଗତେ କାମିନୀ ତାର, କି ଆହେ ଭାଇ, ନାହିଁ ନାଗ ସୁର ନର । ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡ ଭିତରେ ଖୋଜିଲେ ନ ଥିବେ ତାହାର ପ୍ରାୟ ସୁନ୍ଦର ॥ ତୋ ପୁରେ ଯେତେ ସୁନ୍ଦରୀ, କି ଆହେ ଭାଇ, ବଳିବେ ତା ପଦଗୃହୀ । ଆଣି ପାରିଲେ ଲଙ୍କା ଶୋଭା ବଳିବ ହେବ ତୋର ମନୋହାରୀ ॥ ଏତେ ବୋଲି ମୁଣ୍ଡକୋଡ଼ି, ସେ ସୂର୍ପଣଖା, ଭୂମିରେ କାନ୍ଦଣ ଗଡ଼ି । ପ୍ରତିଜ୍ଞା କରଣ ବାହାର ହୋଇଲା ହେମରଥବର ଚଢ଼ି ସେ ଦଶାନନ ॥ ମାରୀଚ ପାଶକୁ ଗଲା ସେ ଦଶଶିର, ସିନ୍ଧୁ କୂଳରେ ଭେଟିଲା । ଶ୍ରୀରାମ ଚରିତ କହନ୍ତେ ତାହାର ମନରେ ଭୟ ହୋଇଲା ॥ ରାମର ଚରିତ ଶୁଣ, ହେ ଦଶାନନ, ବାଳୁତ କାଳର ଗୁଣ । ମୋର ଜନନୀ ତାଡ଼କାକୁ ମାରିଲା ନେଲା ସୁବାହୁର ପ୍ରାଣ ॥ ହାଟବୋଡ଼ା ଶରେ ମାଇଲା, ହେ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର, ବୃଷଭ ବୋଲି ତଡ଼ିଲା । ଏତେ ଦୂରେ ଆସି ପଡ଼ଣ ଜୀଇଲି ସେ ଦିନୁ ଭୟ ହୋଇଲା । ଏକ ଦିନେ ମୃଗ ହୋଇ, ହେ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର, ପଞ୍ଚବଟୀରେ ଭେଟିଲି । ସଙ୍ଗ ଅସୁରମାନଙ୍କୁ ମରାଇଣ, ପଳାଇ ତହୁଁ ଅଇଲି ॥ ହରାଇବୁ ଲଙ୍କପୁରୀ, ହେ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର, ତା ସଙ୍ଗେ ହେଲେ ବଇରୀ । ରାକ୍ଷସ କୁଳ ଗୋଟିଏ ନ ରଖିବ ପେଷିବ ଶମନ-ପୁରୀ ॥ ମୋର ବୋଲ ଏବେ କର, ହେ ଦଶଶିର, ତାହାର ନାରୀ ନ ହର । ମୁହିଁ ନାଶଯିବ ତୁହି ନାଶ ଯିବୁ, ତା ସଙ୍ଗେ ହେଲେ ବଇର ॥ ଶୁଣି ମାରୀଚ ଉତ୍ତର, ସେ ଦଶଶିର, କ୍ରୋଧେ କମ୍ପଇ ଶରୀର । ବୋଲଇ ବସି ଅଧରେ ବଳ୍ଗ ଚାପି କହଇ ତାକୁ ଉତ୍ତର । ୧୬ ।

## ୧୦ମ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ରାଟିଆରୀ ପଉତାଳ

ମାରୀଚ ମୁଖରୁ ଶୁଣି ବଂଶପାଣି କ୍ରୋଧେ କହଇ ବଚନ । କହ ମୁଁ କାହାକୁ ରଣେ ଜିଣି ନାହିଁ ଏ ଚତୁର୍ଦ୍ଦଶଭୁବନରେ । ଏବେ କର ତୁ ମୋହର ବୁଦ୍ଧି । ଉତ୍ତମୁ ତେ ହୋଇବୁ ଅବଧି । ରାମ ଆଶ୍ରମ ନିକଟେ ଚରୁଥିବୁ ଦେଖି ଲୋଭିଲେବେ ବିଧିରେ ॥ ରାମ ତୋତେ ଲୋଡ଼ି କରି ଗୋଡ଼ାଇଲେ ବହୁଦୂରେ ଘେନିଯିବୁ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଥାଇ ଜାନକୀ ଥାଇ ବୋଲି ଉଚ୍ଚସ୍ୱରରେ

ଡାକିବୁ ରେ । ତହିଁ ଅବା ସିନା ତୁ ମରିବୁ । ମୋର ଆଜ୍ଞା ଯେବେ ନ
କରିବୁ । ଖଡ୍‌ଗ ଘେନି ହାଣିବି ତୋର ଶିର ଏହିକ୍ଷଣି କି କଟିବୁ ରେ ॥
ମନେ ବିଚାରିଲା ମାରୀଚ ଅସୁର ନିଶ୍ଚୟ ହେବ ମରଣ । ଏହା ହାତୁଁ ରାମ
ହାତେ ପ୍ରାଣ ଗଲେ ହୋଇବ ସିନା କାରଣ ଯେ । ବୋଲେ ମାରୀଚ ଶୁଣ
ରାବଣ । ତୋର ନିକଟେ ହେବ ମରଣ । ତୁମ୍ଭେ ଆସୁଥାଅ ମୁଁ ଏବେ
ଯାଉଛି ହୋଇବି ହେମ ହରିଣ ହେ ॥ ଶୁଣି ରାବଣ ଆଲିଙ୍ଗନ କରିଣ ରଥ-
ବରେ ବସାଇଲା । ଆକାଶମାର୍ଗରେ ଘେନି ଆସି ତାକୁ ପଞ୍ଚବଟୀରେ
ଛାଡ଼ିଲା ଯେ । ଦେଖି ମାରୀଚ ରାମ ଆଶ୍ରମ । ଶୋଭା ଦିଶୁଛି ରମ୍ୟ ଉଦ୍ୟାନ ।
କଦମ୍ବ କର୍ଣ୍ଣିକାର ବେଢ଼ ସୁନ୍ଦର ଦିଶଇ ତା ଅନୁପମ ହେ ॥ ଏମନ୍ତ କହି
ତାକୁ ଦେଖାଇ ଦେଇ ଲୁଚିଲା ବନ ଭିତର । ମାରୀଚ ଦିବ୍ୟ ହେମମୃଗ
ହୋଇଲା ରାବଣେଶ୍ୱର ହିତର ଯେ । ଶୃଙ୍ଗ ମଣି ଖୁରା ବଇଡ଼ୂର୍ଯ୍ୟ । ମୁଖ
ମାଣିକ୍ୟ ହୋଇଛି ଉଜ । ନୟନ ନୀଳମଣି ପେଟ ରଜତ ମରକତ
ପ୍ରାୟ ଲାଞ୍ଜ ଯେ ॥ କାନ୍ତି ପ୍ରବାଳ ଦିବ୍ୟ ହେମ ସର୍ବାଙ୍ଗ ବନକୁ କରେ
ଉଦିତ । ପେଣ୍ଡି ପେଣ୍ଡି ହୋଇ ତନୁଯାକ ତାର ମୁକୁତାଚୟ ବିଦିତ
ଯେ । ପୁଣ କ୍ଷେପଇ ପୁଣ ଚରଇ । ପୁଣ ସେ ଅବୟବ ଦେଖାଇ । ନାନା
ରୀତିରେ ନାନା ଗତି କରନ୍ତେ କେ ଅବା ନୋହିବ ମୋହି ଯେ ॥ ରାମ
ଆଶ୍ରମର ନିକଟେ ଚରନ୍ତେ ପଡ଼ିଲା ଜାନକୀ ଦୃଷ୍ଟି । କୁସୁମ ବନରୁ କୁସୁମକୁ
ତୋଳୁଥିଲେ ଯେ । ପକ୍ୱବିମ୍ବୋଷ୍ଠୀ ଯେ । ହରିଲା ମୃଗ ତାଙ୍କର ମତି ।
କରୁଅଛି ସେ ବିବିଧ ଗତି । ଆହେ ଆର୍ଯ୍ୟପୁତ୍ର ଆସ ଆସ ଦେଖ ଏ କନକ
ମୃଗ ଗତି ହେ ॥ ଶୁଣିଣ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଧନୁଶର ଘେନିଣ ହେଲେ ବାହାର ।
ଦେଖିଲେ ବିଚିତ୍ର ମୃଗ ଚରୁଅଛି କୁସୁମବନ ଭିତର ଯେ । ଦେଖି
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରାମଙ୍କୁ କହେ । ଦେବ ମାରୀଚ ଏମନ୍ତ ହୋଏ । ନ ଜାଣି ଅସୁର-
ମାନଙ୍କ କପଟ ଲାଗିଲା ତ ବଡ଼ ଭୟ ଯେ ॥ ଶୁଣି ଜାନକୀ ବୋଲନ୍ତି ହେ
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏହା ବିଚାର ନ କର । ଧରି ଆଣିଲେ ସେ ଭରତଙ୍କୁ ଦେବା ନ
ଧରି ପାରିଲେ ମାର ହେ । ରାମ ଶୁଣି ସ୍ୱୀକାର କଲେ । କୋଦଣ୍ଡରେ
ଗୁଣ ବସାଇଲେ । ବୋଲେ ବସି ସୀତା ଲକ୍ଷ୍ମଣେ ଜଗାଇ ରାମ ତାକୁ
ଗୋଡ଼ାଇଲେ ଯେ । ୯ ।

## ୧୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମୁଖାରୀ ପଟତାଳ

ହେମ ହରିଣୀ ଧୀରେ ଧାମନ୍ତେ ସୁନ୍ଦର ଧରଣୀ । ଧରୁ ଧରୁ କରୁ
ମୃଗ ପଳାଉଛି ଗୋଡ଼ାଉଛନ୍ତି ରଘୁମଣି । କେତେବେଳେ ମୃଗ ଦୃଷ୍ଟିକି

ନ ଦିଶେ କେତେବେଳେ ଦୃଷ୍ଟିଗୋଚର । କେତେବେଳେ ଦୂରେ
କେତେବେଳେ ପାଶେ ରାମଙ୍କୁ ହେଲା ଅଗୋଚର ॥ ରାମଙ୍କୁ ବହୁତ ଦୂର
ଘେନି ଯାଇ ଗଲା ଅଦୃଶ୍ୟ ହୋଇ କାହିଁ । ଫୁଟିଣ ରାମ ତରୁତଳେ ବସନ୍ତେ
ପୁଣି ସମ୍ମୁଖରେ ହେଲା ଯାଇଁ ॥ ମାରିବି ବୋଲି ମନରେ ବିଚାରିଣ କୋଦ-
ଣ୍ଡରେ କାଣ୍ଡ ସନ୍ଧିଲେ । ବଜ୍ରାଘାତ ପ୍ରାୟ ଶବଦ ଶୁଭିଲା ଯେତେବେଳେ
ଶର ବିନ୍ଧିଲେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହାହା ସୀତା ହାହା ବୋଲିଣ ରାମସ୍ୱରରେ ଡାକେ
ଡାକିଲା । ମୃଗଦେହ ଛାଡ଼ି ନିଜ ତନୁ ଧରି ପ୍ରାଣହାରି ତଳେ ପଡ଼ିଲା ॥
ଦେଖି ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଚକିତ ହୋଇଣ ବୋଲନ୍ତି ହେଲା ପରମାଦ । ମୃଗ ଦେହ
ଛାଡ଼ି ଅସୁର ଦେହରେ କିରୀଟ କୁଣ୍ଡଳ ଅଙ୍ଗଦ ॥ ଏ ବାଣୀ ଶୁଣି ଆମ୍ଭର
ପ୍ରାୟ ମଣି ଆସଇ ନ ପୁଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଛାଡ଼ି ଅଇଲେ ସୀତାଙ୍କୁ ନ ପାଇବି କି
ବେ ଇଲା ଦୁଷ୍ଟ ଦାରୁଣ ॥ ଏହା ବିଚାରନ୍ତେ ବାମ ଭୁଜ ବାମ ନୟନ ତାଙ୍କର
ସ୍ଫୁରିଲା । ବୋଲେ ବେଗି ରାମ ପଛରେ ଗୋଡ଼ାଇ ଶୃଗାଳ ଘୋର ଧ୍ୱନି
କଲା । ୭ ।

## ୧୨ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ମଧୁକେଶୀ ପଡ଼ତାଳ

ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହାହା ଜାନକୀ ହାହା ବାଣୀ ଶୁଣିଣ ତରୁଣୀମଣି । ଚକିତ
ହୋଇ ଠାକୁରାଣୀ ବୋଲନ୍ତି ତୁମ୍ଭ ଭ୍ରାତାଙ୍କର ବାଣୀ ହେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ବିପତ୍ତି
ପଡ଼ିଲା ହେ । ଏହା ଶୁଣି ମୋର ସବ ଅବୟବୁଁ ଜୀବନ ଛାଡ଼ିଲା ହେ ॥
ଶୀଘ୍ର ହୋଇ ଚଳ ଧନୁଶର ଧରି ବିଳମ୍ବ ନ କର ହେ । ଭ୍ରାତାଙ୍କୁ ତୁମ୍ଭର
ସାହା ହୋଇ ଏବେ କର ଯାଇ ପ୍ରତିକାର ହେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଶୁଣିଲ
ନାହିଁ କି ହେ । କେଉଁ କ୍ରୋଧ ଧରି ମନେ କି ବିଚାରି ନ ଯାଅ କାହିଁକି
ହେ ॥ ସାବତ ଜନମୀସୁତ ପିନା ତୁମ୍ଭେ ଆସିଛ କପଟେ ହେ । ଭ୍ରାତାଠାରେ
ଯେତେ ସେନେହ ସବୁ ସେ ପଡ଼ିଗଲାଣି ତ ବାଟେ ହେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଭକ୍ତି-
ଥିଲ ଯାହା ହେ । ମାନସ ପୂରିଲା ଦଇବ ବଶରୁ ହୋଇଲାକି ତାହା ହେ ॥
ସଉମିତ୍ରୀ ଭଣି ଶୁଣ ଠାକୁରାଣୀ ନୁହସି ବିକଳ ଗୋ । ରାମଙ୍କୁ ବିପତ୍ତି
ଦେବାକୁ ନାହାନ୍ତି ବୀର କେହି ଭବତଳ ଗୋ । ସୁମୁଖି । ନ କର ସେ
ଚିନ୍ତା ଗୋ । ମୃଗ ଘେନିଣ ଏହିକ୍ଷଣି ଆସିବେ ବୀର ବଳବନ୍ତା ଗୋ ॥
ସଖି ଶୁଣି ପୁଣି ବୋଲେ କଟୁବାଣୀ ଏମନ୍ତ ଜାଣୁ କି ରେ । ରାମ ଅନ୍ତରେ
ମୁହିଁ ତୋତେ ଭଜିବି ଏମନ୍ତ ମଣୁ କି ରେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ନ ଯାଉ ମୋ ପାଶୁଁ
ରେ । ରାମ ଅନ୍ତେ ମୋତେ ଭାରିଯା କରିବୁ ଏମନ୍ତ ବିଳସୁ ରେ ॥ କିବା

ମୋତେ ନେଇ ଭରତଙ୍କୁ ଦେଇ ଭୁଞ୍ଜିବୁ ବିଭୂତିରେ । ମୁଁ ପୁଣି ଜୀବନ ଧରି ଧରଣୀରେ କରିବି କି ଅନ୍ୟ ପତିରେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଛୁଇଁ ଭୂମି ଶ୍ରୁତି ଯେ । ଧନୁଶର ଧରି ବାହାର ହୋଇଲେ ହୋଇ କୋପମୂର୍ତ୍ତି ଯେ ॥ ରାମ ମୋର ପିତା ତୁମ୍ଭେ ମୋର ମାତା କହିଲ ଅମାନ୍ତ ଗୋ । ଦଇବ ପ୍ରତିକୂଳର ସମୟରେ ହୁଅଇ ତ ଏହେନ ରୀତି ଗୋ । ପ୍ରଭୁଙ୍କ । ଆଜ୍ଞା ପାଳିଥିଲି ଗୋ । ଯାଉଅଛି ମୁହିଁ ମୋର ଦୋଷ ନାହିଁ ଆଅ ମଇଥିଳୀ ଗୋ ॥ ଏମନ୍ତ ବୋଲି ବନଦେବୀମାନଙ୍କୁ କରାଇଲେ ସାକ୍ଷୀ ହେ । ଆମ୍ଭ ବାହୁଡ଼ିବା ଯାଏ ନଷ୍ଟେଁ ତୁମ୍ଭେମାନେ ଏହାଙ୍କୁ ଥିବ ରଖି ରେ । ଯେ ଦିଗେ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ସ୍ୱର ଯେ ॥ ବୋଲେ ବଶି ସେହି ଦିଗକୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହୋଇଲେ ବାହାର ଯେ । ୮ ।

## ୧୩ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଚୋରୀ

### ରାମଦାସଙ୍କ କୋଇଲି ବୃତ୍ତେ

କଇତବ ବେଶେ ଦଶଶିର । ଛତା କମଣ୍ଡଳୁ ବେନି କର । କଷା ବସନ ଶିଖା ପଇତା । ଅଙ୍ଗରେ ମଣ୍ଡିଛି ଦ୍ୱାଦଶ ଚିତା । ରାବଣେଶ୍ୱର ହୋଇ ବିଦଣ୍ଡୀ । ଏହି ବେଶେ ନେବ ସୀତାଙ୍କୁ ଭଣ୍ଡି ॥ ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା ଦ୍ୱାରେ ପରବେଶ । ମଇଥିଳୀଙ୍କୁ ଦେଖି ହରଷ । ପଚାରଇ ତୁମ୍ଭର କେ ବର । ଏମନ୍ତ ବନେ କେଁପା କଲ ଘର । ତୁମ୍ଭର ପ୍ରାପ୍ତ ସୁନ୍ଦରୀ ନାରୀ । କେମନ୍ତ କପଇ ହେଲେ ବନଚାରୀ ॥ ଶୁଣି ଜାନକୀ ସନ୍ତୋଷ ମନ । ଭିକ୍ଷୁକ ଦେଖି ଦେଲେ ଆସନ । ଜଳ ଫଳ ମୂଳ ଆଣି ଦେଲେ । ସମସ୍ତ ବୃତ୍ତାନ୍ତ ତାଙ୍କୁ କହିଲେ । ବୋଲନ୍ତି ଆସନ୍ତୁ ମୋର ପତି । ପ୍ରତିଦିନ ପୂଜା କରିବେ ଯତି ॥ ଶୁଣି ବୋଲନ୍ତି ଦୁଷ୍ଟ ରାବଣ । ଜାଣିଲି ତୁମ୍ଭ ପତିର ଗୁଣ । ଯେଉଁ ଯୁବତୀ ଜଗତେ ଶୋଭା । ଯାହା ଦେଖିଲେ ମୁନି ହେବ ଲୋଭା । ତାହାକୁ ରଖିଅଛି ବନରେ । ଛିଳେହେଁ ପ୍ରୀତି ନାହିଁ ତା ମନରେ । ଅ ଗୋ ଆସ ଆସ ବରାଙ୍ଗନେ । କଷ୍ଟ ନ ପାଅ ତୁମ୍ଭେ ଏ ବନେ । ପାପ ଦଶାରୁ ଥିଲା ଏ ଯୋଗ । ସୁବର୍ଣ୍ଣପୁରୀ ତୁ କରିବୁ ଭୋଗ । ମୋହର ହୋଇବୁ ତୁ ବନିତା । ରାବଣ ମୁହିଁ ବିଶ୍ରବା ମୋ ପିତା ॥ ତାର ଏ ବଚନ ଶୁଣି ସତୀ । ମନେ ପାଇଲେ ସେ ବଡ଼ ଭୀତି । ଦମ୍ଭ ହୋଇ ବୋଲନ୍ତି ବଚନ । ଶ୍ୱାନ ଲକ୍ଷିପାରେ ସିଂହ ଅଶନ । ଅଇଲେ ରାମ ପ୍ରାଣେ ମାରିବେ । ଯତିକି ଉପରୋଧ ନ କରିବେ ॥ ଶୁଣି ଅସୁର କୁପିତ ହୋଇ । ନିଜ ରୂପ ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଖାଇ । ଭୟ କରାଇ ପୁଣି କହିଲା । ରାମକୁ ଗୃହାନ୍ତେ ବନେ ଧରିଲା । ନେଇଣ

ରଥରେ ସେ ବସାଇ । କାନ୍ଦୁଛନ୍ତି ସତି ବିକଳ ହୋଇ । ରାମ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ରାମା ଉଚ୍ଚେ କରନ୍ତି କାରୁଣ୍ୟ । ଖସିପଡ଼ିଲା କୁସୁମମାଳା । ସୁବର୍ଣ୍ଣମାଳା ଥିଲା ସତୀଗଳା । ଛିଡ଼ିଣ ବିଞ୍ଚିହୋଇ ସେ ଗଲା । ଚନ୍ଦ୍ର କରୁ ଅବା ସୁଧା ପଡ଼ିଲା । ୮ ।

## ୧୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ଶୋକ

ରାଗ—ଖେମଟା

ବନଗିରି ହେ ଲତା ଗିରି । ମୋ କାନ୍ତ ଗଲେ ମୃଗ ମାରି । ପଦ । ମାୟା କୁରଙ୍ଗୀ ଦେଖି, ଲୋଭେ ହୋଇଲି ସୁଖୀ, କାନ୍ତେ ବୋଇଲି ଶ୍ରଦ୍ଧା କରି ହେ ॥ ଶୁଣି ମୋର ଉତ୍ତର, ଧରି କୋଦଣ୍ଡ କର, ସ୍ୱାମୀ ମୋ ଗଲେ ମୃଗ ମାରି ହେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଧାହି ଶୁଣି, ତାଙ୍କୁ ପେଷିଲି ପୁଣି, ସେ ଗଲେ ମୋତେ ହେଳା କରି ହେ ॥ ମୋତେ ଏକା ଦେଖିଣ, ଭିକ୍ଷା ମାଗି ରାବଣ, ମାୟା ତପସ୍ୱୀବେଶ ଧରି ହେ ॥ ଧରି ମୋହର କର, ବସାଇ ରଥବର, ମୋତେ ନେଉଛି ଲଙ୍କାପୁରୀ ହେ ॥ କହିବ ମୋ କାନ୍ତଙ୍କୁ, ମାରିବେ ରାବଣଙ୍କୁ, ମୋତେ ଆଣିବେ ବେଗ କରି ହେ ॥ ବୋଲେ ଦ୍ୱିଜ ଗୋପାଳ, ସୀତା ହୋଇ ଆକୁଳ, କାନ୍ଦନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ ସୁମରି ହେ । ୭ ।

## ୧୫ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଖଣ୍ଡିତା

ଗୃପଧାରୀ ରଘୁନାଥ ଗଲେ ମୃଗ ମାରି । ଦୁଷ୍ଟ ରାକ୍ଷସ ରାବଣ ମୋତେ ନେଉଅଛି ଧରି । କେ କହିବେ ଗୋ । ସ୍ୱାମୀ କେମନ୍ତେ ବାରତା ପାଇବେ ଗୋ ॥ ଛଦ୍ମକଥା ଯେ ନ ଜାଣନ୍ତି ରଘୁନନ୍ଦନ । ଛଳେ ମାୟା ମୃଗ ମାରିବାକୁ ଗଲେ ବନ । ଯୋଗ ନାହିଁ ଗୋ । କେ ଜାଣେ କ ଅବା ହେବ ତହିଁ ଗୋ ॥ ଜାଣି ତ ନ ପାରି ପ୍ରଭୁ ମୋର ବୋଲେ ଗଲେ । ଜଗତକରତା ହୋଇ ମାୟାରେ ଭୁଲିଲେ । ଜୀବମାନେ ହେ । ଶୁଣିଛ କି ଏଡ଼େ ମାୟା କର୍ଣ୍ଣେ ହେ ॥ ଝୁରି ଝୁରି ମୋର ଆଉ ନ ସରିବ ଦିନ । ଝୀନବସନଆ ନାଥ ନାଚନ୍ତି ନୟନ । ଯିବି କହିଁ ହେ । ବଞ୍ଚିବାକୁ ବୁଦ୍ଧି ଦିଶୁ ନାହିଁ ହେ ॥ ନୀଳ ହେମ ତନୁ ଦେଖା ସ୍ୱପ୍ନ ହେବ ମୋର । ନବୀନ ପଙ୍କଜ ମୁଖ ହୋଇଲେ ଅନ୍ତର । ବନଗିରି ହେ । ଦେଖିଲେ କହିବ ଗୃପଧାରୀ ହେ ॥ ନମିଷେ ଯେ ମୂର୍ଚ୍ଛି ମୋତେ ନ ପାରନ୍ତି ରାମ । ଝେଳିଲି ନାହିଁ

ରଥରେ ସେ ବସାଇ ! କାନ୍ଦୁଛନ୍ତି ସତୀ ବିକଳ ହୋଇ ଏ ରାମ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ରାମା ଡାକେ କରନ୍ତି କାରୁଣ୍ୟ । ଖସିପଡ଼ିଲ କୁସୁମମାଳା । ସୁବର୍ଣ୍ଣମାଳା ଥିଲା ସତୀ ଗଳା । ଛିଡ଼ିଣ ବିଞ୍ଚିହୋଇ ସେ ଗଲା । ଚନ୍ଦ୍ର କରୁ ଅବା ସୁଧା ପଡ଼ିଲା । ୮ ।

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ଶୋକ

ରାଗ—ଖେମଟା

ବନଗିରି ହେ ଲତା ଗିରି । ମୋ କାନ୍ତ ଗଲେ ମୃଗ ମାରି । ପଦ । ମାୟା କୁରଙ୍ଗୀ ଦେଖି, ଲୋଭେ ହୋଇଲି ସୁଖୀ, କାନ୍ତେ ବୋଇଲି ଶ୍ରଦ୍ଧା କରି ହେ ॥ ଶୁଣି ମୋର ଉତ୍ତର, ଧରି କୋଦଣ୍ଡ କର, ସ୍ୱାମୀ ମୋ ଗଲେ ମୃଗ ମାରି ହେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାହି ଶୁଣି, ତାଙ୍କୁ ପେଷିଲି ପୁଣି, ସେ ଗଲେ ମୋତେ ହେଳାକରି ହେ ॥ ମୋତେ ଏକା ଦେଖିଣ, ଭିକ୍ଷା ମାଗି ରାବଣ, ମାୟା ତପସ୍ୱୀବେଶ ଧରି ହେ ॥ ଧରି ମୋହର କର, ବସାଇ ରଥବର, ମୋତେ ନେଉଛି ଲଙ୍କାପୁରୀ ହେ ॥ କହିବ ମୋ କାନ୍ତଙ୍କୁ, ମାରିବେ ରାବଣକୁ, ମୋତେ ଆଣିବେ ବେଗ କରି ହେ ॥ ବୋଲେ ଦ୍ୱିଜ ଗୋପାଳ, ସୀତା ହୋଇ ଆକୁଳ, କାନ୍ଦନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ ସୁମରି ହେ । ୭ ।

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଖଣ୍ଡିତା

କୃପାଧାରୀ ରଘୁନାଥ ଗଲେ ମୃଗ ମାରି । ଦୁଷ୍ଟମାଳ ରାବଣ ମୋତେ ନେଉଅଛି ଧରି । କେ କହିବେ ଗୋ । ସ୍ୱାମୀ କେଉଁଠୁ ବାରତା ପାଇବେ ଗୋ ॥ ଛଦ୍ମକଥା ଯେ ନ ଜାଣନ୍ତି ରଘୁନାନ । ଛଳେ ମାୟା ମୃଗ ମାରିବାକୁ ଗଲେ ବନ । ଯୋଗ ନାହିଁ ଗୋ । କେ ଜାଣେ କି ଅବା ହେବ ତହିଁ ଗୋ ॥ ଜାଣି ତ ନ ପାରି ପ୍ରଭୁ ମୋର ବୋଲେ ଗଲେ । ଜଗତକରତା ହୋଇ ମାୟାରେ ଭୁଲିଲେ । ଜୀବମାନେ ହେ । ଶୁଣିଛ କି ଏଡ଼େ ମାୟା କର୍ଣ୍ଣେ ହେ ॥ ଝୁରି ଝୁରି ମୋର ଆଉ ନ ସହିବ ଦନ । ଝୀନବସନ ଆ ନାଥ ନାରନ୍ତି ନୟନ । ଯିବି କାହିଁ ହେ । ବଞ୍ଚିବାକୁ ବୁଦ୍ଧି ଦିଶୁ ନାହିଁ ହେ ॥ ନୀଳ ହେମ ତନୁ ଦେଖା ସ୍ୱପ୍ନ ହେବ ମୋର । ନବୀନ ପଙ୍କଜ ମୁଖ ହୋଇଲେ ଅନ୍ତର । ବନଗିରି ହେ । ଦେଖିଲେ କହିବ କୃପାଧାରୀ ହେ ॥ ନିମିଷେ ଯେ ମୂର୍ଚ୍ଛି ମୋତେ ନ ପାରନ୍ତି ରାମ । ଚଳିଲ ନାହିଁ

ସେନେହେଁ ଆଣିଲେ ସେ ବନ । ମୋର ବୋଲେ ଗୋ । ଗୋଦାବରୀ କୂଳେ ବାସ କଲେ ଗୋ ॥ ଠକପଣ କରି ମାୟା ମୃଗ ଦେଖାଇଣ । ଠକି ମୋତେ ନେଇଅଛି ଲଙ୍କାର ରାବଣ । ଗୋପୀ ଭଣି ହେ । ଦେଖିଲେ କହିବ ଗୃପପାଣି ହେ । ୭ ।

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ଉଚ୍ଚସ୍ୱରେ ରୋଦନ କରନ୍ତି ରାମରାଣୀ । ବସନ୍ତକାଳରେ ଯେହ୍ନେ କୋକିଳର ବାଣୀ ॥ ଏ ଭୂମି ମଧ୍ୟରେ ମୁଁ ଯେ ହୋଇଲଇଁ ଜାତ । ଜନ୍ମି-ବର ହସ୍ତ ଧରି ହୋଇଲି ଅନାଥ ॥ ଅଯୋଧ୍ୟାର ରାଜା ଯେ ଅଟନ୍ତି ଦଶରଥ । ତାଙ୍କ ରାଣୀ କଉଶଲ୍ୟା ପୁତ୍ର ରଘୁନାଥ ॥ ସ୍ୱାମୀ ଯେ ଦେବର ମୋର ଗଲେ ମୃଗ ମାରି । ଶୃଗାଳ ରାବଣ ମୋତେ ନେଉଅଛି ଧରି ॥ ସୀତାଙ୍କ ରୋଦନ ପକ୍ଷୀବର ଯେ ଶୁଣିଲା । ବୋଲେ ଗୋପୀ ରଘୁବର ଆଗରେ ମିଳିଲା । ୫ ।

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ପଥେ ଭେଟି ବୋଲେ ଜଟାୟୁ । ରାମ ବନିତା ତୁ କପାଁ ନେଉ । ଅଧର୍ମକୁ ତୋର ନାହିଁ ଡର । ଚୋରାଇ କପାଁ ନେଉ ଦଶଶିର । ଆଜ ମୁଁ ପଥ ଛାଡ଼ି ନ ଦେବ । ସୀତା ନ ଛାଡ଼ିଲେ ରଣ କରିବ । ଏହା ବୋଲିଣ ସଂଗ୍ରାମ କଲା । ରାବଣହିଁ ଅନେକ ଯୁଝିଲା । ରଥ ଭାଙ୍ଗିଣ ଅଶ୍ୱ ସାରଥି । ମାରିଣ ସେହ୍ନା କାଟିଲା ବକର୍ତ୍ତି । ଛଡ଼ାଇ ନେଇ ଭାଙ୍ଗିଲା ଧନୁ । ନୋଥରେ କମ୍ପିଲା ରାବଣ ତନୁ ॥ ଝଣ୍ଡାଯୋନ କାଟିଲା ଚରଣ । ଡେଣା କାଟି କଲା ରଣ ଭଣ । ରଣ କରନ୍ତେ ସୀତା ଖସିଲେ । ଲତା ଭିତରେ ଯାଇଁଣ ଲୁଚିଲେ । ଜାଣିଣ ତହୁଁ ଆଣିଲା ଧରି । ମୃଗୁଣୀ ଅବା ଧଇଲା କେଶରୀ । ସୀତାଙ୍କୁ କୋଳରେ ସେ ଧଇଲା । ଆକାଶରେ କ୍ଷେପିଣ ସେ ଗଲା । ଗଳା ମୋତିହାର ପଡ଼େ ଛିଡ଼ି । କେତେ ଦୂରେ ପୁଣି ନୂପୁର ପଡ଼ି । ବାମାର ସର୍ବଭୂଷଣ ଗଣ । ଉତ୍ତରୀରେ ବାନ୍ଧିଲେ ସେହିକ୍ଷଣ ॥ ଗିରିଶିଖେ କପିରାଜନ ଚାହିଁ । ତାଙ୍କ ଆଗକୁ ଦେଲେ ପକାଇ । କସ ବୋଲି ଫିଟାଇ ଦେଖିଲେ । ଯତନ କରି ତା ରଖାଇଦେଲେ । ରାବଣ ନେଉଛି କାହା ନାରୀ । ଏମନ୍ତ ବୋଲି ବୋଲି ହେଲେ ହରି ॥ ସିନ୍ଧୁ ଡେଇଁଣ ରାବଣ ଗଲା । ଲଙ୍କାଗଡ଼ରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲା । ସୀତାଙ୍କୁ ରଖି ସେ ନିଜପୁରୀ । ଡାକିଲା ସର୍ବ ବିରୂପା ଅସୁରୀ । ସୀତାଙ୍କୁ **ମନେ କରାଇ** ଭ୍ରାନ୍ତି । ବୋଲର ବାଣୀ ଦେଖାଅ ବିଭୂତି । ୧୪ ।

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମୁଖାରୀ ପଡ଼ତାଳ

ବଇଦେହିଙ୍କି ନିଜ ପୁରେ ରଖି । ଅସୁରୀମାନଙ୍କୁ ବୋଲଇ ଦେଖି । ତୁମ୍ଭେ ନେ, ରଖ ମୋ ନିଜସ୍ଥାନ । ଦେଉଥିବ ମୋତେ ବାରତାମାନ ଯେ । ସୀତାଙ୍କୁ ଗୃହିଁ ବୋଲଇ ବଚନ । ଦେଖ ଲଙ୍କାଗଡ଼ ସବୁ ସୁବର୍ଣ୍ଣ । ସଜନି, ଏବେ ହୋଇଲୁ ତୋର । ଖଟିଥିବେ ତୋତେ ଯୁବତୀ ମୋର ॥ ଦେଖ ଏ ଜଗତ ଅଟାଳିମାନ । ଶୋଭା ଦଶେ କୋଟି କୋଟି ରତନ । ସଜନି, ଏହା କରିବୁ ଭୋଗ । ତବ୍ୟ ଖଣ୍ଡିଲା ବନବାସ ଯୋଗ ଗୋ ॥ ମୁ ରାବଣ ତ୍ରିଭୁବନ ଈଶ୍ୱର । ମୋତେ ଡରନ୍ତି ଧାତା ସୁନାସୀର । ସଜନି, ମୋର ହୁଅ ଯୁବତୀ । ସୁଖେ ଭୁଞ୍ଜ ନିଷ୍କଳା ବିଭୂତି ଗୋ । ପିତା ପିତାମହ ବିଷ୍ଣୁ ଶଙ୍କର । ଏହାଙ୍କୁ ରାବଣ ନ ଯୋଡ଼େ କର ॥ ସଜନି, ତୋତେ ଯୋଡ଼ୁଛି କର । କର ଅନୁକମ୍ପା ଯୁବତୀବର ଗୋ ॥ ବନବାସେ ପାଉଥିଲୁ ବେଦନା । ତୋହର ପତି ମନୁଷ୍ୟହିଁ ସିନା । ସଜନି, ଏବେ ହୋଇବୁ ମୋର । ଦାସ ହୋଇ ଗୃହୁଥିବି ପଯ୍ୟର ଗୋ ॥ ବୈଦେହୀ ତେଜିଣ ବୋଲନ୍ତି ସତୀ । ତୁ ସ୍ୱର ପାମର ହେବୁ ମୋ ପତି । ଶ୍ରୀରାମ ସିଂହ, ଅଟୁ ତୁ ଶ୍ୱାନ । ସିଂହ ବଳକର ନୋଡ଼ୁ ଅଶନ ରେ ॥ କୋଦଣ୍ଡ କାଣ୍ଡ ଧରିଥାନ୍ତେ ରାମ । ଆଣିଲୁ ମୋତେ ହୋଇ ତାଙ୍କୁ ବାମ । ରାବଣ, ତେବେ ବୋଲନ୍ତୁ ବୀର । ଚୋର ନୁହେ ବୀରଙ୍କର ବେଭାର ॥ ଶୁଣି ରାବଣ କ୍ରୋଧରେ ବୋଇଲା । ବରଷେ ଆଜୁ ଅବଧି ହୋଇଲା । ରାମଙ୍କୁ, ଯେବେ ଆଶି ନ ଦେବୁ । ନିଶ୍ଚୟ ମୋର ବ୍ୟଞ୍ଜନ ହୋଇବୁ ଗୋ ॥ ଏମନ୍ତ ବୋଲି ଅସୁରୀଙ୍କୁ ଗୃହିଁ । ଘେନିଯାଅ ବୋଲି ଦେଲା ଦେଖାଇ । ଏହାଙ୍କୁ ରଖ ଅଶୋକ ବନେ । ଭୟ କରାଉଥିବ ଅବଶ୍ୟେ ଗୋ ॥ ଶୁଣି ଦୁଷ୍ଟ ଅସୁରୀ ଘେନିଗଲେ । ମଧ୍ୟରେ ରଖିଣ ବେଢ଼ି ବସିଲେ । । ଯେସନେ, ମାର୍ଜାରୀ ମଧ୍ୟେ ସାରୀ । ବୋଲେ ବଣି ତେବେହେଁ ଶ୍ରୀରାମ ନାମ । ୧୧ ।

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାର କାମୋଦୀ

ଚିନ୍ତିଲେ ଦେବୀ ଶୟନ ଭୋଜନ । ରାମ ପଦ୍ମପାଦେ ଦେଇଣ ମନ । ତାହା ଦେଖି ଦେବେ ଚଳିଲେ ବ୍ରହ୍ମର । ଧାତା କହିଲେ ଯାଇ ସୁନାସୀର । ବାସବ, ତୁମ୍ଭେ ବହନ ଯାଅ । ଜଗତମାତାଙ୍କୁ ଅମୃତ ଦିଅ ହେ ॥ ଶୁଣି ବାସବ ନିଦ୍ରାକୁ ରାଇଲେ । ଅଶୋକବନକୁ ଯାଅ ବୋଇଲେ । ଅସୁରୀଯାକ

ନଦ୍ୟା କରାଇବ । ଆମ୍ଭେ ଅଇଲେ ସଙ୍ଗରେ ଆସିବ । ଆଜ୍ଞାରେ ଦେବୀ ବେଗେ ଚଳିଗଲେ । ଅସୁରୀମାନଙ୍କ ନେଇଣ ମିଳିଲେ ॥ ନଦ୍ୟାରେ ଅଜ୍ଞାନ ଅସୁରୀ ରହି । ରାମନାମ ସୀତା ଘୋଷନ୍ତି ବସି । ଅମୃତଭଣ୍ଡକୁ କରରେ ଘେନି । ସୀତାଙ୍କ କରରେ ଦେଲେ ସହସ୍ରଯୋନି । କରିଣ ତାହାଙ୍କୁ ବହୁତ ସ୍ତବ । ବୋଇଲେ ଆମ୍ଭେ ଆସିଛୁ ବାସବ ॥ ଧାତା ସହିତେ ସକଳ ଅମର । ଅମୃତ ଦେଇଛନ୍ତି ମୋର କର । ଭୋଜନ କରି କ୍ଷୁଧା ତୃଷା ହର । ମନରେ କିଛି ସଂଶୟ ନ କର ଗୋ । ଜନନି, ଆମ୍ଭମାନଙ୍କ ପାଇଁ । ବରଷେ ମାସ ଥାଅ ଦୁଃଖ ସହି ଗୋ ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଆମ୍ଭେ ଯାଇଁ କହିବୁ ॥ ଯେମନ୍ତେ ଆସିବେ ତାହା କରିବୁ । ପୁଣ ଭ୍ରାତା ନାତି ଦୁଷ୍ଟ ଅସୁର । ସହିତେ ମାରିବେ ଯେ ଦଶଶିର । ଜନନି, ତେବେ ପୃଥ୍ୱୀର ଭାର । ଉଶ୍ୱାସ ହୋଇବ ସଚରାଚର ଗୋ ॥ ସଙ୍କେତରୁଁ ଜାନକୀ ଦେବୀ ଜାଣିଲେ । କରି ଅଙ୍ଗୁଳି କରିଣ ଘେନିଲେ । ଶ୍ରୀରାମ ସୁମରି କଲେ ତ ପାନ । ଗଲେ ସୁରପୁର ପାକଶାସନ ॥ ସେ ଜାନକୀ, ଦେବୀଙ୍କ ପାଦକମଳ ॥ ଧ୍ୟାନ ରହି ତହିଁ ମତ୍ତ ଭ୍ରମର । ୬ ।

## ୨୦ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାରକାମୋଦୀ

ମନେ ବିଚାରନ୍ତି ସେ କୋଦଣ୍ଡପାଣି । ଆଉ କି ବିପତ୍ତି ପଡ଼ିବ ନ ଜାଣି ଯେ । ଅସୁର ବୋଇଲା ଆମ୍ଭ ସ୍ୱରେ ବାଣୀ । ସୀତା ଲକ୍ଷ୍ମଣ କିସ ବୋଲିବେ ଶୁଣି ଯେ ॥ ସତ୍ୱର ହୋଇ ରାମ ଚଳନ୍ତେ ଖରେ । ଅନ୍ୟ ମୃଗ ମାରି ମାଂସ ଅଛି କରେ ଯେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପଥେ ଦେଖି ରାଜୀବନେତ୍ର । ବାତା ରମ୍ଭା ପରାଏ କମ୍ପିଲା ଗାତ୍ର ଯେ । କପାଁ ଅଇଲ ପ୍ରାଣପ୍ରିୟାକୁ ଛାଡ଼ି । ଛାଡ଼ି ଜୀବନ ମୋର ଗଲାଟି ଉଡ଼ି ଯେ ॥ ଏମନ୍ତ ବୁଦ୍ଧି କପାଁ କଲ ସାନୁଜ । ସୀତା ବଦନ କିକ ଦେଖିବି ଆଜ ଯେ ॥ ଦନୁଜ ହେଲା ହେମହରିଣୀ କାୟା । ଦେବଙ୍କୁ ଅଗୋଚର ଅସୁର ମାୟା ଯେ ॥ ମାରିବାବେଳେ ବୋଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରଖ । ଜାଣିଲି ଚେତେବେଳୁଁ ଦେବ ଏ ଦୁଃଖ ଯେ ॥ ଘେନିଗଲା ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ବହୁତ ଦୂର । ବାଣ ବାଜନ୍ତେ ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେଲା ଅସୁର ଯେ । ଯେବେ ଅଇଲ ସଙ୍ଗେ ଘେନି ନଥିଲ । ଅସୁର ମୁଖେ ବଳ କରିଣ ଦେଲ ଯେ ॥ ଆହେ ଲକ୍ଷଣ ତୁମ୍ଭ ବୁଦ୍ଧି କ୍ଷୀଣ । ମୋତେ ତ ହେଲା ଅଜ ଏ ଅଲକ୍ଷଣ ଯେ । ଦାନବେ ନେଲେ ତାକୁ ଜାଣି କି ତୋତେ । ଶୁଖିଛି ମୁଖ କପା ନ କହ ମୋତେ ଯେ । ବିରସ ଦିଶୁଛି ଅବୟବମାନ । କେଉଁ ଦାରୁଣ କରାଇଲା

ଏସନ ଯେ ॥ ସୀତା ବାରତା ମୋତେ ବେଗେ ତୁ କହ । ସେ ଥିଲେ ମୁହିଁ ସିନା ଧରିବି ଦେହ ଯେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜଣାଇଲେ ଯୋଡ଼ିଣ ପାଣି । ତୁମ୍ଭ ମହିମା ମୁଁ କି ଅଛୁ ନ ଜାଣି ଯେ ॥ ଅସୁର ଡାକବାର ଶ୍ରବଣେ ଶୁଣି । ଠାକୁରାଣୀ ପେଷନ୍ତେ ନଇଲି ଜାଣି ଯେ ॥ ଏଥକୁ କଟୁଭାଷା କହିଲେ ଯେତେ । ସେବକ ହେଲେ ଦେହ ସହିବ କେତେ ॥ ସୀତେ ସୀତେ ବୋଲିଣ ପଥେ ଅଇଲେ । ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା ନିକଟେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ ଯେ ॥ ଦେଖିଲେ ଶୋଭା ହିଶୁନାହିଁ ସେ ପୁରୀ । ଯେସନେ ହିଶେ ଚନ୍ଦ୍ରକ୍ଷୟ ଶବରୀ ॥ ଦଶଦିଗ ଶୂନ୍ୟ ଦଶରଥସୁତ । ବୋଲଇ ହିଣି କ୍ଷଣେ ହେଲେ ଚକିତ ଯେ । ୧୦ ।

## ୨୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ହିପ୍ରସିଂହା ବାଣୀ

ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସଙ୍ଗରେ ଘେନି, ରଘୁକୁଳ ଚୂଡ଼ାମଣି, ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା ଦ୍ୱାରେ ପରବେଶ । ବୋଲନ୍ତି ଆଗୋ ତରୁଣୀ, ସେ ନୁହେ ହେମହରିଣୀ, ଧଇଲା ତ ଅସୁର ସେ ବେଶ । କି ସଖି ଗୋ, ଆସ ଆସ କହ ତୁ କଥା । ନ କହିବାରୁ ଦୂଷଣ, କରୁଛି ତାହା ଭୂଷଣ, ମୋ ପ୍ରାଣକୁ ଲାଗୁଅଛି ବ୍ୟଥା ॥ ଏତେ ବୋଲି ରଘୁବୀର, ପଶିଲେ କୁଟୀ ଭିତର, ନ ଦେଖିଲେ ସେ ଚନ୍ଦ୍ରମାମୁଖୀ । ବାହାରକୁ କରି ଆଶ, ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା ଚଉପାଶ ବୁଲି ବୁଲି ବୋଲେ ଆସ ସଖି । କି ସଖି ଗୋ, ଲୁଚିଅଛୁ କିପାଇଁ ମୋତେ । ତରୁ ଉହାଡ଼ରେ କିମ୍ପା କଥା ନ କହୁଛୁ; ମୁଁ କି ସଖି ଦେଖି ନାହିଁ ତୋତେ । ଆସ ଆସ ସୀତେ ମୋର, ତୋ ଶୋକ-ନଦୀ ଭିତର, ବୁଡ଼ିଯାଉଅଛି ଉଦ୍ଧର ଦେଖି ଏବେ ଦୟା କର, ଦାରୁଣ କୋପ ସଂହାର, ଶଶୀମୁଖ ଦେଖାଅ ତୋହର । କି ସଖି ଗୋ, ଛାଡ଼ ମୋତେ ଅଛୁ ତୁ କାହିଁ । ସହି ନ ପାରୁ କି ଦୁଃଖ, ଲୁଚିଛୁ ହୋଇ ବିମୁଖ, ସଙ୍ଗତେ ଅଇଲୁ କିସ ପାଇଁ ॥ ଜଗି ଯେ ଥିଲା ଲକ୍ଷ୍ମଣ, କେ ଘେନିଗଲା ମୋ ପ୍ରାଣ, ସେ ଦେଲିତ କଷଣେ କଷଣ ॥ କି ବୋଲିବେ ରାଜା ଗଣ, ଏ କଥା ମୋର ଶୁଣିଣ, ତପନର କୁଳକୁ ଦୂଷଣ । କି ସଖି ଗୋ, ମରିବାର ଏ କଥା ମନ୍ଦ । ଜଳ ଉପରକୁ ଅବା କେମନ୍ତେ କରି ରହିବା, ନ ଦେଖିଲେ ତୋ ଶ୍ରୀମୁଖ ଚନ୍ଦ । ଆମ୍ଭେ ଅଯୋଧ୍ୟାକୁ ଗଲେ, ଜନକ ରାଜା ଅଇଲେ ପଚାରିବେ ଜାନକୀ ମୋ କାହିଁ । ଆମ୍ଭେ ତାଙ୍କୁ କି କହିବୁ, କାହା ମୁଖକୁ ଚାହିଁବୁ, ବୁଦ୍ଧି ଯୋଗେ ହିଶେ ତ ନାହିଁ । କି ସଖି ଗୋ, ନିଶ୍ଚୟ ତେଜିବି ପରାଣ । ଆମ ଆଜ୍ଞାକୁ ପାଳିଣ,

ଅଯୋଧ୍ୟାକୁ ଏହିକ୍ଷଣେ, ଶୀଘ୍ର ହୋଇଯାଅ ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥ ବନପିଣ ରଘୁମଣି, ମୋହ ପଡ଼ିଲେ ଧରଣୀ, ଆଶ୍ୱାସନା କଲେକ ସାନୁଜ ॥ ପୁଣିହିଁ କେତେହେଁ ବେଳେ, ବଇଦେହୀର ବକଳେ, ପିଣ୍ଟାଇଲେ ନୟନ-ସରୋଜ । କି ସଖି ଗୋ, ନିଶ୍ଚୟ ଖାଇଲେ ଅସୁରେ । ଏବେ ଆମ୍ଭେ କାହିଁ ଯିବା, କାହାକୁ ଏଥି ପୁଚ୍ଛିବା, ବଣି ବୋଲେ ଖୋଜିବା ବନରେ । ୬ ।

## ୧୨ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—କୁସୁମ ସୌରଭ ବାଣୀ

ଦୋଦଣ୍ଡଧର କାମିନୀବରଙ୍କୁ ହରାଇ । କାରୁଣ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି ବନ ଗିରିକି ଗୁହିଁ ଯେ । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ଦଶଦେଶ ନ ଦିଶଇ ଯିବାଇଁ ମୁଁ କାହିଁ । କେଉଁ ଅସୁର ତୋତେ ଦେଲା ଅବା ଖାଇ । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ନଳିନୀଦଳ ଲୋଚନ ଲୋଚନେ ମିଶାଇ । କହୁ ଯେ ଥାଉ ବଚନ ମନକୁ ରସାଇ । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ଅନ୍ତଃପୁରେ ଯେତେ ତୋ ଅଛନ୍ତି ପ୍ରିୟ ସଖୀ । କି ବୋଲିବେ ମୋତେ ତୋତେ ସଙ୍ଗରେ ନ ଦେଖି । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ଅଯୋଧ୍ୟା ରାଜପଣ ତୋ ବିନୁ କଲି ଦୂର । ତୋ ବିନୁ କେମନ୍ତେ ହୋଇଥିବ ଅନ୍ତଃପୁର । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ଲୁଚିଥିଲେ ଆସ ଆସ ମୋର ପ୍ରାଣସଖି । ପଳାଇ କେଣିକି ଗଲୁ ମୋର ଦୁଃଖ ଦେଖି । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ପଲକ ବିଚ୍ଛେଦ ଯୁଗ ପ୍ରାୟେ ମଣୁଥାଉ । ତନୁ ଅନ୍ତରକୁ ହୃଦେ ହାର ନ ପୂରାଉ । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ସହସ୍ର ମୁଖେ କହିଲେ ନ ସରିବ ଗୁଣ । ସମସ୍ତ ଗୁଣମାନଙ୍କେ ଅଟୁ ତୁ ନିପୁଣ । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ତରୁର ଲତା ଦେଖିଲେ ଦେଖାଇ ଯେ ଦେଉ । ବାହୁ ଲତିକାରେ ତନୁ ଭିଡ଼ ସୁଖ ପାଉ । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ତୋ ଥିଲାକୁ ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା ଦିଶୁଥିଲା ଶୋଭା । ସେ ଶୋଭା କେଣିକି ଯାଇ ଦିଶୁଛି ଅଶୋଭା । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ଏ ମୃଗଶାବକ ସଙ୍ଗେ ରଙ୍ଗେ ଖେଳୁଥାଉ । କଷ୍ଟଶାବକ ଧରଣ ଦେଲେ ସୁଖ ପାଉ । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବହୁତ ତହିଁ ପ୍ରବୋଧ କରନ୍ତି । ବୋଲେ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ମୋର ବୋଲ ନ ଘେନନ୍ତି । ହା ହା ମୋ ସୀତେ ଗୋ । ୧୨ ।

## ୧୩ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ସିନ୍ଧୁକାମୋଦୀ

ଆରେ କ୍ଷିତିଜାତନୟା ଗଲୁ କେଣେ ରେ । ତୋ ବିନା ବଞ୍ଚି ନୁହଇ କ୍ଷଣେ ରେ ॥ ଆହା ରେ ଚନ୍ଦ୍ରବଦନା, ଡାଳିମ୍ବବୀଜଦଶନା, ବାରେ ମୋତେ

ଦେଖାଦେଉ କନା । ଦୁଷ୍ଟ ମକରକେତନା, ଯେତେ ଦେବଟି ବେଦନା ନୁହଁ ପ୍ରିୟେ ଅନୁକମ୍ପାହୀନା ॥ ଉତ୍ସାନ୍ତର ବମ୍ବୋଷ୍ଠୀ, ଯଥାନ୍ତର ମୃଗଦୃଷ୍ଟି, ତୋର ପ୍ରାପ୍ତ ଆଉ ନାହିଁ ସୃଷ୍ଟି ॥ ଶୂନ୍ୟ ଦେଖି ପର୍ଣ୍ଣକୁଟୀ, ହୃଦୟ ଯାଉଛି ଫାଟି, ପଲକୁ ମଣୁଛି ଯୁଗ କୋଟି ॥ ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡେ ଯେତେ ସୁନ୍ଦରୀ, ନୁହନ୍ତ ତୋ ସମସରି, ଅଟୁ ପ୍ରିୟେ ମୋର ମନୋହାରୀ । ଦାହ-କନକ ଗଉରୀ, ଯେତେକ ଗୁଣ ତୋହରି, କହିବ ମୁଁ କେତେ ତା ବିସ୍ତାରି ॥ ଅବଳା ଗୁରୁକୁନ୍ତଳା, କୋମଳାଙ୍ଗୀ ପ୍ରେମଶୀଳା, ଅଟୁ ପ୍ରିୟେ ସାକ୍ଷାତେ କମଳା । ମୋତେ ନ ଦେଖି ଯେ ବାଳା, ଫାଟି ଯାଉଥାଇ ଡୋଳା, ଏବେ କେଉଁେ କଲୁ ଏତେ ହେଳା । ଦ୍ୱିଜରାଜ କରେ ଲାଜ, ଦେଖି ତୋ ମୁଖସରୋଜ, ଏବେ ସେହି ମୁଖ ଦେଖା ଆଜ । ଧନକୁ ମୁହିଁ ଧଇର୍ଯ୍ୟ, ହୋଇଲେ ଶ୍ରୀରାମ ରାଜ, ବୋଲେ ବଶୀ ଆବରି ସାନୁଜ । ୫ ।

## ୨୫ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଖେମଟା

ଆରେ ବାବୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ମୋର ସୁଲକ୍ଷଣୀ ସୀତା କେଣିକି ଗଲା । ଅନ୍ତର କରି କେ ପତର ଘରରୁ ମନ୍ତ୍ରର ବା କରି ତାହାକୁ ନେଲା । ପଦ । ଆଠ ସାତ ଏକବୟସୀ, ସୁନାଗୋରୀ ମଞ୍ଜୁଳବେଶୀ । ଛବି ଦେଖି କବି ଗଜାନନ ବର୍ଣ୍ଣି ନ ପାରିଣ ପେଟ ସ୍ଥୂଳ ହେଲା ॥ କୋମଳାଙ୍ଗୀ ପିକବଚନା, ମଦାଳସୀ ଗିରିଶସ୍ତନା । କରୀନ୍ଦ୍ରଗମନା ଝଫଙ୍ଗିନୟନା, ବନବାସେ ସ୍ନେହ ଲଗାଇଥିଲା ॥ ଆରେ ବାଳା କୁଟିଳ କେଶୀ, ବିମ୍ବାଧରୀ ମଧୁରହାସୀ । ତାର ନେତ୍ର ଛଟା, କିବା ବିଦ୍ୟୁଲ୍ଲତା, ଦେଖିବାକୁ ବାରେ ସ୍ୱପନ ହେଲା ॥ ଅଣିମାଦି ଯେ ସୁଖଦାୟୀ, ରସାରେ କେ ତାପରି ନାହିଁ । ଯେତେ ଥିଲା ଆଶା, ତାଠାରେ ଭରସା, ଦାରୁଣ ଦଇବ ଅନ୍ତର କଲା ॥ ଏଣୀଠାରେ ବାଜନ୍ତେ ଶର, ଡାକେ ରଖ ଲକ୍ଷ୍ମଣବୀର । ଜାଣି ନ ପାରିଲି କପଟ ତାହାର, ସୂର୍ଯ୍ୟବଂଶକୁ ସେ କଳଙ୍କ ଦେଲା ॥ ଶୂନ୍ୟ ଦେଖି ଏ ପର୍ଣ୍ଣକୁଟୀ, ମୋର ନେତ୍ର ଯାଉଛି ଫୁଟି । କାଟିଦେଇ ତଣ୍ଟି ନେଲା କେଉଁ ବିଙ୍କି, କ୍ଷୀର ନୀର ପ୍ରୀତି ଅନ୍ତର କଲା । ଯୋଡ଼ଣ ଯେ ସେ ବେନକର, ଜଣାଇଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣବୀର । ଭଣଇ ବିକ୍ରମ, ବିଧି ହେଲା ବାମ, କନ୍ଦୁକଥା ଯୋଗେ ଏହା ଘଟିଲା ।୭ ।

## ୨୫ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଖେମଟା

ରମଣୀମଣି, ଦୟା ତୋର କେଣିକି ଗଲା ଗୋ, ମାୟା ତୋର ଜଣା ନ ଗଲା । ପଦ । ମାୟାମୃଗ ହୋଇ ମାରୀଚ, ଠକିନେଲା କରିଣ ପାଞ୍ଚ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶାହ୍ବ କହିଣ ପରପଞ୍ଚ, ମୃଗ ଦେହ ଛାଡ଼ି ଅସୁର ହେଲା ଗୋ ॥ ଆରେ ବାବୁ ବୀର ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ସୀତା ଅଟେ ମୋ ପଞ୍ଚପ୍ରାଣ । କେବଣ ଦୁର୍ଜନ ଗଳା କାଟି ପୁଣ, କୁଟୀରୁ ତାହାକୁ ହରିଣ ନେଲା । ସ୍ନେହ ଛାଡ଼ି ନ ପାରି, ସେହି, ସଙ୍ଗେ ଆସିଥିଲା ଗୋଡ଼ାଇ । ନିଦାରୁଣ ବିହି ଏହା ତ ନ ସହି, ବନବାସେ ପୁଣି ବିଚ୍ଛେଦ କଲା ॥ ବୋଲେ ବଣି ରାମ ବିଜନ, ବେଳୁ ବେଳ ହେଉ ଉଚ୍ଛନ୍ନ । ଶୋକରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କହନ୍ତ ବୋଧିଣ, ଖୋଜିବା କି ରୂପେ କିଏ ସେ ନେଲା । ୪ ।

## ୨୬ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାରକାମୋଦୀ । ମଥୁରା ବିଜୟ—ବୃତ୍ତେ

କାନ୍ତା ହରାଇ ଦଶରଥ ନନ୍ଦନ । ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ବୃକ୍ଷେ ବୃକ୍ଷେ ହୋଇ ଉଚ୍ଛନ୍ନ ଯେ ॥ କହନ୍ତ ବନ ଜୀବମାନଙ୍କୁ ଗୃହିଁ କେ ନେଲା ସୀତା । ମୋର ଦେଖିଲ ନାହିଁ ଯେ ॥ ଆଗୋ ହରିଣୀମାନେ ମୋ ହରିଣାକ୍ଷୀ । କେ ନେଲା କାହିଁଗଲା ଅଛ କି ଦେଖି ଗୋ । ଆହେ କଦମ୍ବ ମୋର କଦମ୍ବସ୍ତନା ଆହେ ତାଳ ମୋର ପକ୍ୱତାଳସ୍ତନା ହେ । ଆହେ ତମାଳ ମାଳ ତମାଳକେଶୀ ଆହେ ମୟୂର ମୋର ମୟୂରବେଶୀ ଯେ ॥ ଆହେ ଡାଳିମ୍ବ ମୋ ଡାଳିମ୍ବଦଶନା ଆହେ ଅଶୋକ ମୋ ଅଶୋକବସନା ଯେ ॥ ଆହେ ବିମ୍ବ ମୋହର ପକ୍ୱ ବିମ୍ବୋଷ୍ଠୀ । ଦେଖିଲ ନାହିଁ ତାର ପ୍ରାଣେକ ସୃଷ୍ଟି ଯେ ॥ ଆହେ ବକୁଳ ମୋର ମଧ୍ୟମା ସରୁ । ଦେଖିଛ ରମ୍ଭାତରୁ କେ ମୋ ରମ୍ଭୋରୁ ଯେ ॥ ଆହେ କେତକୀ ମୋର କେତକୀକାନ୍ତି । ଲୁଚିଛ କି ମନେ କରିଣ ଭ୍ରାନ୍ତି ଯେ ॥ ଆହେ କୁନ୍ଦ ମୋହର ସୁକୁନ୍ଦହାସୀ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ନେବାପାଇଁ ଅଛୁ କି ଆସି ଯେ ॥ ଆହେ ପିକମାନେ ମୋ ପିକବଚନା । ତା ବିନା ହୋଇଛୁ ମୁଁ ବିକଳମନା ଯେ ॥ ଆଗୋ ଗୋ ଗୋଦାବରୀ ତୁ ପାପହାରୀ । ନେବାକୁ ସୀତା ଆସିଛନ୍ତି କି ନୀରେ ଗୋ ॥ ଆହେ ହେ ହଂସମାନେ ହଂସଗମନା । ଆହେ କମଳ ମୋ କମଳବଦନା ଯେ ॥ ବନେ ସମସ୍ତ ସ୍ଥାନେ

ଲୋଡ଼ି ନ ପାଇ । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କହନ୍ତି ବିକଳ ହୋଇ ଯେ ॥ ସୀତାର କିଛି
ନ ଦେଖିଲି ଶକୁନ । ବୋଲଇ ଋଷି କ୍ରୋଧେ ହେଲେ ସମ୍ମୂର୍ଚ୍ଛି ଯେ ।୮।

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ଜଟାୟୁର ପ୍ରାଣତ୍ୟାଗ

### ରାଗ—କାଳୀ

କୋଦଣ୍ଡଧର କାନ୍ତା ହସଇ ପୁଛନ୍ତି ବନ ଗିରି । କେହି ତାହାଙ୍କୁ
ନ କହିବାରୁ କ୍ରୋଧ ମନରେ ଧରି । କୋଦଣ୍ଡେ କାଣ୍ଡ ବସାଇ ରାମ
ଗିରିମାନଙ୍କୁ ଚାହିଁ । ଏକାବେଳକେ କାଟିବି ଗିରି କେହି କହିଲ ନାହିଁ ॥
ମେରୁକୁ ଆଜ ଚୂର୍ଣ୍ଣ କରିବି ଉଲଟାଇବି ମହୀ । ଚନ୍ଦ୍ର ତପନ କାଟି ପକାଇ
ସିନ୍ଧୁ ଦେବି ଶୁଖାଇ । ସକଳ ଗିରି କରିବି ଧୂଳି ଦେବି ବାସବ ଦଣ୍ଡ ।
ସକଳ ସୁର ନର ଅସୁର କରିବି ଖଣ୍ଡ ଖଣ୍ଡ ॥ ଘେନେ ଦସ୍ୟୁଙ୍କୁ ପାପେ
ଦସ୍ୟୁଙ୍କୁ ହେଲୁକୁ ଏତେ ଦଶା । ଆଜ ମୁଁ କାଣ୍ଡମୁନେ କାଟିବି ସମସ୍ତ ଏ
ଦିଶା । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଲେ ଶୁଣ ହେ ଦେବ ଦେବ ନ କର କୋପ ।
ଖୋଜିବା ସବୁ ଅରଣ୍ୟେ କେହି କରି ବା ଥିବ ଗୋପ୍ୟ ॥ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଚାହିଁ
ଯାଆନ୍ତି ଧାଇଁ କମ୍ପାଇଁ ମୃଗକୁଳ । ତାହାଙ୍କ ପଛେ ଆମ୍ଭେ ଗଲେ ବା କାର୍ଯ୍ୟ
ହେବ ସଫଳ ॥ ଶୁଣି ରାଘବ କୋପ ସଂହରି ତାହାଙ୍କ ପଛେ ଗଲେ ।
ମୃଗଶାବକ ନିର୍ଭୟ ହୋଇ ପଥ କଢ଼ାଇ ନେଲେ ॥ ଦେଖିଲେ ସୀତାଗଳାରୁ
ଖସିପଡ଼ିଛି ପୁଷ୍ପମାଳା । ବୋଲନ୍ତି ଦେଖ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ମାଳା ଥିଲି ସୀତାଙ୍କ
ଗଳା ॥ ପୁଣିହିଁ ଖଣ୍ଡିଦୂରେ ଦେଖିଲେ ସୁବର୍ଣ୍ଣମାଳା ଚୁଡ଼ି । ବାଞ୍ଛିଲ ପ୍ରାୟେ
କ ଶୋଭାପାଏ ଭୂମିରେ ଅଛି ପଡ଼ି ॥ ଦେଖିଲେ ଖଣ୍ଡେଦୂର ଅନ୍ତରେ ରଥେ
ହୋଇଛି ଭଙ୍ଗ । ସାରଥି ସହିତରେ ବିନାଶ ହୋଇଅଛି ତୁରଙ୍ଗ । ଦେଖିଲେ
ପୁଣି ଧନୁ ଗୋଟାଏ ହୋଇଛି ବେନିଖଣ୍ଡ । ବୋଲନ୍ତି ଏ ତ ଇତର ନୁହେଁ
ଦିଶେ ଶକ୍ର କୋଦଣ୍ଡ ॥ ଆହେ ସାନୁଜ ସୀତାଙ୍କୁ ନେଲା କେଉଁ ଦେବ
ଦାନବ । ଦେଖ ଏମାନ କମ୍ପା ପଡ଼ିଛି ଲାଗିଲା ଅସମ୍ଭବ ॥ ସୈନ୍ୟ ନ ଥାଇ
ଏକା ରଥରେ କେ ଅବା ଆସିଥିଲା । ରୁଧିର ବୃଷ୍ଟି ହୋଇଛି ତାହା ସଙ୍ଗେ
କେ ରଣ କଲା ॥ ଦେଖିଲେ ଦୂରେ ଗିରି ସମାନେ ପଡ଼ିଛି ଗୃଧ୍ରପକ୍ଷୀ । ବାରତା
କହିବାକୁ ରାମଙ୍କୁ ଜୀବନ ଅଛି ରଖି ॥ ବୋଲନ୍ତି ରାମ ଶୁଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏ ଆମ୍ଭ
ପିତା ମିତ୍ର । ସୀତାଙ୍କୁ ଖାଇ ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ଶୁଖାଉଅଛି ଗାତ୍ର ॥ କ୍ରୋଧ
କରିଣ ବିନ୍ଧନ୍ତେ ବାଣ କହଇ ସେ ଜଟାୟୁ । ବିଶ୍ରବାସୁତ ସୀତାଙ୍କୁ ନେଲା
ସମର କଲି ବହୁ । ରଥ ସାରଥି ଭଙ୍ଗି ତାହାର ଧନୁ ଭଗ୍ନ ମୁଁ କଲି ।
ବିରଥି କରି ସେଠାରୁ ବହାର ସୀତାଙ୍କୁ ରଖିଥିଲି ॥ ଖଡ଼ଗ ଘେନି ମୋ ଡେଣା

ବେନି କାଟିଲି ବେନି ପାଦ । ଏତକ କହି ପ୍ରାଣ ହାରିଲା ଦେଖି ରାମ ବିଷାଦ ॥ କାଠ କୁଢ଼ାଇ ଅଗ୍ନି ଲଗାଇ ଦହନ ତାକୁ କଲେ । ତାର କୁଟୁମ୍ବେ ଭୋଜନ ଦେଇ ପିଣ୍ଡ ଉଦକ କଲେ ॥ ପଥ ତ ପାଇ ଯୋଜନେ ତହୁଁ ଉତ୍ତରଦିଗେ ଗଲେ । ମହାବନରେ ଗିରିଗୁହାରେ ପ୍ରବେଶ ଯାଇ ହେଲେ । ବୋଲନ୍ତି ରାମ ଶୁଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏ ବନ ଭୟଙ୍କର । ବୋଲଇ ବିଶି ଦିବସେ ଯହିଁ ଦିଶଇ ଅନ୍ଧକାର ॥

## ୨୮ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—କୌଶିକ

ଗିରି ଭୟଙ୍କର ତୁଷାରନିକର ଦେଖି ବୋଲନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ ହେ । ଶିଶିର ଋତୁ କି ମହୀକି ମଣ୍ଡିଲା ଦେଇ ଉପରେ ମୌକ୍ତିଦାମ ହେ । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ବିରହୀ ଦହୁଛି କାମ ହେ । ଜନକନନ୍ଦିନୀ ବାମ ହିନୁ ମୋତେ କୋଟିଯୁଗ ହୁଏ ଯାମ ହେ । କମ୍ପୁ ଅଛି ସର୍ବ ଜୀବଙ୍କ ହୃଦୟ ସଲିଳେ ହୋଇଲା ଭୟ ହେ । କେବଳ ମାତ୍ର ଜୀବନ ରଖିବାକୁ ସାହା ହୁଏ ଧନଞ୍ଜୟ ହେ । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଉତ୍ତର ଅନିଳ ବହେ ହେ । ତରୁ ନିବିଡ଼ ଗୁହରେ ନ ଦିଶନ୍ତି ତପନ ଶଶୀ ଉଦୟେ ହେ ॥ ତପନ ତୁଳ ତରୁଣୀ ତୈଳତପ୍ତଜଳ ତାମ୍ବୁଳ ଆସନ ହେ । ତପୋବନ୍ତ ଜନ ଏ ଋତୁରେ ଭୋଗ କରଇ ଦିବ୍ୟ ଅଶନ ହେ । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଶିର ଭୂଷଣ ଚନ୍ଦନ ହେ । ଜାନକୀ ସଙ୍ଗରେ ଥିବା କାଳେ ମୁହିଁ ଜାଣଇଁ ନାହିଁ ଏମାନ ହେ ॥ ଏତେ ବୋଲି ବୁଲି ବୁଲି ଗିରି-ଗୁହା ନିକଟେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ । ମହାଭୟଙ୍କର ଦିଶୁଛି ତହିଁରେ ଏକ ଅସୁର ଦେଖିଲେ ହେ । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ବୋଲନ୍ତି ଭୋ ଦେବ ଦେଖ ହେ । ବୋଲଇ ବିଶି ବିପତ୍ତିରେ ବିପତ୍ତି ଦଇବ ହେଲେ ବିମୁଖ ହେ ॥

## ୨୯ଶ ଛାନ୍ଦ—କବନ୍ଧ ବଧ

### ରାଗ—ଭୈରବ ଏକତାଳି

ଦୂରହୁଁ ଦେଖି ଅସୁରୁ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଗୁହାରୁ ବାହାର ହୋଇଲାକ ସେହିକ୍ଷଣ ॥ କାହୁଁ ଅଇଲ କାହିଁକି ଯିବ ମୋତେ କହ । ଦେଖିଣ କାମ କାଣ୍ଡରେ କାତର ମୋ ଦେହ ॥ କେଳି କରିବ ବୋଲିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଧରି । ତାହାକୁ ହିଁ ସୂର୍ପଣଖା ପ୍ରାୟ ଶିର କରି ॥ ଛେଦନ କରି ପଳାଇ ଗଲାକ ଅସୁର । ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଗଲେ ପଥ ଅନୁସରି ପୁଣି ପଶ୍ଚିମେ ଗମନ୍ତେ ସେ ଗହନ ବନ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜଣାନ୍ତି ହୁଏ ଅମଙ୍ଗଳମାନ ।

ବାମବାହୁ ବାମନେତ୍ର ସ୍ଫୁରୁଛି ମୋହର । ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଆମ୍ଭର ଭୁଜର ବିକାର ॥ ଏତେ ବୋଲି ବେନିଭାଇ ଗଲେ ସତ୍ୱରେ । ପଶିଲେ ଯୋଜନବାହୁ ବନର ଭିତରେ ॥ ବେନିକରେ ସାଉଁଟି ସେ ମୁଖପାଶେ ନେଲା । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଲନ୍ତି ଦେବ ନିଶ୍ଚୟ ଖାଇଲା ॥ ଦେଖି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଧରି ଖଡ୍ଗ ପାଣି । ବେନି ଭାଇ ବେନି ବାହୁ ପକାଇଲେ ହାଣି ॥ ପଚାରଇ ଜ୍ଞାନ ପାଇ କବନ୍ଧ ରାକ୍ଷସ । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କି ତୁମ୍ଭେ ଦଶରଥ ଶିଷ ॥ ପୂର୍ବେ ଋଷିଙ୍କ ଶାପରୁ ହୋଇଲି ରାକ୍ଷସ । ବଜ୍ରଧର ବଜ୍ରମାରି କଲେ ଏ ଭବିଷ୍ୟ ॥ ଉଦରେ ବଦନ ମୋର ହୃଦରେ ନୟନ । ବାହୁବଳେ ନାନା ଜୀବ କରଇ ଅଶନ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କହିଲେ ତାକୁ ସକଳ ବୃତ୍ତାନ୍ତ । ଶୁଣି ବୋଲେ ମୋତେ ଦାହ କର ସୀତାକାନ୍ତ ॥ ଦିବ୍ୟରୂପ ହୋଇ ମୁହିଁ କହିଦେବି ସବୁ । ଶୁଣି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ବୋଲେ ଦାହ ବାବୁ ॥ କାଠ କୁଢ଼ାଇ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଅନଳ ଜାଳିଲେ । ଦିବ୍ୟ ପୁରୁଷେ ବାହାର ହୋଇଲା ଦେଖିଲେ ॥ ତାର ପାଇଁ ରଥବର ଆକାଶୁ ଆଇଲା । ବୋଲେ ବସି ରାମଙ୍କୁ କହିବାକୁ ରହିଲା ।୮।

## ୩୦ଶ ଛାନ୍ଦ—ଶବରପଲ୍ଲୀରେ ପ୍ରବେଶ

ରାଗ—ମୁଖାରି

ହୋଇ କବନ୍ଧ ଦିବ୍ୟ ଶରୀର । ଜଣାଇଲା ଯୋଡ଼ି ବେନି କର ॥
ଦେବ ବିଶ୍ରବାଋଷି କୁମର । କାମିମାକି ନେଲା ଯେ ତୁମ୍ଭର ॥
ଏହି କୁସୁମ ବନରେ ଯିବ । ଶବରୀ ସଙ୍ଗେ ଭେଟ ହୋଇବ ॥
ପମ୍ପା ସରୋବର ହିଁ ଦେଖିବ । ଦେଖି ସର୍ବ ତାପ ଉପେକ୍ଷିବ ॥
ଋଷ୍ୟମୁକେ ସୁଗ୍ରୀବର ଥିବ । ତାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ମଇତ୍ର ହୋଇବ ॥
ସେହି ଜାଣଇ ସକଳ ବିଧି । ନ ବିଚାରିବ ବାନର ବୁଦ୍ଧି ॥
ଏତେ କହି ବିମାନେ ବସିଲା । ନିଜପୁରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ॥
ରାମ ତାହାର ବଚନ କଲେ । ତାର କହିବା ମାର୍ଗରେ ଗଲେ ॥
ଶବରୀ ବନକାରେ ହୋଇଲେ । ତାର ଆଶ୍ରମ ବୁଲି ଦେଖିଲେ ॥
ଦ୍ୱାରେ ତାର ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ । ରାମ ଶବରୀ କୃତାର୍ଥ କଲେ ॥
ଦେଖି ଶବରୀ ଶ୍ରୀରାମ ପାଦ । ଭକତିରେ ହୋଇ ଗଦଗଦ ॥
ପ୍ରଦକ୍ଷିଣ କରି ସ୍ତବ କଲା । ଦଣ୍ଡବତ ହୋଇଣ ଶୋଇଲା ॥
ଯେତେ ଫଳମୂଳ ଥୋଇଥିଲା । ରାମ ଆଗେ ଥୋଇ ପୂଜା କଲା ॥
ଦେଖି ରାମ ହୋଇଲେ ସନ୍ତୋଷ । ଶବରୀକି ଡାକି କହେ ପାଶ ॥
ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଧନ୍ୟ ତୋ ପୁଣ୍ୟ । ସବୁ ଗୁମ୍ଫାମାନ କିମ୍ପା ଶୂନ୍ୟ ॥

ଏହି କେବଣ ଋଷିଙ୍କ ସ୍ଥାନ । ତୁମ୍ଭେ ଏକା ରହିଅଛ ନିର୍ଜନ ॥
ଦେବ ମାତାଙ୍କ ଋଷିଙ୍କ ବନ । ସ୍ୱର୍ଗେ ଗଲେ ସର୍ବ ତପୋଧନ ॥
ତୁମ୍ଭ ଦର୍ଶନକୁ କରି ମନ । ଧରିଅଛି ଏ ମୋର ଜୀବନ ॥
ଏତେ ବୋଲି ଅଗ୍ନିରେ ପଶିଲା । ଯାନ ଚଢ଼ି ସ୍ୱର୍ଗପୁର ଗଲା ॥
ପମ୍ପାସର ଦେଖି ରାମ ତୋଷ । ବୋଲେ ବିପ୍ର ଆରଣ୍ୟକ ଶେଷ ॥

-ଆରଣ୍ୟକ କାଣ୍ଡ ସମାପ୍ତ-

# କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାକାଣ୍ଡ

## ୧ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳ ଗୁଜ୍ଜରୀ

ପ୍ରବେଶ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପମ୍ପାସର ତୀର । ଦେଖନ୍ତି ନିର୍ମଳ ଜଳ ଦିଶେ ମନୋହର । କମଳ କୁମୁଦ କୋକନଦ ନୀଳୋତ୍ପଳ । ମଧୁପାନେ ମତ୍ତ ହୋଇ ଚୁମ୍ବନ୍ତି ଭ୍ରସଳ ॥ ଚଉପାଶେ ବେଢ଼ି ଛନ୍ତି ପୁଷ୍ପତରୁଚୟ । ବିରହୀ ଜନଙ୍କୁ ସେ କରାଉଛନ୍ତି ଭୟ ॥ ଦେଖ ଦେଖ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏ ସରୋବର ଶୋଭା । ଏହା ଦେଖି କେବଣ ଦେବ ନୋହିବ ଲୋଭା ॥ ବିବିଧ ହଂସମାନଙ୍କେ ଦିଶଇ ସୁନ୍ଦର । ଡାହୁକ ତିତିର କାକ ବକେ ଶୋଭାକର ॥ ବିକାଶନ୍ତି ନବ ନବଚୂତାଙ୍କୁରମାନେ । ପ୍ରକଟି ବାସନ୍ତି ବାସ ସର୍ବ ସନ୍ନିଧାନେ । କାମତୂଣୀ-ଶରପ୍ରାୟ ଦିଶନ୍ତି ଅଶୋକ । ସୀତାଙ୍କ ବିଚ୍ଛେଦେ କରାଉଛି ବହୁ ଶୋକ ॥ ପାଟଳୀପଟଳ କାମାନଳ ପ୍ରାୟ ଦିଶେ । କେତକୀ କଳିକା ମନସିଜ-କୁନ୍ତ କି ସେ ॥ ମଲ୍ଲିକା ସଉରଭରେ ମଧୁପନିକର । ଧ୍ୱନି କରି ଖୋଜୁଛନ୍ତି ସର୍ବ ଦିଗନ୍ତର ॥ ନବଗନ୍ଧ ସୁଶୀତଳ ପ୍ରସରେ ମରୁତ । କୋକିଳ ଧ୍ୱନି କରନ୍ତି ହୋଇ ମହା ମତ୍ତ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଲନ୍ତି ଦେବ ଏ ଶିଶିର ଅନ୍ତ । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଛି ଋତୁରାଜନ ବସନ୍ତ ॥ ଦେଖନ୍ତି ସେ ପମ୍ପାସରୋବରକୁ ବୁଲଣ । ସୀତାଙ୍କ ବିରହେ ପୁଣ କରନ୍ତି କାରୁଣ୍ୟ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କୁ କରନ୍ତି ପ୍ରବୋଧ । ବୋଲେ ବିପ୍ର ଶୁଣି ରାମ ଦୁଇଗୁଣ କ୍ରୋଧ । ୧୩ ।

## ୨ୟ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଦଚନ ଦେଶାକ୍ଷ

ବସନ୍ତ ଅନ୍ତେ ତପତ ଋତୁ ପରବେଶ । ତପତ ଅନଳ ପ୍ରକାଶିଲା ଦିଶାଦିଶ ॥ ତପନ ତାପରେ ବନ ହୋଇଲା ଦହନ । ଶୁଭୁଅଛି ନିରନ୍ତରେ ଝିଙ୍କପକ୍ଷୀ ସ୍ୱନ ॥ ଶୁଷ୍କ ହେଲେ ସକଳ ସଲିଳ ସରୋବର । ସଲିଳ ନ ପାଇ

ଆବେ ହୋଇଲେ ବକଳ । ପ୍ରକଟିତ ପାଟଳୀ ପାଦପରେ କୁସୁମ । ବିରହୀ ଜନ ଦହନ କରୁଛି କି କାମ ॥ ମହୀର ଉତପଥରେ ଡାକୁଅଛି ପାଦ । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କହି ରାମ ଲଭନ୍ତି ବିଷାଦ ॥ ତରୁଚମ୍ପୂ ପବଝଡ଼ ପଡ଼ିଲେ ଧରଣୀ ॥ ମୃଗତୃଷ୍ଣା ତୃଷ୍ଣା କରି ଧାମନ୍ତି ହରିଣୀ । ରାଘବ ବୋଲନ୍ତି ଦେଖ ଦେଖ ସନ୍ମିତ୍ରି । ଏ ଋତୁରେ କେମନ୍ତେ ବଞ୍ଚିବ ମୃଗନେତ୍ରୀ ॥ ବଜ୍ରାଘାତ ପ୍ରାୟ ଅଗ୍ନିବାତ ହେଉଥିବ । ଶିରୀଷାଙ୍ଗୀ ସୁକୁମାରୀ କେମନ୍ତେ ସହିବ ॥ ମୋର ତନୁ ଶୀତଭାନୁ ହୁଏ ଚଣ୍ଡଭାନୁ । ଭାନୁ କାରଣେ କେମନ୍ତେ ରହିବଟି ତନୁ ॥ ଏମନ୍ତ ବୋଲିଣ ରାମ କହୁ ବଳପିଲେ । ବୋଲେ ବିଶି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପ୍ରବୋଧ କରୁଥିଲେ । ୧୦ ।

### ଷଷ୍ଠ ଛାନ୍ଦ—ଚକ୍ରବାକକୁ ଶାପ ପ୍ରଦାନ

ରାଗ—କୌଶିକ

ଜଳ ଭିତରେ ଶ୍ରୀରାମ ପଶନ୍ତେଣ ଚକ୍ରବାକ କଲା ତମ ହେ ।
ମୁଁ ଯୁବତୀ ସଙ୍ଗେ ବିହରଇ ରଙ୍ଗେ ପମ୍ପାସରର ଆରାମ ହେ ॥
ଆହେ ଶ୍ରୀରାମ । କମ୍ପା ଭଗ୍ନ କର କାମ ହେ ।
ତୁମ୍ଭ ଭାର୍ଯ୍ୟାକୁ ରାବଣ ନେଇଛି ପାରିଲେ କର ସଂଗ୍ରାମ ହେ ।
କେ ଜାଣଇ ସୀତା କାହାର ବନିତା କି କାରଣେ ହୁଏ ଭ୍ରମ ହେ ।
ଶିରେ ଜଟା ବାନ୍ଧି କଷାବସ୍ତ୍ର ପିନ୍ଧି କି କେ ଧନୁ ଧରି ବାମ ହେ ॥
ମୋର ରତି ଭାଙ୍ଗି ତୁମ୍ଭ ମନ ରଙ୍ଗି ଯୁବତୀରେ ତୋ ଉଦ୍ଦାମ ହେ ।
ଚକ୍ରବାକ ବାଣୀ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶୁଣିଣ ଶାପଦେଲେ କରି ତମ ହେ ॥
ପକ୍ଷୀ ପକ୍ଷିଣୀ ଏକସଙ୍ଗ ନୋହିବ ନ କରିବୁ ତୁ ରମଣ ରେ ।
ଏହା ମେଣ୍ଟି ଯେବେ ରମଣ କରିବୁ ଅବଶ୍ୟ ତୋର ମରଣ ରେ ।
ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ବାଣୀ ଚକ୍ରବାକୀ ଶୁଣି ପତିକି କହଇ ପୁଣ ହେ ।
ଏବେ ଯେ ତୁମ୍ଭର ସମ୍ବାଦ ସରିଲା ଶାପ ଦେଲେକି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହେ ॥
ଶୁଣି ପକ୍ଷୀମଣି ପକ୍ଷିଣୀକି ଘେନି ଶ୍ରୀରାମ ପାଦେ ପଡ଼ିଲା ହେ ।
ଭୋ ଦେବ ନ ଜାଣି ଦୋଷ କଲୁ ପୁଣି ଅପ୍ରାଧ ଖଣ୍ଡ ବୋଇଲା ହେ ॥
ଶୁଣି ରଘୁମଣି ପକ୍ଷୀଙ୍କର ବାଣୀ ବୋଲନ୍ତି ହେବ କାରଣ ହେ ।
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବଚନ କେବେ ନୁହେ ଆନ ରାତ୍ରେ ନୋହିବ ରମଣ ହେ ॥
ଦିବସରେ ରଙ୍ଗ କାନ୍ତା କାନ୍ତ ସଙ୍ଗ ହୋଇବ ଏହି ପ୍ରମାଣ ହେ ॥
ରଜନୀକାଳେ ଅଙ୍ଗ ସଙ୍ଗ ନୋହିବ ହେଲେ ହରାଇବ ପ୍ରାଣ ହେ ॥
ପକ୍ଷୀଙ୍କୁ ବୁଝାଇ ଗଲେ ରଘୁସାଇଁ ପଶିଲେ ଗିରିଗହନ ହେ ।

ବ୍ୟାଧ ବୁଲୁଥିଲା ପକ୍ଷୀଙ୍କି ଦେଖିଲା ଅଠାରେ କଲା ବନ୍ଧନ ହେ ॥
ପେଡ଼ିରେ ପୂରାଇ ଘେନିଗଲା ବ୍ୟାଧ ପ୍ରବେଶ ନିଜ ଭୁବନ ହେ ।
ପକ୍ଷୀ ପକ୍ଷିଣୀ ଆକୁଳ ହୋଇ ମନେ ଚିନ୍ତନ୍ତ ରଘୁନନ୍ଦନ ହେ ॥
ରାମ ରାମ ବାଣୀ ଚକ୍ରବାକ ଶୁଣି ଫାଟିଲା ପେଡ଼ା ବନ୍ଧନ ହେ ।
ବନ୍ଧନୁ ଫିଟି ଦୁଇପକ୍ଷୀ ହରଷେ ବିହାର କଲେ କାନନ ହେ ॥
ଶ୍ରୀରାମ ଚରଣ ସଂସାର କାରଣ ସୁର ମୁନି କଲେ ଧ୍ୟାନ ହେ ।
ସେହି ଚରଣକୁ ଆଶ୍ରାକରି ବିଶି ବଞ୍ଚୁଅଛୁ ନିଶି ଦିନ ହେ ॥

## ୪ଥ ଛାନ୍ଦ— ଗୋଗୋଷ୍ଠରେ ଗୋପାଳଙ୍କୁ ଶାପପ୍ରଦାନ

ରାଗ—କେଦାର

ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପଶିଲେ ଗହନ ବନ ନିକଟେ ଗୋଧନ । ସଉମିତ୍ରି କହେ ଶୁଣ ରାମରାୟେ କ୍ଷୁଧାରେ ଅଧୀର ଜୀବନ । ରଘୁନନ୍ଦନ । ବାରେ ରକ୍ଷାକର ଆମ୍ଭ ଜୀବନ ॥ ଭାଇ ବଚନ ଦେଖି ରଘୁନନ୍ଦନ ଆଗରେ ଦେଖି ଗୋଧନ । ବେଗେ ବେଗେ ଯାଇଁ ଗୋଗୋଷ୍ଠରେ ପାଇ ଗୋପାଳେ ଯାଚନ୍ତ ରତନ ॥ ମଣି ନିଅ କିଛି ଦୁଧ ଦିଅ ଭାଇ ମୋର କରୁ ପାନ । ବୋଲନ୍ତ ଗୋପାଳେ କେଉଁ ଗଛେ ଫଳେ ତୁମ୍ଭେ ବୋଲ ମଣିରତନ ॥ କ୍ଷୁଧାର ବଚନେ ସଉମିତ୍ରି ବୋଲେ ରକତ ଦୁହାନ୍ତୁ ଗୋଧନ । ତତକ୍ଷଣେ ଗାଈ ରକତ ଦୁହିଁଲ ଦୁହାନ୍ତେ ଦୁଗ୍ଧ ରଙ୍ଗବର୍ଣ୍ଣ ॥ ଗାଈଙ୍କର ଦୁଗ୍ଧ ରକତ ଦେଖିଣ ହଜିଗଲାକ ତାଙ୍କ ଜ୍ଞାନ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ବେଢ଼ି ପାଦତଳେ ପଡ଼ି ବୋଲନ୍ତ କିଛି ଦିଅ ଦାନ ॥ ତାଙ୍କର ବଚନେ ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତ ଦୁହାନ୍ତୁ ଗାଈ କ୍ଷୀରମାନ । ତତକ୍ଷଣେ ଗାଈ କ୍ଷୀରମାନ ଦେଇ ହରଷ ବିରଜ ସଜନ ॥ ଦୁଧଭାଣ୍ଡ ନେଇ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଦେଇ ତୋଷ କଲେକ ପିଣ୍ଡମାନ । ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଚରଣପଙ୍କଜେ ନିଷ୍ଟଳେ ରହୁ ବିଶି ମନ ॥

## ୫ମ—ଛାନ୍ଦ ହନୁମାନ ଭେଟ

ରାଗ—ରାଜବିଜେ ଧନାଶ୍ରୀ

ସରୋବର ତଟୁଁ ବିଜେ ରାମ । ବୋଲନ୍ତ କହ ଏ ଗିରି ନାମ ।
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜଣାନ୍ତ ଋଷ୍ୟମୁକ ଗିରି ସୁଗ୍ରୀବର ଏ ଆଶ୍ରମ । ହେ ଦେବ ।
ଏହି ଗିରି ତଳେ ଆମ୍ଭେ ଥିବା । ତାର ବିଷୟମାନ ବୁଝିବା ।
ବିଶ୍ୱାସ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ କଲେ ସିନା ଆମ୍ଭେ ତା ସଙ୍ଗେ ମଇତ୍ର ହେବା । ହେ ଦେବ
ଏହା ବିସ୍ତରନ୍ତେ ସୁଗ୍ରୀବର । ଦେଖୁଥିଲା ସେ ଗିରି ଶିଖର ।

ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ରୂପକୁ ଅନାଇ ଦୁରନ୍ତ ସେ ସୁଗ୍ରୀବର । ହେ ଦେବ ।
ଆରୋହିଲା ଆନ ଗିରିଶିର । ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ ମିଳିଲେ କାତର ।
ହନୁ ବୋଲଇ କାହାକୁ ଭୟକରି ପଳାଇଲ ଏତେ ଦୂର ।
ଶୁଣି ବୋଲନ୍ତି ବାନରରାଜ । ବାଳି ହତ ନୁହଇଟି ବୁଝ ।
ହରି ହର ପ୍ରାୟ ଶୋଭା ପାଉଛନ୍ତି ଧନୁଶର ଧରି ସଜ । ହେ ହନୁ ।
ଶୁଣି ହନୁ ହେଲେ ଭିକ୍ଷୁ ସଜ । ଦେଖି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ତେଜ ।
ଚରଣ ତଳେ ପଡ଼ିଣ ପଚାରଇ ତୁମ୍ଭେ କେଉଁ ଦେବରାଜ ।
ସବୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତାଙ୍କୁ କହିଲେ । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଟି ଏହି ବୋଇଲେ ।
ସୁଗ୍ରୀବର ସଙ୍ଗେ ମଇତ୍ର ହୋଇବେ ତାଙ୍କର ଦୟା ହୋଇଲେ । ହେ ଭିକ୍ଷୁ ।
ସେହି ବୋଲନ୍ତି ମୁ ବୀର ହନୁ । ମୁହିଁ ଅଟଇ ପବନ ସୂନୁ ।
ମୋର କାନ୍ଧେ ବସ ସୁଗ୍ରୀ ଭେଟାଇବି ବୋଲି ବିସ୍ତାରିଲା ତନୁ । ସେ ହନୁ ।
ହନୁ ଚହ୍ନିଲା ନିଜ ଗୋସାଇଁ । ବେନି ଭାଇଙ୍କୁ କାନ୍ଧେ ବସାଇ ।
ଋଷ୍ୟମୂକ ଗିରି ଶିଖରେ ମିଳିଣ ଗଲା ତାହାଙ୍କୁ ବସାଇ ।
ଯାଇଁ କହିଲା ସୁଗ୍ରୀବ ପାଶ । ଆଜ ଭୟ ଗଲା ତୋର ନାଶ ।
ବୋଲେ ବଣି ତୁମ୍ଭ ପାପ ନାଶଯିବ ଦର୍ଶନ କରିବ ଆସ । ୫ ।

## ଷଷ୍ଠ ଛାନ୍ଦ—ସୁଗ୍ରୀସହ ମୈତ୍ରତା ସ୍ଥାପନ

ରାଗ—ସିନ୍ଧୁଡ଼ା

ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଋଷ୍ୟମୂକେ ରଖି ହନୁ ସୁଗ୍ରୀ ପାଶେ ଗଲେ ।
ରାମଙ୍କ ଉଦନ୍ତ ସକଳ ସୁଗ୍ରୀବେ ବୁଝାଇ କରି କହିଲେ ।
ସେ ଦଶରଥ ନନ୍ଦନ । ବୁଲୁଅଛନ୍ତି ସକଳ ବନ ।
ତୁମ୍ଭ ମିତ୍ର ହୋଇବାକୁ ମନ । ଭୟ ନ କର କପିରାଜନ ॥
ଆସ ଆସ ତାଙ୍କ ସଙ୍ଗତରେ ଋଷ୍ୟମୂକେ ଯାଇ କର ଭେଟ ।
ଶୁଣି ସୁଗ୍ରୀବ ନଳ ନୀଳ ସୁଷେଣ ଅଇଲେ ହୋଇଣ ହୃଷ୍ଟ ।
ଦେଖି ରାମ ଉଠିଲେ । ସୁଗ୍ରୀ ଆସି ଆଲିଙ୍ଗନ କଲେ ।
ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ ଚରଣେ ପଡ଼ିଲେ । ସେହିକ୍ଷଣି ଅଗ୍ନି ଲଗାଇଲେ ॥
ଅଗ୍ନି ସାକ୍ଷୀକରି ମଇତ୍ର ହୋଇଲେ ଶ୍ରୀରାମ କପିରାଜନ ।
ପୁଣ ପୁଣ କରି ଅଗ୍ନି ପ୍ରଦକ୍ଷିଣେ କହନ୍ତି ସତ୍ୟବଚନ ।
ଆହେ କପି ଈଶ୍ବର । ଆଜୁ ଆମ୍ଭର ଦୁଃଖ ତୁମ୍ଭର ।
ତୁମ୍ଭ ଦୁଃଖ ସହଜେ ଆମ୍ଭର । ସୁଗ୍ରୀ ବୋଲେ କରୁଣା ତୁମ୍ଭର ॥

ଏମନ୍ତ କହ୍ବଣ ଡାଳ ଭାଙ୍ଗି ଦେଇ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣେ ବସାଇ ।
ସୁଗ୍ରୀବ ବସିଲେ ଆଉମାନେ ଉଭା ହୋଇଲେ ମଣ୍ଡଳୀ ହୋଇ ।
ଚେତ କହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ବନବାସ ଯେବଣ କାରଣ ।
ଖର ଦୂଷଣଙ୍କର ମରଣ । ଏବେ ସୀତାଙ୍କୁ ନେଲା ରାବଣ ॥
ହୋଇ ଦେବ ଆମ୍ଭେ ଦେଖିଲୁଁ ଦେଖିଲୁଁ ସୁଗ୍ରୀ ରାମଙ୍କୁ କହିଲେ ।
ରାବଣ ନେବାକାଳେ ଦେଖି ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଭୂଷଣ ପକାଇ ଦେଲେ ।
ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଆଣ । ବିଳମ୍ବର କେବଣ କାରଣ ।
ଗୁହାରୁ ଆଣିଦେଲେ ସୁଷେଣ । ରାମଙ୍କୁ ବୋଇଲେ ଏହା ଘେନ ॥
ଦେଖି ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ବୋଲନ୍ତି ସୀତାର ଟିକି ଭୂଷଣ ।
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଇଲେ ନୂପୁର ଚିହ୍ନଇ ନ ଚିହ୍ନଇ ମୁଁ ଏମାନ ।
ରାମ ଅଶ୍ରୁ ଲୋଚନ । ସୁଗ୍ରୀ ସହିତେ କଲେ ରୋଦନ ।
ପୁଣି ହୋଇଲେ ଧଇର୍ଯ୍ୟ ମନ । ଦେଖି ରଖାଇଲେ ଆଯୁମାନ ॥
ବୋଲନ୍ତି ରାମ ଶୁଣ ସଖେ ସୁଗ୍ରୀବ, ମିତ୍ରର ଯେତେକ ଗୁଣ ।
ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭେ ସେହି କାଳରେ ଜାଣିବା ମାରିବା ଯେବେ ରାବଣ ।
ଆହେ କପି ଈଶ୍ୱର । ଆମ୍ଭ ତୂଣୀରେ ଯେତେକ ଶର ।
ସର୍ପ ପ୍ରାୟକ ତେଜ ପ୍ରଖର । ଭଣି ବୋଲେ କାଳ ମୃତ୍ୟୁକର । ୭ ।

## ୭ମ ଛାନ୍ଦ—ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଶୋକ

ରାଗ—ତୋଡ଼ି ଖେମଟା

ମିତ ହେ ଗଲା ମୋ ବଇଦେହୀ । ଗୃଣ୍ଡାଳ ରାବଣ ନେଲା ଚୋରାଇ । ଘୋଷା । ସୀତା ଶାଢ଼ୀ ଚଢ଼ ହୃଦରେ ଲଦ । ବକଲେ ରାମ ଗଦ ଗଦେ କାନ୍ଦ ॥ ଆହା ସେ ଜାନକୀ ମୋ ପ୍ରାଣ ସମ । ନିର୍ଲ୍ଲଜ ଜୀବନ ନ ନେଲା ଯମ ॥ ତା ଭ୍ରୂଲତା କାମଧନୁ ଆକାର । ନୟନେ ରଖିଛି କୁସୁମଶର । ଚନ୍ଦ୍ରମା ବଦନ ଅତି ସୁନ୍ଦର । କାହିଁ ଲୁଚିଗଲା ସଜନୀ ମୋର ॥ ଶିଶୁହରିଣୀ କୁରଙ୍ଗୀ ନୟନା । ଗିରିଶସ୍ତନୀ ସେ ପକ୍ୱବଚନା ॥ ଚତୁର ସୁକୁମାରୀ ନବ ବୟସୀ । କ୍ଷୀଣତନୁ ପୁଣି ସେ ମୀନଦୃଶୀ । ଆହା ଦଇବ ଏହା ପୁଣି କଲ । ପିଣ୍ଡ ରଖି ପ୍ରାଣ କେ ଘେନଗଲା ॥ ଏ ରସେ ରସିଣ ନାରଣ କହି । ଜାଣିଲ ଏ ଦେହ ସବୁ ସହଇ । ୮ ।

## ୮ମ ଛାନ୍ଦ—ଦୁନ୍ଦୁଭି ଅସ୍ଥି ଫିଙ୍ଗିବା

ରାଗ—କାଫି

ଲକ୍ଷ୍ମଣ କହନ୍ତେ କପିରାଜନ ଶୁଣ । ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ରୀଚରଣେ ସକଳେ ହେ ଲୋକଙ୍କର ଶରଣ । ଏବେ ସେ ରାମ ହେଲେ ତୁମ୍ଭର ଶରଣ । ଯେମନ୍ତେ ଏ ବନତା ପାଇବେ ହେ କହ ତହିଁ କାରଣ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ବୋଲେ ସ୍ୱର୍ଗ ମର୍ତ୍ତ୍ୟ ପାତାଳ । ଖୋଜି ପାରଇ ତ୍ରିଭୁବନ ହେ ନାହିଁ ବାନର ବଳ ॥ ଲୁଚଣ ଅଛୁ ଏଥି ବାଳୀ ଭୟରେ । ହୋଇଲ ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗରେ ହେ ଏଡ଼େ ଅସମୟରେ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଆମ୍ଭ କାର୍ଯ୍ୟ ଥାଉ । ତୁମ୍ଭର କାର୍ଯ୍ୟ ଆଗେ କରିବା ହେ ତୁମ୍ଭର ଭୟ ଯାଉ । ଶୁଣି ସୁଗ୍ରୀବ ରାମ ଶ୍ରୀଭୁଜ ଧରି । ଏକାନ୍ତେ ବେନମିତ୍ର ବସିଣ ଯେ ବହୁ ବିଗ୍ରହ କରି ॥ ସୁଗ୍ରୀ କହେ ଭରସା ନୁହଇ ଚିତ୍ତେ । ଦୁନ୍ଦୁଭି ଶବ ଫିଙ୍ଗି ଦେଲେଟି ହେ ତେବେ ଯିବ ମୁଁ ପ୍ରତେ ॥ ବାଳୀ ଶତେକ ବେଳ ଫିଙ୍ଗି ଦେଇଛୁ । ସେକାନ୍ତୁଁ ଗିରି ସମ ହୋଇଣ ହେ ଅସ୍ଥି ପଡ଼ି ରହିଛୁ ॥ ଏମନ୍ତ କହି ପାଶକୁ ନେଲା । ଏହି ସେ ଅସ୍ଥି ବୋଲି ରାମଙ୍କୁ ଯେ ସୁଗ୍ରୀ ଦେଖାଇ ଦେଲା । ରାମ ଚୁପିଲେ ବାମ ଅଙ୍ଗୁଷ୍ଠି ମୁନ । ବୋଲଇ ବଳି ଫିଙ୍ଗି ଦେଲେ ସେ ଯେ ଗଲା ଦଶ ଯୋଜନ । ୧୦ ।

## ୯ମ ଛାନ୍ଦ ସପ୍ତଶାଳା ଛେଦନ

ରାଗ—କନଡ଼ା

ଅସ୍ଥି ଫିଙ୍ଗିଦେବା ଦେଖିଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କର୍ଣ୍ଣରେ କହିଲା । ମିତ୍ର ନ ଜାଣିବେଟି ସେ ବୋଇଲା । ଶୁଷ୍କ ହୋଇଣ ଅପାରକାନ୍ତୁ ଥିଲା ମୋର ମନକୁ ନଇଲା ହେ ସାନୁଜ ॥ ଯେବେ ସାତଶାଳ୍ପୁଁ ଶାଶେ ବିନ୍ଧିବେ । ମିତ୍ର ତେବେ ମିନା ଶାଢ଼ୀ ବାନ୍ଧିବେ । ବାଳୀ ସମ ବଳ ତେବେ ସେ ଜାଣିବି ଋକ୍ଷ ମର୍କଟ ବନ୍ଧିବେ ହେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କହନ୍ତେ ଶ୍ରୀରାମ ଜାଣି ତା କୋଦଣ୍ଡେ ଗୁଣ ଚଢ଼ାଇଲେ । କାଣ୍ଡ ବାଛିଣ ଗୁଣେ ବସାଇଲେ । ବିନ୍ଧନ୍ତେ ସପତଶାଳା ଫାଟି ଶର ପାତାଳେ ଉଲ୍ଲସାଇଲେ ସେ । ଶ୍ରୀରାମ । ତାହା ଦେଖିଣ ସୁଗ୍ରୀବ ହରଷ । ପାଦେ ପଡ଼ି ବୋଲଇ ମୋର ଦୋଷ । କ୍ଷମାକର ଆହେ ଅଯୋଧ୍ୟା ଠାକୁର ସଂଶୟ କଲି ବିନାଶ ହେ ॥ ଆଲିଙ୍ଗନ କରି ଶ୍ରୀରାମ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ସୋଦରେ କିପାଇଁ ବଇରି । ସୁଗ୍ରୀ ବୋଲେ ଦୋଷ ନାହିଁ ମୋହର । ଜ୍ୟେଷ୍ଠଭାଇ ହୋଇ ମୋ ବନତା ନେଇ ଦେଇଛୁ ବାହାର କରି ହେ । ହେ ଦେବ । ପର୍ବେ ମାୟାବୀ ଦୈତ୍ୟ ଯେ ଅଇଲା । ରଣେ ବାଳୀକି ସମର

ମାଗିଲା । ବେନଭାଇ ଆମ୍ଭେ ବାହାର ହୁଅନ୍ତେ ଦେଖି ସେହି ବାହୁଡ଼ିଲା ହେ । ବେନଭାଇ ଆମ୍ଭେ ଗୋଡ଼ାନ୍ତେ ଡରି ସେ ବବର ଭିତରେ ପଶିଲା । ତାହା ଦେଖି ବାଳୀ ମୋତେ ବୋଇଲା । ମୋର ଆସିବାଯାଏ ତୁ ଦ୍ୱାରେ-ଥିବୁ ବୋଲି ବବରେ ପଶିଲା ହେ । ଭୋ ଦେବ । ସମ୍ବତ୍ସରେ ମୁଁ ଜଗିଣ ରହିଲି । ତହିଁ ସଙ୍କେତ କିଛି ନ ପାଇଲି । ଯେତେବେଳେ ହେଲା ରୁଧିର ବାହାର ବାଳୀ ମଲା ଭୟ କଲି ହେ । ବବର ଦ୍ୱାରେ ପଥର ଦେଇ ମୁହିଁ ନଗ୍ରରେ ହୁଅନ୍ତେ ପ୍ରବେଶ । ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ ମିଳିଲେ ମୋର ପାଶ । ଅଭିଷେକ ହୋଇ ସିଂହାସନେ ଥିଲି ବାଳୀ ହୋଇଲା ପ୍ରବେଶ ହେ । ଭୋ ଦେବ ॥ ମୋତେ କ୍ରୋଧରେ ବଧାଏ ମାଇଲା । କପା ଝଳେ ଶିଳ ଦେଲୁ ବୋଇଲା । ରାଜା ହେବା ଦେଖି ସୁମନ୍ତ ସହିତେ ବାହାର କରଣ ଦେଲା ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ଏବେ ଯାଇଁ ତୁମ୍ଭେ ବାଳୀ ସଙ୍ଗରେ ଯୁଦ୍ଧକର । ଆମ୍ଭେ ପଛେ ପଛେ ଥିବୁ ତୁମ୍ଭର । ଶୁଣି ସୁଗ୍ରୀବ ବାଳୀ ସଙ୍ଗେ ସମର କରିବାପାଇଁ ବାହାର ହେ । ସୁଜନେ । ଯାଇଁ ବାଳୀ ସିଂହଦ୍ୱାରେ ଡାକିଲା । ଶୁଣି ବାଳୀବୀର ଧାଇଁ ଅଇଲା । ବେନି ଭାଇଙ୍କର ବିବିଧ ପ୍ରକାରେ ବହୁ ସମର ହୋଇଲା ହେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ତରୁ ଉହାଡ଼େ ଥାଇ ବେନି ଭାଇଙ୍କି ଚିହ୍ନି ନ ପାରିଲେ । ଏଣୁକରି ସେ ଶର ସଂହରିଲେ । ସୁଗ୍ରୀବ ସମରେ ବାଳୀକି ହାରିଣ ବହୁ ଅଶକତ ହେଲେ ହେ । ସୁଜନେ । ବାଳୀ ମାଡ଼ିବସିଣ ମାରୁଥିଲା । ପ୍ରାଣେ ଆଜି ବୋଲିଣ ଦୟା କଲା । ବୋଲେ ବଣି ଘୁଡ଼ି ହଅନ୍ତେ ପଳାଇ ଋଷ୍ୟମୂକରେ ପଶିଲା ସେ । ୭ ।

## ୧୦ମ ଛାନ୍ଦ—ବାଳୀବଧ

ରାଗ—ଧନାଶ୍ରୀ ଦୋହରି ପଡ଼ିତାଳ

ପଳାଇଣ ସୁଗ୍ରୀ ଋଷ୍ୟମୂକରେ ପ୍ରବେଶ । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ସହିତେ ଅଇଲେ ତାର ପାଶ । ନ କହଇ କଥା ଆଉ ନ ଟେକଇ ମୁଖ । ଭୂମିକି ଚାହିଁଣ ରାମଚନ୍ଦ୍ରେ କହେ ଦୁଃଖ ମାନ ଲାଜ ମିଶି ମନେ କରଇ ବିସ୍ମର । ସ୍ନେହି ତାଙ୍କୁ କହୁଛନ୍ତି ଦଶରଥ ବାଳ ॥ ଆସ ଆସ ମିତ ଆଉ ଥରେ ଏବେ ଯୁଝ । ଏକ ବାଣକେ ମାରିବି ଆଜଠାରୁ ବୁଝ ॥ ନ ପାରିଲୁ ଚିହ୍ନି ବେନି ଭାଇ ଏକରୂପ । ତୁମ୍ଭ ବଧରେ ଲାଗନ୍ତା ମିତ୍ରଦ୍ରୋହ ପାପ । ଏବେ ଆମ୍ଭ ଚିହ୍ନ ଏହି ନାଗେଶ୍ୱର ମାଳା । ଏତେ ବୋଲି ଲମ୍ବାଇଲେ ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କ ଗଳା ॥ ଶୁଣି କପିରାଜ ସଂଗ୍ରାମକୁ ହେଲେ ସଜ । ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଘେନି ଅନୁଜ ଶ୍ରୀରାମରାଜ । ପରବେଶ ହେଲେ କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାର ପୁରଦ୍ୱାରେ । କୋପେ

ସୁଗ୍ରୀବ ଡାକଇ ଆରେ ବାଳୀ ଆ'ରେ ॥ ସୁଗ୍ରୀବାଣୀ ଶୁଣି ବାଳୀ ହୁଅନ୍ତେ ବାହାର । ତାର ଆଗେ ଓଗାଳଣ କହଇ ବିସ୍ତର ॥ ସୋଦର ଭ୍ରମର ତାଙ୍କୁ ନୁହ ତୁମ୍ଭେ ବାମ । ଶୁଣିଛୁ ଅଙ୍ଗଦ ମୁଖୁ ସାହା ତାଙ୍କ ରାମ ॥ ହାରିଗଲା ପୁଣି କମ୍ପା ଲେଉଟି ଅଇଲା । ତୁମ୍ଭେ ଯେବେ ଯିବ ତେବେ ପ୍ରମାଦେ ହୋଇଲା ॥ ଶୁଣ ପ୍ରିୟେ ଏବେ ମୋତେ ଡାକୁଛି ରଣକୁ । ଏତେବେଳେ ପ୍ରୀତି କଲେ ନିଜ ଆପଣାକୁ । ବୋଲଇ ଯେ ରାମ ତାକୁ ହୋଇଛନ୍ତି ସାହା । ଅଧର୍ମୀ ନୁହନ୍ତି ସେହି ଶୁଣିଛି ମୁଁ ଯାହା । ଏତେ ବୋଲି ଆସି ହରି ସଙ୍ଗେ ରଣ କଲା । ବେନି ଭାଇଙ୍କର ମାଲବନ୍ଧେ ଯୁଦ୍ଧ ହେଲା । ଦେଖିଲେ ସୁଗ୍ରୀବ ରଣେ ହୋଇଲା ନିସତ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଗୁହାରି କରେ ଟଳାଇବା ଚିତ୍ତ । ରାମ ତରୁ ଉହାଡ଼ରୁ ପ୍ରହାରନ୍ତେ କାଣ୍ଡ । ବଜ୍ରସମ ହୋଇଣ ପଡ଼ିଲା ବାଳୀ ପିଣ୍ଡ ॥ ସୁଗ୍ରୀବକୁ ଛାଡ଼ିଦେଇ କପିନ୍ଦ୍ର ପଡ଼ିଲେ । ବେନି ଭାଇ ତାହାର ସମ୍ମୁଖେ ଛିଡ଼ା ହେଲେ । ବାମ କରେ କୋଦଣ୍ଡ ଦକ୍ଷିଣେ ତୀକ୍ଷ୍ଣ ଶର । କୋଳେ ବସି ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଦେଇ ଭୁଜଭର । ୯ ।

## ୧୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଘଣ୍ଟିଆରୀ ପଡ଼ିତାଳ

ହୃଦରେ ବାଜଣ ଶର, ପଡ଼ିଲା ସେ କପିବୀର, ଦେଖିଲା ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରୂପ । ତ୍ରିଭୁବନ ନାଥ ହୋଇ ଅନୀତି କଲ କିମ୍ପାଇ ମୋତେ ବିନାଦୋଷେ କଲ ଏଡ଼େ କୋପ ହେ । ରଘୁନାୟକ । ଲୁଚି ବିନ୍ଧିଲ କପାଇଁ ଏଡ଼େ ଶାୟକ । ମୁଁ ଯେ ଶୁଣିଥିଲି ତୁମ୍ଭେ ବଡ ବିବେକ । ଇକ୍ଷ୍ୱାକୁକୁଳେ ଲଗାଇଲ କଳଙ୍କ ॥ ଗଜଙ୍କୁ ବିନ୍ଧିଲେ ଦନ୍ତ, ଗଜମୋତି ପାଇଥାନ୍ତ, ସିଂହକୁ ବିନ୍ଧି ବିଶନ୍ତା ବଳ । ମୃଗକୁ ବିନ୍ଧିଲେ ମୃଗମାଂସ ହୋଇଥାନ୍ତା ଭୋଗ, ବୃଦ୍ଧ କପି ବିନ୍ଧି କି ଲଭିଲ ଫଳ ହେ ॥ ତେଡ଼େ କୁଳେ ଜାତ ହୋଇ, ଏଡ଼େ ଅନୀତି କପାଇଁ କ୍ଷତ୍ରିଙ୍କର ନୀତି ଏ ବେଭାର । ମାତା ଭ୍ରାତା ସଙ୍ଗେ ମୁହିଁ, ସମର କରୁଥିଲଇଁ, ତୁମ୍ଭେ କପାଇଁ ମୋତେ କଲ ପ୍ରହାର ହେ ॥ ଆସିବା ବେଳରେ ତାର; ଲେଉଟାଇ ନେଉଥିଲା, ଜାଣି ତୁମ୍ଭ ଅବିବେକ ପଣ । ମୁଁ ବୋଇଲି ରାମଚନ୍ଦ୍ର, ଧର୍ମକୁଳେ ଜାତ ହୋଇ, ମୋତେ ଅଧର୍ମ କରିବେ କି କାରଣ ହେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ତାଙ୍କୁ, ନୃପ ପେଷିଲେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ, ଅଧର୍ମୀକୁ ଦଣ୍ଡ ଦେବା ପାଇଁ । ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ଭାଇ ହୋଇ କନିଷ୍ଠ ଭାଇ ଭାରିଯା ହରି ଏ ପାପ ମନେ ବିଚାର କର ନାହିଁ ହେ । କପିରାଜନ । ଏହି

ଦଣ୍ଡକୁ ଅଟ ତୁମ୍ଭେ ଭାଜନ । ଆଉ ଦଣ୍ଡ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ନ ଦେବ ଶମନ । ବୋଲେ ବାଳି ହୋଇଲା ସେ ମଉନ ହେ । ୫ ।

## ୧୨ଶ ଛାନ୍ଦ—ତାରାଶୋକ

ରାଗ—କଳସାବାଣୀ

ଅନ୍ତଃପୁରେ ତାରାରାଣୀ ବାରତା ପାଇ । ରୋଦନ କରି ଆଇଲା ବିହ୍ୱଳ ହୋଇ । ଦେଖିଲା ସେ ବାଳି ହୋଇଲାଣି ଅବଶ । ରାମକାଣ୍ଡ ଲାଗିଅଛି ହୃଦୟ ଦେଶ ॥ ଚରଣ ଧରିଣ ଉଚ୍ଚେ ରୋଦନ କଲା । ଆହା ପ୍ରାଣନାଥ ଛାଡ଼ିଗଲ ବୋଇଲା ॥ ତୁମ୍ଭ ଅନୁରାଗ ଜାଣିଲି ଏତେକାଳେ । ମୋ କୋଳ ତେଜି ଶୋଇଲ ଧରଣୀ କୋଳେ ॥ ଅନାଥ ସୁଗ୍ରୀବ ରାମ ହୋଇଲେ ନାଥ ! ଆମ୍ଭେ ଏବେ ଅନାଥ ହେଲୁ କପିନାଥ ॥ ଅତିସୁକୁମାର ତ ଅଙ୍ଗଦ କୁମର । ଏହାକୁ କାହାକୁ ଦେଲ ହେ କପିବର ॥ ମୋ ବୋଲ ନ କଲ ଫଳ ଲଭିଲ ଏବେ । ସୋଦରରେ ଅମିତ କଷ୍ଟ ହୋଇଲ ତେବେ । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସହିତେ ବାନର ବଳ । ପଛୋଅଁର ସମସ୍ତେ ଦେଖିଣ ବିକଳ ॥ ବାଳି ବୋଲଇ ଶ୍ରୀରାମ ମୁଖକୁ ଚାହିଁ । ଅପରାଧ କ୍ଷମା ମୋର କର ଗୋସାଇଁ ॥ ଏକଇ ନନ୍ଦନ ମୋ ଅଙ୍ଗଦ କୁମର । ଏବେ ଏହାଠାରେ ରାମ କରୁଣା କର ॥ ଏତେ ବୋଲି ଅଙ୍ଗଦ ମୁଖକୁ ଚାହିଁଲା । ସୁଗ୍ରୀବ ତୁ ସେବୁଥିବୁ ବୋଲିଣ ବୋଇଲା । ସୁଗ୍ରୀବ କହିଲା ରାମ କାର୍ଯ୍ୟ କରିବି । ହେଳା କଲେ ଏ ମୋର ପ୍ରାୟଶ୍ଚିତ୍ତ ହୋଇବ ॥ ଯେଉଁ ହେମମାଳା ଦେଇଥିଲେ ବାସବ । ତାହା ବାଳି ଦତ୍ତ କଲା ସୁଗ୍ରୀବ ଗ୍ରୀବ ॥ ମାଳା ଦେଇ ପିଣ୍ଡରୁ ଜୀବନ ତେଜିଲା । ବନ୍ଧୁ ଯୁବତୀଙ୍କର କାରୁଣ୍ୟ ଶୁଭିଲା ॥ ପତି ମୃତ୍ୟୁ ଦେଖି ତାରା ବିକଳ ଚିତ୍ତ । ବୋଲଇ ସ୍ୱାମୀ ସଙ୍ଗତେ ଯିବି ନିଶ୍ଚିତ । ଏତେ ବୋଲି ସ୍ୱାମୀ ମୁଖେ ମୁଖ ଲଗାଇ । ଶବ ଆଲିଙ୍ଗନ କରି ଶୋଇଲା ଭୂଇଁ ॥ ଚରଣ ଧରିଣ ସେ ଅଙ୍ଗଦ କୁମର । ବିକଳେ ନୟନୁ ବହେ ନୀରନିକର ॥ ଏମନ୍ତ ବିକଳ ଦେଖି ସର୍ବ ମର୍କଟ । ସୁଗ୍ରୀବ ହୃଦୟେ ହେଲା ଶୋକ ପ୍ରକଟ ॥ ତାରା ଯେବେ ଯିବେଟି ସ୍ୱାମୀଙ୍କ ସଙ୍ଗର । ଆଉ ନକ ଜୀଇଁବେ ଅଙ୍ଗଦ କୁମର ॥ ମୁହିଁ ଯେବେ ଭ୍ରାତା ସଙ୍ଗରେ ନ ମରିବି । ଅକୀର୍ତ୍ତି ପାଇଣ ମହୀ ଭୋଗ କରିବି ॥ ଏତେ ବୋଲି ବହୁତ କରନ୍ତେ ରୋଦନ । ତାହା ଦେଖି ବିଚାରନ୍ତି ରଘୁନନ୍ଦନ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ଯେବେ ଭ୍ରାତ ସଙ୍ଗତରେ ମରିବ । ଆମ୍ଭ କାର୍ଯ୍ୟ କେମନ୍ତ ପ୍ରକାରେ ହୋଇବ ॥ ଏମନ୍ତ ବିଚାରି ତାଙ୍କୁ କହନ୍ତି ଗୂଢ଼ । ବିବିଧ ପ୍ରକାରେ କହି

ପ୍ରବୋଧ ପଚ୍ଛୁ ॥ ତେତେବେଳେ ମିତ୍ର ତା ନ କଲ ବିଗୃହ । ବୋଲେ ଋଷି ଏବେ କପାଁ ଶୋକ ପ୍ରଗୃହ । ୧୨ ।

## ୧୩ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କାମୋଦୀ

ତାରା କହଇ ବାଣୀ ଶୁଣ ହେ ରଘୁମଣି, ଏଡ଼େ ଅଧର୍ମ କପାଁ କଲ । ବନବାସକୁ ଆସି, ମୋର ପତିଙ୍କୁ ନାଶି, ଏଥିରେ କ ଯଶ ପାଇଲ ହେ । ରଘୁନାଥ । ଆଜ ମୁଁ ହୋଇଲି ଅନାଥ । ଧିକ ଧିକ ହେ ପଣ, ଧିକ ହେ ରଘୁରାଣ, ଧିକ ଏ କୋଦଣ୍ଡ ଭାରତ ହେ ॥ ତୁମ୍ଭ ଅଧର୍ମୀ ପଣ, ଦେଖି ହେ ରଘୁରାଣ, ଦଶରଥହିଁ ତହିଁ ଦେଲେ । କୈକେୟୀ ସୁତ ଭ୍ରତ, ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ରାଜତ୍ୱ, ରାଜେନ୍ଦ୍ର ପଣ ତାଙ୍କୁ ଦେଲେ ଯେ ॥ ତୁମ୍ଭ ଉପର ବଂଶ, ଭଗୀରଥ ନରେଶ, ଗଙ୍ଗାଙ୍କୁ ସ୍ୱର୍ଗରୁ ଆଣିଲେ । କପିଳ କୋପାନଳେଁ, ଦଗ୍ଧ ହୁଅନ୍ତେ କାଳେ, ତାଳ ଶୀତଳ ତାଙ୍କୁ କଲେ ହେ ॥ ପୂର୍ବେ ମୁଁ ଶୁଣିଥିଲି, ବଡ଼ ଧାର୍ମିକ ବୋଲି, ଏବେ ଦେଖିଲି ବଡ଼ ମନ୍ଦ । ଏଡ଼େ ପ୍ରାକର୍ମ ଯେବେ, ବହିଛ ଭୁଜଦଣ୍ଡେ, କପାଁ ହରିଲା ଦଶକନ୍ଧ ହେ ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ସତୀ, ମୋର ଦୋଷ ନାହିଁଟି, ତାଙ୍କ ଅଧର୍ମେ ସେହି ମଲେ । ଜ୍ୟେଷ୍ଠଭାଇ ହୋଇଣ, କନିଷ୍ଠ ଭାର୍ଯ୍ୟାକୁ, ବଳହାର ପଣେ ହରିଲେ ଗୋ । ମହାସତୀ, ଆଜ ମୁଁ ଫେଡ଼ିବି ଦୁର୍ଗତି । ଅଉଷଧି ଦେଇଣ, ରଖିବି ତାର ପ୍ରାଣ, ସଚେତ ହୋଇ ଉଠି ବସି । ରାମମୁଖକୁ ଚାହିଁ, କହଇ ବିକଳାଇ, ଶୁଣ ଧାର୍ମିକ ରଘୁବଂଶୀ । ହେ ରଘୁନାଥ । ଆଜ ମୁଁ ହୋଇଲି କୃତାର୍ଥ । ତୁମ୍ଭ ହସ୍ତେ ମରଣ, ପାଇ ହେ ରଘୁରାଣ, ଯାଉଛି ବଇକୁଣ୍ଠ ପଥ ॥ ଏତେ ବୋଲିଣ ବାଳି, ଗଡ଼ିଲା ମହୀସ୍ଥଳୀ, ଅନ୍ତରୀକ୍ଷରେ ପ୍ରାଣ ଗଲା । ବୋଲଇ ଋଷି ଶୁଣ, ଦେଖ ବାଳି ମରଣ, ବୈକୁଣ୍ଠପୁରରେ ମିଳିଲା ॥ ହେ ରଘୁନାଥ । ଆଜ ମୁଁ ହୋଇଲି କୃତାର୍ଥ । ଧିକ ଧିକ ଇତ୍ୟାଦି । ୭ ।

## ୧୪ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଭୈରବ ସଉମାନ

ସଖେ ସୁଗ୍ରୀବ ଶୋକ ସଂହର ଏବେ ମନ କପା କରୁଅଛ ବିକଳ । ଆମ୍ଭ ତୂଣୀରର ଶର ଅନିବାର କାଳଦେବର ଅଟନ୍ତି ଏହି କାଳ । କି ସଖେ ହେ । ଶୀଘ୍ରେ ବାଳିକ କର ଦହନ । ଆମ୍ଭେ ଆଜ୍ଞା ଦେଉଅଛୁଁ

ଆଗୋ ତାରା ଏବେ ମୁଞ୍ଚ ତୁମ୍ଭର ବେଦନ ॥ ଅଙ୍ଗଦକୁ ଘେନି ଏବେ ମିତ୍ର ସଙ୍ଗେ ରଙ୍ଗେ ଭୋଗକର କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା କଟକ । ଶ୍ରୀରାମ ଆଜ୍ଞାରେ ତାରାକୋଳୁଁ ଆଣି ବାଳି ବସାଇଲେ ରତ୍ନବିମାନେକ ॥ ବିବିଧ ବାଦ୍ୟ ବଜାଇ ବାଳି-ପିଣ୍ଡ କଲେ ନେଇ ଶୀଘ୍ରେ ଅନଳେ ଦହନ । ଅଙ୍ଗଦ ମୁଖାଗ୍ନି ଦେଇ ବାଳି ମୁଖେ ସ୍ନାନକରି ପୂତ ହୋଇ ଅଇଲେ ବହନ ॥ ବାଳି ଦାହ ସାରି ସର୍ବ କପି ମିଳି ସୁଗ୍ରୀ ସଙ୍ଗେ କଲେ ରାମଙ୍କୁ ଦର୍ଶନ । ହନୁକୁ ଚାହିଁ ଶ୍ରୀରାମ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଅଭିଷେକ କରାଅ ସୁଗ୍ରୀବ ରାଜନ । ବାଳିକୁମରକୁ କରି ଯୁବରାଜା ସମସ୍ତ ବାନରମାନେ କରି ପୂଜା । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଆଜ୍ଞାପାଇ ସର୍ବବଳ ଆନନ୍ଦରେ ବଜାଇଲେ ବାରବାଜା ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ଆହେ କପିରାଜ ଏବେ ବରଷା ଋତୁ ହେଲା ପ୍ରବେଶ । ତୁମ୍ଭେ ହେଳା ନ କରିବ ଆମ୍ଭ କାର୍ଯ୍ୟେ ଆମ୍ଭେ ମାଲ୍ୟବନ୍ତେ ବଞ୍ଚୁ ବେନିମାସ ॥ ହେଉ ଦେବ ବୋଲି ସୁଗ୍ରୀବ ସହିତେ ସର୍ବସେନାମାନେ ଶିରେ କର ଦେଲେ । ବୋଲେ ବଶି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସଙ୍ଗରେ ଘେନି ରାମଚନ୍ଦ୍ର ମାଲ୍ୟବନ୍ତେ ବିଜେ କଲେ । ୬ ।

## ୧୫ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୁଗ୍ରୀଅଭିଷେକ

ରାଗ—କେଦାର ଗୋପଜାବନ ବୃତ୍ତେ

ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ରୀମୁଖୁ ଶୁଣି, କପିକୁଳ ଚୂଡ଼ାମଣି, କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା କଟକେ ପରବେଶ । ସକଳ ତୀର୍ଥର ଜଳ ଆଣିଲେ ବାନରବଳ କଲେ ହେମକୁମ୍ଭେ ଅଧିବାସ ସେ । କପିରାଜନ । ଅଙ୍ଗଦକୁ ଘେନି ଅଧିବାସ, ନୃତ୍ୟ ଗୀତ କରିବାରେ ନିଶି ଶେଷ ॥ ନିଜେ ହେମ ସିଂହାସନ, କପିକୁଳ ରାଜନ, ଅଙ୍ଗଦକୁ ବସାଇ କୋଳରେ । କରେ ଜଳ ଅଭିଷେକ, କଲେ ବ୍ରାହ୍ମଣ ଅନେକ, ଶ୍ୱେତଛତ୍ର ଧରାଇ ଶିରରେ ସେ । କପିରାଜନ । ବେନି ପାଶରେ ବେନି ଚାମର, ଖଟିଛନ୍ତି କପିବର ନିରନ୍ତର ॥ ବାଜଇ ବିବିଧ ବାଦ୍ୟ, ଶୁଭଇ ସ୍ୱର୍ଗକୁ ନାଦ, ନୃତ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି ବାରନାରୀ । ତାରା ରୋମା ବେନି ପାଶେ, ଆବର ନାରୀ ବିଶେଷେ, ସମ୍ପଦରେ ସୁନାସୀର ସରି ସେ । କପିରାଜନ । ବଢ଼ାଇଣ ଜଳ ଅଭିଷେକ, ଅଙ୍ଗ ପୋଛି ମଣ୍ଡି ହୋଇଲେ କନକ ॥ ମୁକୁଟ କୁଣ୍ଡଳ ଚୂଳ, ବାହୁଟି ଅଙ୍ଗଦ ମାଳ, ଚମ୍ପସରି ଦୋସରି ପଦକ । ନୂପୁର ବେନି ଚରଣ, ଦିବ୍ୟମଣି ରତ୍ନଗଣ, ଅଙ୍ଗରେ ମଣ୍ଡିଲେ ସେ ଅନେକ । କପିରାଜନ । ନବତନ କନକ ବସନ । ପିନ୍ଧି ବିଜେକଲେ କପିଙ୍କ ରାଜନ ॥ ଅଙ୍ଗଦ ଯେ ଏଥି ବେଶେ, ବିଜେ ସୁଗ୍ରୀ ଅଗ୍ରଦେଶେ,

ସର୍ବସେନା ବିଜେ ଏକେ ଏକେ । ଅମୂଲ୍ୟ ଭୂଷଣଗଣ ସମସ୍ତ କପି ଭୂଷଣ, ଶୋଭା ଦିଶନ୍ତି ଇତରଲୋକେ । କପି ରାଜନ । ବିଜୟେ ଯେ ଶ୍ୱେତ-ଛତ୍ର ଧରିଲେ । ବେନିପୁଚ୍ଛ ବେନି ପାରୁଶରେ ଲୁଳେ ॥ ତାର ରୋମା ବେନି ପାଶ, ହୋଇଣ ଦିବ୍ୟ ସୁବେଶ, ସୁଗ୍ରୀବ ବେନି ପାରୁଶେ ଦିଶେ । ଶୁକ୍ଳ ଅଶ୍ୱିନ ସେହିଣୀ, ପୂର୍ଣ୍ଣିମୀଲିଥି ରଜନୀ, ଉଦୟେ ଶୁକଳଶଶୀ ଦିଶେ । କପିରାଜନ । ପୁଷ୍ପବୃଷ୍ଟି କରନ୍ତି ତରୁଣୀ । ବନ୍ଦାପନା କଲେ କପିଚୂଡ଼ାମଣି ॥ ଦର୍ଶନ କରନ୍ତି ଆସି, ଋକ୍ଷ କପିମାନେ ମିଶି, ନଉଗ୍ଛଳ କରଣ ଚରଣେ । ଦ୍ୱିଜେ ଦେଲେ ବହୁ ଦାନ, ବସ୍ତ୍ର ଅଳଙ୍କାର ଧନ, ସନ୍ତୋଷ କରାଇ ଜଣେ ଜଣେ । କପିରାଜନ । ବଢାଇଣ ଜଳ ଅଭିଷେକ । ସୁଖେ ଭୋଗ କଲେ କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା କଟକ ॥ ତାର ଯେନି ଅନ୍ତଃପୁର ସୁଖେ କରଇ ବିହାର, ପାଶୋରିଲେ ମନୁ ସର୍ବ ଦୁଃଖ । ମଧୁପାନେ ହୋଇ ମତ୍ତ, କରାଇଣ ନୃତ୍ୟ ଗୀତ, ଭୋଗ କରଇ ବିପୁଳ ସୁଖ । କପିରାଜନ । ମନୋବାଞ୍ଛା ହୋଇଲା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ । ବୋଲେ ବଶି ସମ୍ପଦ ପାଇ ଅଞ୍ଜନ । ୮ ।

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ଆରୋହଣ

ରାଗ—ଆଶାବରୀ

ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ଗିରି ଶିଖରେ ଉଠିଣ ବୁଲିଣ ରାମ ପ୍ରଶଂସା କଲେ । ହେ ଦେଖ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏ ଗିରି ସ୍ତ୍ରିରୀ ପ୍ରାୟେ ମନକୁ ମୋର ଅବଶ କରେ । ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଦେଖ ଦେଖ ତମାଳ । ଗିରିନାରୀଙ୍କର କି କୁଚକୁଳ ॥ ପ୍ରଫୁଲ୍ଲ ପୁଷ୍ପ ବାହୁଲତିକା ଶୃଙ୍ଗ ଉଚ୍ଚକୁଚ ଶୋଭା ଦିଶେ । ନବୀନ ପଲ୍ଲବ, କି କରପଲ୍ଲବ, ରଙ୍ଗଣୀଲତା ଅଧର କି ସେ । ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ହେମ ପ୍ରାୟେକ କାନ୍ତି । ସ୍ଥୂଳଶିଳରେ ଏ ନିତମ୍ବବତୀ ॥ ମୃଗଲୋଚନୀ କେଶରୀ କଟିଦେଶ, କୋକିଳଭାଷୀ ଏ ବରାଙ୍ଗନେ । ଗଜଗାମିନୀ ସୁକୁନ୍ତଳକାମିନୀ, ବିବିଧ ରଙ୍ଗରେ ଶିଳମାନେ । ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । କୁନ୍ଦପୁଷ୍ପଦଶନା । ରମ୍ଭୋରୁ ବିପୁଳ ସ୍ଥୂଳଜଘନା ॥ ରଙ୍ଗ ଶୁକଳ ଧରିବାରେ ଏ ଗିରି ବସନ ପିନ୍ଧିବା ପ୍ରାୟେ ଦିଶେ । ଦେଖ ଗିରିକୋଠ ପ୍ରକଟ ହୋଇଛି ପାଷାଣ ସଉପ ପ୍ରାୟେ କି ସେ । ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ସେହି କୋଠରେ ବାସ । ବଞ୍ଚିବା ଏ ବରଷା ବେନି ମାସ ॥ କୋଠେ ରହି ଧନୁ ତୂଣୀଶର ଥୋଇ ବିବିଧ ଫଳ ମଣୋହି କଲେ । ଘନମାଳା କୋଳେ ବିଜୁଳିକି ଚାହିଁ ମନରେ ବହୁ ଆରତ ହେଲେ । ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । କାହିଁଥିବେ ଜାନକୀ । ଜୀଇଥିବେ ଆଉ ପାଇବା ନାହିଁ । ଅସୁରେ ତାହାଙ୍କୁ ନ ଖାଇଣ ଭୋଗ ନ କରିଣ କି ସେ ରଖିଥିବେ ।

କେଉଁଦିନ ଆମ୍ଭ କାନ୍ତ ହୁତାଶରେ ସେ ଭସ୍ମରାଶି ହୋଇଯିବେ । ତାଙ୍କୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କହେ ପ୍ରବୋଧିତା । ବୋଲେ ବଶି ସୀତା ପତିବ୍ରତା । ୬ ।

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କଳସା

ଦେଖ ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଆସିଣ ଏ ଘନ ଗଗନ ଘୋଡାଇ ଦେଲା । ଜଳଧାରାଚୟ ଧନଞ୍ଜୟ ଜୟ କରିଣ ମହୀ ପୂରିଲା । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ପ୍ରଖର ଚଣ୍ଡପବନ । ବାରିଦକାଳରେ ବାରିନୁହେଁ ଏବେ ନଶା ବିବସର ଭିନ୍ନ ॥ ସଉଦାମିନୀ କାମିନୀକୋଳେ ଘେନ ଆରୋହିଛନ୍ତି ନୀଳଗଜ । ସୈନ୍ୟ ଘେନ ମହାସମ୍ଭାରେ ବିଜୟ କରିଛି ଜଳଦରାଜ । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥ ଗିଳି ଦେଉଅଛି ଗିରି । ଏ ଗିରି ସହିତେ ଗିଳିଲେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ବିଡ଼ାରି ହୁଅନ୍ତି ପାରି ॥ ବକକୁଳ ମୋତିମାଳ ପ୍ରାୟ ଦେଖ ସର୍ବାଙ୍ଗେ ହୋଇଛି ମଣ୍ଡି । ଦର୍ଶନେ ମହାଭୟପ୍ରଦ କରାଉଛି ଆସେ କି ବିରହୀ ଦଣ୍ଡି । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଫଣୀଙ୍କ ମଣି ଉଜ୍ଜ୍ୱଳେ । ମହାରାଜ ଦିଗବିଜୟ ସମୟେ ମର୍କତ ଦିହୁଡ଼ି କି ଜଳେ ॥ ଧରାଉଛି ପୁଣ୍ଡରୀକ ଛତ୍ରଚୟ ମୟୂରପୁଚ୍ଛ ତରାସ । ମାଳତୀ କୁସୁମନିକର ଚାମର ଢାଳୁଛନ୍ତି ଚଉପାଶ । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଧରି ଶକ୍ରଶରାସନ । ବୃଷ୍ଟି କରୁଅଛି ଜଳଧାର ଶର କରାଇଣ ତୀକ୍ଷ୍ଣ ମୁନ ॥ କେତକୀ କେତନ ପ୍ରାୟ ଶୋଭିବନ ବୀରବାଦ୍ୟ ଘଡଘଡ଼ି । ବଜ୍ରାଘାତ ଗିରି ଶିଖରେ କରନ୍ତେ ପଡୁଛନ୍ତି ଶିଳେ ଝଡ଼ି । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । କାହାଳୀ ଫଣିକ ବାଣୀ । ଜଳଜନ୍ତୁଚୟ ପ୍ରବଳ ଶବଦ ମଉନ କୋକିଳ ଶୁଣି । ଶିଖୀ ବାରାଙ୍ଗନା କରୁଛନ୍ତି ନୃତ୍ୟ ସଙ୍ଗୀତ କରେ ଡାହୁକ । ଭାଟ ପରାୟେ କ ଏବାର କରନ୍ତି ସକଳ ଦିଗରେ ଭେକ । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ବିରହୀ ଦୁଃଖକୁ ଖଣ୍ଡେ । କଦମ୍ବ କାଦମ୍ବ ପୁଷ୍ପବନ୍ତୀ ହୋଇ ଚନ୍ଦ୍ରାତପ କି ସେ ମଣ୍ଡେ ॥ ଏ ଘନକାଳରେ ଥାଇ ମୋ କୋଳରେ ଡରୁ ଯେ ଥାଇ ଜାନକୀ । ଏ ଘନ ସ୍ୱନ ଶୁଣିଣ ଅବଛନ୍ନ ଜୀବନରେ ଥିବ ନକି । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ବିଦ୍ୟୁତ୍‌କୁ କରଇ ଭ୍ରାନ୍ତି । ଚମକି ମୋ ଅଙ୍ଗରେ ଲୀନ ହୁଅଇ ପ୍ରେମଶୀଳା ରସବନ୍ତୀ ॥ ପୃଥିବୀ ବୋଲିବେ ମୋର ନନ୍ଦନୀକି ରଖି ନ ପାରିଲେ ରାମ । ତପନ ବୋଲିବେ ଶଶଧର ପ୍ରାୟ ଲଗାଇବେ ମୋତେ ଶ୍ୟାମ । ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଋଷିମାନେ କି ବୋଲିବେ । ଋଷିନନ୍ଦନୀକି ସଙ୍ଗତେ ନ ଦେଖି ରୋଷ ନକି ନ କରିବେ ॥ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ମୂରୁଛି ନ ପାରି ଜାନକୀ ଅଇଲେ ଘୋର ବନକୁ ॥ କାଳବେଳ ଜାଣି ସେବା କରିଥାନ୍ତି ଠାକଣ ମୋର ମନକୁ ॥

ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ମୃଗୟାକୁ ଯାଇଥିଲେ । ଯିବା ପଥକୁ ଅନୁସରି ଶରୀରେ
ଜୀବନ ନ ଥାଇ ଭଲେ ॥ କାନ୍ତା ଗୁଣ ଗୁଣି ପୁଣି ରଘୁମଣି ନୟନୁ ବହଇ
ନୀର । ଚରଣ ସ୍ପୃଶିଣ ପ୍ରବୋଧି ବଚନ କହନ୍ତି ଲକ୍ଷ୍ମଣବୀର । ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ।
କଥନେ ତେଜିଲେ ମୋହ । ବୋଲଇ ବଶି କେତେ ଦିନ ଅନ୍ତରେ
ଶେଷ ହୁଏ ଜଳବାହ । ୧୦ ।

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ—ରାମଙ୍କ ଶୋକ

ରାଗ—ଗୁଜ୍ଜରୀ ଖେମଟା

ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ଶିଖେ ରଘୁମଣି । ବିକଳେ ଜାନକୀ ଗୁଣ ଗୁଣି । ଗୃହରଇ
ନେଲା ମୋ ପ୍ରାଣବଲ୍ଲଭୀକି ସେ ଦୁଷ୍ଟ ସପତସିନ୍ଧୁ ଜିଣି । ଗୋ ବଇଦେହୀ ।
ଭୁ ତ ରହିଲୁ ଦଇଆ ପାଶିହୋଇ ଗୋ ॥ ତୋର ମୁଖକୁ ଚନ୍ଦ୍ରମା ସରି
ନୋହିବ ଗୋ ॥ ମେଘମାଳମାନେ ମେଘେ ଯାଅ । ଯେ ଯାହା ଦେଶରେ
ରହିଥାଅ । ସୀତାଙ୍କ ରୂପକୁ କେତେ ବାହୁନିବି, ଝୁରି ଝୁରି କ୍ଷୀଣ ହେଲା
ଦେହ ଗୋ ॥ ଅନେକ ଦେଶର ଦଣ୍ଡଧାରୀ । ଆସିଥିଲେ ତୋତେ ଆଶେ
କରି । ତୋହର ମନକୁ କେହି ନ ଆଇଲେ, ବରମାଳା ଦେଇ ମୋତେ
ବରି ଗୋ । କେତେ ଦିନ ବସି ବିଶ୍ୱକର୍ମା, ଗଢିଥିଲେ ତୋର ରୂପ ସୀମା ।
ଚରଣଠାରୁ ଅଙ୍ଗୁଳି ପରିଯନ୍ତେ ବର୍ଣ୍ଣି ନ ପାରିବେ ହରି ବ୍ରହ୍ମା ଗୋ ॥
ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ବ୍ୟାକୁଳ ଶୁଣି, ଆକୁଳେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଲେ ବାଣୀ । କାହିଁ
ପାଇଁ ଦେବ କରୁଅଛ ଚିନ୍ତା, ନିଶ୍ଚୟ ପାଇବ ଠାକୁରାଣୀ ହେ । ସୀତାକାନ୍ତ ।
ଛାର ଅସୁର କି ଏତେ ବଳବନ୍ତ ହେ । ବୋଲେ ବଶି ଶୁଣି ରାମ
ତୋଷ ଚିତ୍ତ ହେ । ୫ ।

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ .

ରାଗ—ରାମକେରୀ

ସୁଗ୍ରୀ ରାଜସମ୍ପଦ ପାଇ କରଇ ବଇଭୋଗ । ତାରାରାଣୀରେ ବଢ଼ାଇଲା
ସେ ମହା ଅନୁରାଗ ॥ ନ ଜାଣଇ ଖରା ବରଷା ଅନ୍ତଃପୁରରେ ପଶି । କରେ
ବିବିଧ କେଳିରଙ୍ଗ ଘେନିଣ ସୁରୁକେଶୀ ॥ ଏକଦିନେ ଅସ୍ଥାନ କରି
ବିଜେ ସୁଗ୍ରୀବ ରାଜ । ଦେଖିଲେ ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ ତାଙ୍କୁ ବଳ ବଳରୁ ତେଜ ।
ଦର୍ଶନ କରି କପିସେନାମାନେ ଯେ ଉଭାହେଲେ । ଯାର ଯେତେକ କଥା
ଥିଲା ସକଳ ଜଣାଇଲେ ॥ ସାବଧାନ ହୋଇଣ କପି ସମସ୍ତ କଥା ଶୁଣି । ଯାହା
ଯେମନ୍ତେ ଉଚିତ ତେହ୍ନେ କହିଲି ବାଣୀ । ସମ୍ପଦରେ ମତ୍ତ ହୋଇଲା ସେ

ସବୁ ପାସୋରଣ । ରାମ ସକାଶୁଁ ହୋଇଅଛୁ ସୁଗ୍ରୀବ ପୂର୍ଣ୍ଣକାମ ॥ ମନ୍ତ୍ରୀବର ହନୁମନ୍ତ ଯେ ଏହି ସମୟେ କହେ । ଏକଇ କଥାକୁ ଭେଦେବ ମନ୍ତେ ହୁଅଇ ଭୟେ । ବରଷା ଋତୁ ଶେଷ ହୋଇ ହୁଏ ଶରଦକାଳ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ କଷ୍ଟ କରଣ ଦେବ ହୋଇଲ ଭେଳ ॥ ପରୋପକାର ମହାପୁଣ୍ୟ କରିଲେ ସ୍ୱର୍ଗପାଇ । ପ୍ରତି ଉପକାର ନ କଲେ ବଦ୍ଧୁତ ପାପ ହୋଇ । ରାମ ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗେ ମଇତ୍ର ହୋଇ ଏ ସୁଖ ଦେଲେ । ତୁମ୍ଭେ ତାଙ୍କୁ ମନା ନ କଲ ମାଲ୍ୟବନ୍ତକୁ ଗଲେ ॥ ଯେଉଁ କଷ୍ଟକର ଥିଲଇଁ ସେହି ହେଲଣି ପାର । ଶୁଣି ତା ଚକିତ ହୋଇଲେ ସୁଗ୍ରୀବ ଦଣ୍ଡଧାରି । ଆହେ ହନୁ ଭଲ କହିଲ ମୋହର ନାହିଁ ମନେ । ଆମ୍ଭର ଉଲଗ୍ନ ଲଗାନ୍ତୁ ଏବେ ଯେ କପିମାନେ ॥ ଏତେ ବୋଲ କପିରାଜନ କପିସେନାକୁ ଗୃହିଁ । ଗୃହଦ୍ୱାରକୁ ଯାଅ ଏବେ ଆମ୍ଭର ଆଜ୍ଞାପାଇ ॥ ମହୀରେ ଯେତେ ଋକ୍ଷକପି ସବୁଙ୍କୁ ଆସ ଘେନ । ପଞ୍ଚଦଶ ଦିନେ ନଇଲେ ଛେଦିବଇଁ ମୂର୍ଦ୍ଧମ୍ନ । ଆଜ୍ଞାପାଇଁ ବାନରଦୂତେ ଚଉଦ୍ୱାରକୁ ଗଲେ । ଯାହାକୁ ଯେଉଁରୂପେ ଆଜ୍ଞା ସନମତ ସେ କଲେ । ଆସ୍ଥାନ ଭାଙ୍ଗିଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଅନ୍ତଃପୁରରେ ପଶେ । ବୋଲେ ଦାସି ତାରା ଆସିଣ ଖଟେ ସୁଗ୍ରୀବ ପାଶେ ॥

## ୨୦ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ବଙ୍ଗଳାଶ୍ରୀ

ବରଷା ଅନ୍ତେ ମାଲ୍ୟବନ୍ତେ ସ୍ଫଟିକଶିଳାରେ ବିଜୟ ହରି । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ମୃଗୟା ବିଜୟ କରନ୍ତେ ପ୍ରବେଶ ହୁଏ ଶର୍ବରୀ ॥ ପୂର୍ଣ୍ଣ ଶରଦ ସୁଧାକର ଦେଖିଣ ଦଶରଥଙ୍କନନ୍ଦନ । ନେତ୍ରଲୋଚନୁ ଅଶ୍ରୁଧାରା ବହଇ ଚନ୍ଦ୍ର ପ୍ରିୟାର ବଦନ ॥ ଆହାରେ ଜନକନନ୍ଦନୀ ଜାନକୀ ତୋ ପ୍ରାୟ ସୁନ୍ଦରୀ ନାହିଁ । ଯୁବତୀ ଅମୂଲ୍ୟରତନ ହରାଇ ଲୋଡ଼ିଲେ ପାଇବ କାହିଁ । ଯୋଷାମଣିଆରେ ଯାମିନୀ ଶେଷରେ ବସୁ ଯେ ଉନ୍ନିଦ୍ର ହୋଇ । ଅପହ୍ନୁତକାଳେ ମୋହର ଶ୍ରୀମୁଖ ଦର୍ଶନ କରିବାପାଇଁ ॥ ଏବେ କାହା ମୁଖ ପ୍ରଭାତେ ଚାହିଁବୁ କହିବୁ କାହାକୁ ହସି । ଶରଦଶଶୀ ଦେଖାଇ ଦେଉଥିବୁ କାହାର ଅଙ୍କରେ ବସି ॥ କେ ତୋତେ ଶରଧା ପାଇଣ ସୁବେଶ କରିବରେ ଚନ୍ଦ୍ରମୁଖୀ ॥ ଆରେ ବରଙ୍ଗନେ କାହା ଆଲିଙ୍ଗନେ ହୋଇବୁ ପରମସୁଖୀ ॥ ମୋତେ କେ ମନ ଜାଣି ସେବା କରିବ ଭୋଜନ ଶୟନକାଳେ । କେ ମୋତେ ସପ୍ରେମ କରୁଣ କହିବ ଭୁଜବଲ୍ଲୀ ଛନ୍ଦି ଗଳେ । କେ ମୋତେ ଜଳଧର ଏବେ ଜଗିବ ମୃନୟ୍ନା ବାହୁଡ଼ା ବେଳେ । ମନଦୁଃଖ ଦେଖି କେ ଚାହିଁ କହିବ ବସିଣ ମୋହର କୋଳେ ॥ କେ ମୋର ଚରଣ ଟେକାଇ ପାଦୁକ ପାଇଣ ଶିରେ

ସିଞ୍ଚିବ । କେ ମୋର ଅଙ୍ଗରେ ସ୍ୱେଦବିନ୍ଦୁ ଦେଖି ବସନାଞ୍ଚଳେ ଛଞ୍ଚିବ ॥ କେ ମୋର ଶଯ୍ୟନେ ଚରଣ ଚୃପିଣ ବସି ଉନ୍ନିଦ୍ର ହୋଇବ । ରାଜନନ୍ଦିନୀ ହୋଇଣ କେ ତୋହର ପ୍ରାୟେକ ଦୁଃଖ ସହିବ । ଶ୍ରୀରାମ କାରୁଣ୍ୟ କରୁ କରୁ ମୂର୍ଚ୍ଛା ହେନ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଅଇଲେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣେହିଁ ଶୋକେ ଆତଙ୍କ ହୋଇଣ ପ୍ରବୋଧ କରି କହିଲେ ॥ ସାନୁଜ କହନ୍ତେ ଶୋକ ମନୁ ତେଜି କହନ୍ତି ଜାନକୀପତି । ଦେଖ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହୃଦୟ ଦହୁଅଛି ଶରଦ ରଜନୀପତି ॥ ଶରଦଋତୁ ପ୍ରବେଶ ହୁଁହିଁ ଦେଖ ନିର୍ମଳ ହୁଏ ଆକାଶ । ସରିତ ସରୋବର ଜଳ ନିର୍ମଳ ବହୁ ବିକଶିତ କାଶ ॥ ମରାଳମାନେ ଯେ ହୋଇ ମହାମତ୍ତ ଉଚ୍ଚେ କରୁଛନ୍ତି ଧ୍ୱନି । ଶୋଭା ଦେଖାଇ ସେ ସକଳ ଦିଗରେ ଶରଦଋତୁ କାମିନୀ ॥ ତନୁ ନିର୍ମଳ ମୁଖ ଚନ୍ଦ୍ରମଣ୍ଡଳ ନୀଳ ଉତ୍ପଳ-ନୟନା । ବିମ୍ବ-ଅଧରୀ ସେଫାଳିକା କଳିକା-ଦଶନୀ କାଶ-ବସନା ॥ କଇରବ-ହାସୀ ମନୋହର-କେଶୀ ବନ୍ଧୁଳ-ଭୃଙ୍ଗ ସୁସ୍ତନା । ମଧୁକର-କେଶୀ ବୀଣାଝଣାଭାଷୀ ମତ୍ତମରାଳ-ଗମନା ॥ ଏ ଋତୁ ଯାମିନୀ ଦେଖି ମୋ କାମିନୀ କା ସଙ୍ଗେ ବଞ୍ଚିବ ଦିନ । କାହା ସଙ୍ଗତରେ ଲୀଳା କରିବ ସେ ହୋଇଣ ମୋ ସଙ୍ଗ ଭିନ୍ନ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜଣାନ୍ତି ଶୁଣ ଆହେ ଦେବ ତୁମ୍ଭ ରାମା ଅଗ୍ନିରାଶି । ଅସୁରଚୟ ମଧୁମାଛି ପରାୟ ତହିଁ କି ପାରିବେ ପଶି ॥ ଜାନକୀ ତୁମ୍ଭର ସାକ୍ଷାତ କମଳା ତୁମ୍ଭେ ସ୍ୱୟଂ ନାରାୟଣ । ଏକଥାମାନ ମନରେ ନ ବିଚାରି କପାଇଁ କର କାରୁଣ୍ୟ ॥ ଭଲ ଏ ବରଷା ହୋଇଲା ଭରସା ମାରିବା ଅସୁରକୁଳ । ବୋଲଇ ବଶି ସଉମିତ୍ରି କହନ୍ତେ ତେଜିଲେ ରାମ ବିକଳ । ୧୯ ।

## ୨୧ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ଧନାଶ୍ରୀ ପଡ଼ିତାଳ

ଶୁଣ ହେ ସାନୁଜ ସୁଗ୍ରୀବରାଜ୍ଞାନ ହାରିଲା । ସମ୍ପଦ ମଦିରା ପାନେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ପାସୋରିଲା ॥ ବରଷା ଶେଷ ଶରତଋତୁ ଏବେ ହୋଇଲା । କଣ୍ଟ ପୂରିଗଲା ଆମ୍ଭପାଶକୁ ସେ ନଇଲା ॥ ଆମ୍ଭେ ତାକୁ ଯେଉଁ ଉପକାର କରି ହୋଇଲୁ । ପ୍ରତ୍ୟୁପକାର କରିବା କଥା ନ ଚିନ୍ତିଲା ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ଯେବେ ଅମ୍ଭର କାର୍ଯ୍ୟ ହେଳା କରିବ । ବାଳି ପ୍ରାୟ ହୋଇ ଆମ୍ଭ କାଣ୍ଡମୁନେ ମରିବ ॥ ତୁମ୍ଭେ ଯାଇଁ ତାଙ୍କୁ ଭୟ ଦେଖାଇଣ କହିବ । ଆମ୍ଭର ମଇତ୍ର ବୋଲି ଉପ୍ରୋଧ ନ କରିବ ॥ ବୋଲିବ ଯେବଣ ବାଣେ ବାଳୀବୀର ମଲାଟି । ସେ କାଣ୍ଡ ଲେଉଟି ରାମ ତୂଣେ ସମ୍ଭାଇଲାଟି ॥ ବାଳିଯିବା ମାର୍ଗକୁ

ଶରଧା ଯେବେ ନାହିଁଟି । ତେବେ ରାମଚରଣ ଦର୍ଶନ କର ଯାଇଁଟି ॥
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଲନ୍ତି ଦେବ ସୁଗ୍ରୀ ବଡ଼ ଦୁଷ୍ଟ ହେ । ତାଙ୍କୁ ମାରି ଅଙ୍ଗଦକୁ
ଦେବା ଏହି ରାଷ୍ଟ୍ର ହେ ॥ ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ କରେ ଛୁଇଁ ଭୂମିଶ୍ରୁତି ଯେ ॥
ଏହାକଲେ ନାଶ ଯିବ ସକଳ ସୁକୃତ ଯେ ॥ ଜାଣିଅଛ ଯେଉଁ ରୂପେ
ହୋଇଥାଇ ମିତ୍ର ହେ । ମିତ୍ରଦ୍ରୋହ କଲେ କି ବୋଲିବେ ଏ ଜଗତେ ହେ ॥
ତୁମ୍ଭେ ତାଙ୍କୁ ଉଚିତ ବେଭାରେ ବାଣୀ କହିବ । ତାର ଅପରାଧ କଲେ
ମନରେ ନ ଧରିବ ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ଆଜ୍ଞାରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହେଲେ ବାହାର ॥
ବୋଲେ ଋଷି ଧନୁ ତୂଣୀ ଘେନି ଗମେ ପ୍ରଖର । ୧୨ ।

## ୨୨ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ମଙ୍ଗଳ ଗୁଜ୍ଜରୀ

କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା ଗୁହାର ଦ୍ୱାରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପ୍ରବେଶ । ଦେଖିଣ ବାନର ଦ୍ୱାରୀ
କରି ବହୁ ରୋଷ ॥ ଶାଳଶିଳ କରେ ଧରି ଓଗାଳିଲେ ଦ୍ୱାର । ଦିଶନ୍ତି
ବାନରେ ମତ୍ତଗଜର ଆକାର ଯେ ॥ କେ ବୋଲଇ ରାମ ଭାଇ ହୋଇଛନ୍ତି
କ୍ରୋଧ । କେ ବୋଲେ ବାଳିକି ପରି ଏହୁ କଲେ ବଧ ॥ କେ ବୋଲଇ
ଏବେ ଆସିଛନ୍ତି କି ବିଗ୍ରହରେ । କେ ବୋଲଇ ଜଣାଇବା ରାଜାଙ୍କ ଛାମୁରେ ॥
ଏତେ ବୋଲି ଜଣାଇଲେ ରାଜାଙ୍କ ଛାମୁରେ । ହେ ଦେବ ରାମସାନୁଜ
ଆସିଛି କୋପରେ ॥ ଶିଳାମାନ ଧରିଣ ଓଗାଳିଛନ୍ତି କପି । ଉଭା ହୋଇଛନ୍ତି
ଦ୍ୱାରେ ହୋଇ ମହାକୋପୀ ॥ କନକଗିରି ପରାୟେ ପାଉଛନ୍ତି ଶୋଭା ।
ନିର୍ଧୂମ ଅନଳ ପ୍ରାୟେ ନୟନର ପ୍ରଭା ॥ ଧନୁରେ ଦେଇଣ ଗୁଣ ଧରିଛନ୍ତି
ଶର । ଶୁଣିଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଭୟେ ହୋଇଲେ କାତର ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଅଙ୍ଗଦ
ହେ ଘେନିଆସ ଯାଇଁ । ରାମଭ୍ରାତ କୋପ କରିଛନ୍ତି କାହିଁପାଇଁ ॥ ଅଙ୍ଗଦ
ଦର୍ଶନ କରି ଘେନିଣ ଅଇଲେ । କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା କଟକ ଦେଖି ବହୁ ପ୍ରଶଂସିଲେ ॥
ଧବଳ ମେଘମାନଙ୍କ ପ୍ରାୟେ ପୁର ଶୋଭା । ରାଜାଙ୍କ ନବର ସ୍ୱର୍ଗ ରାଜାପୁର
ଜିବା ॥ ବେନିପାଶେ ସେନାପତିମାନଙ୍କର ପୁର । ଉଚ୍ଚ ପ୍ରାଙ୍ଗଣେ ଦାଣ୍ଡକୁ
ଦିଶଇ ସୁନ୍ଦର । ଚରମାନଙ୍କେ ପାଉଅଛି ଦିବ୍ୟ ଶୋଭା । ବୋଲେ ଋଷି
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ମନରେ କଲେ ଲୋଭ । ୧୩ ।

## ୨୩ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଦକ୍ଷିଣ କାମୋଦୀ

କଣ୍ଟକ ଭିତରେ ପଶି ଦେଖି ଦେଖି ଗଲେ । ନବରର ସିଂହଦ୍ୱାରେ ପରବେଶ ହେଲେ ॥ ପାଞ୍ଚଦ୍ୱାର ପାର ହୋଇ ଯାଇ ଉଭା ହେଲେ । ଅନ୍ତଃପୁର ଗୁଡ଼ିଣ ସେ ଅପସର ଗଲେ ॥ ହେମମୟ ସ୍ତମ୍ଭେ ଅଛି ହେମଖଟ ଦୋଳ । ହେମ ଶିକୁଳରେ ଖଞ୍ଜା ଶୋହେ ହେମତୁଳୀ ॥ ତାରା ରୋମା ସ୍କନ୍ଧେ ଦେଇଅଛି ବେନଭୁଜ । ମଧ୍ୟରେ କରଛି ବିଜେ କପିକୁଳରାଜ ॥ ଚିବୁକ ଧରିଣ ସେ ଚୁମ୍ବଇ ବିମ୍ବଓଷ୍ଠୀ । ସେକାଳେ ପଡ଼ିଲା ଯାଇ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ଦୃଷ୍ଟି ॥ ଧନୁର୍ଗୁଣ ଆମଞ୍ଜିଣ ଟଙ୍କାର ସେ କଲେ । ଶୁଣି ଆସନ୍ତେ ସୁଗ୍ରୀବ କାତର ହୋଇଲେ ॥ ତାରାଙ୍କୁ ବୋଇଲେ ତୁମ୍ଭେ ଯାଇଁ କର ଭେଟ । ଯେମନ୍ତ ତାଙ୍କର ମନ ହୁଏ ମହାହୃଷ୍ଟ । ଦୋଳରୁ ଓହ୍ଲାଇଣ ଆସଇ ବର-ନାରୀ । ନିତମ୍ବବକ୍ଷର ଦୁଇ ଉଚ କୁଚ ଭାରି ॥ ସ୍ଖଳନ୍ତେଣ ନୂପୁର ଯେ ରୁଣ-ଝୁଣ ବାଜେ । ଡିଣ୍ଡିମ ବାଜଇ କ ମଦନ କଲେ ବିଜେ । କୁସୁମ ସହିତେ ତାର ଫିଟିଅଛି ବେଣୀ । ତୁଟି ପଡ଼ୁଅଛି ତାର ଉରହାର ଶ୍ରେଣୀ ॥ ନିତମ୍ବରୁ କାଞ୍ଚିଦାମ ପଡ଼ୁଅଛି ଖସି । ତାମ୍ବୁଳ ପିକ ପକାଇ ମନ୍ଦ ମନ୍ଦ ହସି ॥ ଓଢ଼ଣା ବସନ ମହୀ ଚରଣରେ ଲୋଟି । ନୀବିବନ୍ଧ ଛନ୍ଦ ଅଛି ମନ୍ଦ ମନ୍ଦ ଫିଟି ॥ ମଧୁପାନେ ରଙ୍ଗିମା ହସେ ନୟନ ବେନି । ରଙ୍ଗାଧରେ ରଙ୍ଗବନ୍ଦୁ ଭାଲେ ଅଛି ଘେନି ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଦେଖିଣ ସେ ଶିରେ କର ଦେଲେ । ସମ୍ମୁଖେ ଚନ୍ଦ୍ରବଦନୀ ଉଭା ଯେ ହୋଇଲେ ॥ ଦେଖିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଲଜେ ହେଲେ ହେଟମୁଖ । ବୋଲେ ବଶି କହିଲେ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଦୁଃଖ । ୧୫ ।

## ୨୪ଶ ଛନ୍ଦ

ରାଗ—ଆହାରୀ

ସେ ତାରା ରାଣୀ, କହେ ମଧୁର ବାଣୀ, ସୁଗ୍ରୀବ କି ତୁମ୍ଭ କାର୍ଯ୍ୟ ଅଛି ନ ଜାଣି ॥ ପେଷିଛି ଦୂତ, ସେ ଆସିବେ ତ୍ୱରିତ, ବାନର ବଳକତ ଘେନି ଭେଟିବ ମିତ ॥ ଚିନ୍ତା ରାଘବ, ମନେ ପ୍ରିୟାର ଭାବ, ରଜନୀ ଦିବସ ତାଙ୍କୁ ସରୁ ନ ଥିବ ॥ ତୁମ୍ଭେ ତ ଜାଣ, ସର୍ବ ଶାସ୍ତ୍ର ପୁରାଣ, ସଞ୍ଚିଲା ଜନରେ କୋପ କେଉଁ କାରଣ ॥ ଶୁଣି ସୁମନ, ଦଶରଥ ନନ୍ଦନ, ସୁଗ୍ରୀବ ଏବେ ସେ ଆସି କରୁ ଦର୍ଶନ ॥ ଶୁଣିଣ ତାରା, ଯୁବତୀଙ୍କର ହୀରା, ବାହୁଡ଼ିଣ ଯାଇଁ ସୁଗ୍ରୀକ କଲା ଧୀରା ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ଆଣି, ଭେଟାଇଲା ତରୁଣୀ, ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଆଲିଙ୍ଗନ କଲା ସେ ପୁଣି । କଲକ ପୂଜା, ତାଙ୍କୁ ମର୍କଟ ରାଜା,

ବୋଲଇ ଖୋଜାଇ ଦେବ ମିତ୍ର ଭରସା ॥ ବାନରସାଇଁ, ରାମ ଦର୍ଶନ ପାଇଁ, ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ହେମ ସୁଖାସନେ ବସାଇ ॥ କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାରାଜ୍ୟେ, ସୁଖାସନରେ ବିଜେ, ବିବିଧ ବାଦ୍ୟମାନ ତ ଗୁମୁରେ ବାଜେ । ବାନର ବଳ, ଚଳେ ମହାଗହଳ, ଯାନ ଚଢ଼ି ଆରୋହଣ କଲେ ଅଚଳ ॥ ସୁମିତ୍ରାସୁତ, ପେଷି ବିକଳ ଚିତ୍ତ, ବୋଲେ ଦ୍ୱିଜ ରାମ ହୋଇଥିଲେ ଦୁଃଖିତ । ୧୨ ।

## ୨୫ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୈନ୍ୟ ପ୍ରବେଶ

ରାଗ—କାଫି

ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସଙ୍ଗେ ସୁଗ୍ରୀବ କଲେ ଦର୍ଶନ । ଦେଖିଣ ଉଠି ତାଙ୍କୁ ଶ୍ରୀରାମ ଯେ କଲେକ ଆଲିଙ୍ଗନ ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ହେଳା କଲ କି ମିତ୍ର । ସୁଗ୍ରୀବ କର ଯୋଡ଼ି ଜଣାଇ ହେ ଦେବ ପେଷିଛି ଦୂତ ॥ ଆଜ କାଲି ଭିତରେ ଆସିବେ ବଳ । ଏ କଥ କୁ ନୋ ଦେବ ସନ୍ଦେହ ହେ ତୁମ୍ଭେ ମନେ ନ ଭାଳ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ରାମ କଥା ହୋଇବା ଭିତରେ । ଦିନକର ଅଦୃଶ୍ୟ ହୋଇଲେ ଯେ ସୈନ୍ୟ ପାଦଧୂଳରେ ॥ ମୁଖରାବ ଶବଦେ ଉଚ୍ଛୁଳେ ମହୀ । କୂଳ ଲଙ୍ଘିଣ ହବା ସାଗର ହେ ଆସୁଅଛଇ ବହି ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଭଇ ତ ଚହଳ । ସୁଗ୍ରୀ ବୋଲନ୍ତି ଦେବ ଅଇଲେ ହେ ଆମ୍ଭ ବାନର ବଳ ॥ ପ୍ରଥମେ ଶତବଳ ଦର୍ଶନ କଲ । ଦଶକୋଟି ସହସ୍ର ବାନର ହେ ସଙ୍ଗେ ଘେନି ଅଇଲ ॥ ସୁଷେଣ ସଙ୍ଗେ ଦଶସସ୍ର କୋଟି । ଦଶସହସ୍ର କୋଟି ବାନର ହେ ଘେନି କେଶରୀ ଭେଟି ॥ ଦ୍ୱାଦଶସସ୍ର କୋଟି ଘେନିଣ ନୀଳ । ପନ୍ଦର ସହସ୍ରେ ଗବାକ୍ଷର ହେ ସଙ୍ଗେ ବାନର ବଳ ॥ ଗବୟ ସଙ୍ଗେ ସସ୍ର କୋଟି ପନ୍ଦର । ଦଧିମୁଖ ଘେନିଣ ଭେଟିଲ ଯେ ଶତକୋଟି ବାନର ॥ ମହେନ୍ଦ୍ର ସଙ୍ଗେ ପାଞ୍ଚ ସହସ୍ର କୋଟି । ଦ୍ୱିବିଦ ସଙ୍ଗେ କୋଟି ସହସ୍ର ଯେ କପି ଘେନିଣ ଭେଟି ॥ ରାମଯାନ ସଙ୍ଗତରେ ପଚାଶ କୋଟି । ବୋଲଇ ଦ୍ୱିଜ ମହୀ ପୂରଣ ହେ ଆସନ୍ତି କପି ଘୋଟି । ୧୩ ।

## ୨୬ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ନଳିନୀଗୌଡ଼ା

ରାଜ ସେନାପତି ଭେଟି । ସଙ୍ଗେ ପାଞ୍ଚସସ୍ର କୋଟି । ଜାମ୍ବବ କଲ ଦର୍ଶନ । ଶତସସ୍ର କୋଟି ସୈନ୍ୟ ॥ ଗନ୍ଧମାଦନ ଭେଟି । ସହସ୍ର କୋଟି ମର୍କଟ । ଅଙ୍ଗଦ କଲ ଦର୍ଶନ । କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାର ଘେନି ସୈନ୍ୟ । ଶତ ଶତ ସସ୍ର କୋଟି । ଘେନି ସୈନ୍ୟ ସଙ୍ଗେ ଭେଟି । ତାର କଲ ଦରଶନ । ଅଯୁତ

କୋଟି ତା ସୈନ୍ୟ ॥ ଇନ୍ଦ୍ରଯାନ ହୁଏ ଭେଟ । ସହସ୍ର କୋଟି ମର୍କଟ ।
ରମ୍ଭା କଲା ଦରଶନ । ପାଞ୍ଚସସ୍ର କୋଟି ସୈନ୍ୟ ॥ ଦୁର୍ମୁଖ ଦର୍ଶନ କର ।
ଷଟସସ୍ର କୋଟି ହର । ହନୁ କଲା ଦରଶନ । ଷାଠିଏ କୋଟି ତା ସୈନ୍ୟ ॥
ନୀଳ ସଙ୍ଗରେ ମର୍କଟ । ଶତକୋଟି ଘେନି ଭେଟ । ଦଧିମୁଖ ଭେଟ କଲା ।
ଆଠ ସସ୍ର କୋଟି ଥିଲା ॥ ଶରଭ ଦର୍ଶନ କର । ପଞ୍ଚଦଶ କୋଟି ହର ।
କୁମୁଦ ଦର୍ଶନ କଲା । କପି କୋଟିଦଶ ଥିଲା ॥ ବହ୍ନି କଲା ଦରଶନ ।
ଦ୍ୱାଦଶ କୋଟି ତା ସୈନ୍ୟ । ଦର୍ଶନ କଲା ଦ୍ୱିବିନ୍ଦ । ସଙ୍ଗରେ କପି ଅର୍ବୁଦ ।
ବନଗିରି ଭୂମି ପୂରି । ଋକ୍ଷଲୋକ ଋକ୍ଷ ହରି । ଦେଖିଣ ରାଘବ ତୋଷ ।
ସୁଗ୍ରୀବକୁ ରାଇ ପାଶ ॥ କଲେ ତାଙ୍କୁ ଆଲିଙ୍ଗନ । ଆନନ୍ଦ ହୋଇଣ ମନ ॥
ବୋଲନ୍ତି ଶ୍ରୀରଘୁନାଥ । ହୋଇଣ ଥିଲୁ ଅନାଥ ॥ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ପାଇଣ ନାଥ ।
ଯୁଝିବୁଁ ଅସୁର ସାଥ । ସୁଗ୍ରୀବ ଯୋଡ଼ିଣ କର । ବୋଲଇ ହେ ରଘୁବୀର ॥
ଅଇଲେ ବାନର ବଳ । କା ସଙ୍ଗେ କରିବ ଗୋଳ । ହୋଇ ରାମ ହସ
ହସ । ବୋଲନ୍ତି ସୀତା ସନ୍ଦେଶ ॥ ପାଇଲେ ସିନା ଯୁଝିବା । ଜୀବନେ ଥିବା
ବୁଝିବା ॥ ଯେ ଆଜ୍ଞା ହେବ ତୁମ୍ଭର । ଖୋଜାଇବ ମଞ୍ଚପୁର ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ
ଆଜ୍ଞା ପାଇ । ସେନାପତିଗଣ ରାଇ ॥ ରାମ ଆଗେ କଲେ ଉଭା । ବଣି
ବୋଲେ ଦଶେ ଶୋଭା ॥

## ୨୬ଶ ଛାନ୍ଦ—ଦୂତିଭରିଗା

ଗଡ଼ମାଳଆ—ବୃତ୍ତେ

ଉଭା ଯୂଥପତିଗଣ । ନାମ ଧରି ଧରି ଚହ୍ନାଇ ଦ୍ୟନ୍ତି ଯେ । ରାମଙ୍କୁ
ତାରାରମଣ । ଦେଖ ଦେବ ହେ ॥ ଅଙ୍ଗଦ ହନୁ ସୁଷେଣ । ଗଜ ଜାମ୍ବୁବନ୍ତ
କେଶରୀ ବୀର ହେ । ଭୀମଯାନର ରମଣ । ଦେଖ ଦେବ ହେ ॥ ପଞ୍ଚବଂଶ
ସେନା ଏହାଁ ଏହାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ କୋଟି କୋଟି କପି ହେ । କଳନା ହେବାକୁ
ନାହିଁ । ଦେଖ ଦେବ ହେ ॥ ବିନୋଦ ସେନାକୁ ରାଇ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ
କପିକୁଳର ସାଇଁ ଯେ । ପୂର୍ବଦିଗେ ଖୋଜ ଯାଇଁ ଟି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥
ଉଦେଗିରି ଯାଏ ଯିବ । ବନ ଗିରି ଗ୍ରାମ ପୁର କଟକ ଯେ । ସମସ୍ତ ବୁଲି
ଖୋଜିବ । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥ ଜନକ ରାଜା ଦୁଲଣୀ । ବାରତା ମାସକେ
ନ ଦେଲେ ଆଣି ଯେ । ପକାଇବ ଶିର ହାଣି । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥
ଗବୟ, ଗବାକ୍ଷ, ଗଜ । ଦୁର୍ବନ୍ଦ, ତାର, ନଳ, ନୀଳ ସୁଷେଣ ଯେ । ହନୁ-
ମନ୍ତ ଯୁବରାଜ । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥ ଜାମ୍ବବ ଗନ୍ଧମାର୍ଦନ । ବୋଲେ କପି-
ରାଜ ତୁମ୍ଭେ ସେ ବେଗେ ହେ । ଦକ୍ଷିଣେ ଯାଅ ବହନ । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥

ମାସେ ନ ପୂରୁ ଆସିବ । ଦକ୍ଷିଣ ସିନ୍ଧୁ ମଧ୍ୟେ ଯେତେ ଗିରି ହେ । ସବୁ ବୁଲିଣ ଖୋଜିବ । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥ କେଶରୀ ବୀରକୁ ପୁଣି । କହନ୍ତି ତାହାକୁ ପାଶକୁ ରାଇ ଯେ । ଖୋଜିବ ପଶ୍ଚିମେ ଯାଇ । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଘରଣୀ । ବାରତା ମାସକେ ନ ଦେଲେ ଆଣି ଯେ । ଦଣ୍ଡ ଦେବ ସତ୍ୟବାଣୀ । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥ ଶତବଳ ସେନାପତି । ତାହାଙ୍କୁ ରାଇଣ କହନ୍ତି କତି ଯେ । ଉତ୍ତରେ ଯାଅ ତୁରିତ । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ ॥ ପୃଥିବୀର ସ୍ଥାନ ଯେତେ । ସୁଗ୍ରୀବ ତାହାଙ୍କୁ କହିଲେ କେତେ ଯେ । ବଣି କି କହିବ ଗୀତେ । କି ମୋ ବନ୍ଧୁ ହେ । ୧୩ ।

## ୨୮ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—କୌଶିକ

ରାମ ପଚାରନ୍ତି ସଖେ ସୁଗ୍ରୀ ମିତ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ କହିବ ତ ସତ ॥ ପୃଥିବୀରେ ଯେତେ ଯେତେ ସ୍ଥାନମାନ କହିଲ ସେ କେବଣ ଦୂତ । କର ଯୋଡ଼ିଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଜଣାନ୍ତି ଶ୍ରୀଦେବ । ବାଳି ଭୟରେ ପୃଥିବୀ ବୁଲିଣ ଲୁଚିବାକୁ ମୁଁ ଖୋଜିଲି ଠାବ । ଯହିଁ ତହିଁ ଗଲେ ବାଳି ମୋତେ ମାରେ ରହି ତ ଠାବ ନ ପାଇଲି । ହନୁ କହିଲେ ଋଷ୍ୟମୂକେ ଲୁଚିବା ତାଙ୍କର ବୋଲରୁ ଅଇଲି । ପୂର୍ବେ ବାଳି ଦୁନ୍ଦୁଭିକି ମାରି ତାର ଅସ୍ଥି ବୁଲାଇ ଫିଙ୍ଗିଦେଲା । ତାର ରୁଧିର ମାତଙ୍ଗ ମହାଋଷି କାନନ ମଧ୍ୟରେ ପଡ଼ିଲା । ଋଷି କ୍ରୋଧରେ ଶାପଦେଲେ ବାଳିକି ମୋର ସୀମାରେ ନ ପଶିବୁ । ଯେବେ ତୁ ମୋ ଗିରି ବନରେ ପଶିବୁ ରୁଧିର ଉଦ୍‌ଗାରି ମରିବୁ । ତେଣୁକରି ଦେବ ଋଷ୍ୟମୂକ ଗିରି ଯିବାକୁ ବାଳି ଭୟ କଲା । ତେଣୁକରି ଦେବ ମୋହର ଲୁଚିବା ସ୍ଥାନ ଏହି ଗିରି ହୋଇଲା ॥ ଏହା ଶୁଣି ରାମ ହନୁକୁ ରାଇଣ ଦେଲେ ଅନାମିକା ମୁଦ୍ରିକା । ବୋଲେ ବଣି ହନୁ ଶିରରେ ଲଗାଇ ବାନ୍ଧେ କଟିଦେଶେ ପଟୁକା ।

## ୨୯ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ଅନୁସନ୍ଧାନ

### ଶ୍ରୀଭାଗବତ—ବୃତ୍ତେ

ଶ୍ରୀରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଦୂତେ । ଗମିଲେ ପବନୁ ତ୍ୱରିତେ ॥ ସଙ୍ଗରେ ନେଲେ କପିବଳ । ଖୋଜିଲେ ପୃଥିବୀ ମଣ୍ଡଳ ॥ କାହିଁ ସୀତାଙ୍କୁ ନ ଦେଖିଲେ । ବାହୁଡ଼ି ବାରତା କହିଲେ ॥ ଦକ୍ଷିଣେ ଗଲେ ଯେତେ ଦୂତେ । ଖୋଜିଲେ କାନନ ପର୍ବତେ ॥ ନ ଦେଖି ମନେ କ୍ଷୋଭ କଲେ । ବିନ୍ଧ୍ୟ

ଗିରିଙ୍କ ବୋଲ ଗଲେ ॥ କ୍ଷୁଧା ତୃଷାରେ ପୀଡ଼ା ପାଇ । ଦେଖିଲେ ବିବର ଅଛଇ ॥ ଜଳ ଲୋଭରେ ତହିଁ ପଶେ । ଅନ୍ଧାରେ କିଛିହିଁ ନ ଦିଶେ ॥ ସିଂହ ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ ଯେତେ ଜୀବ । ମାରି ମାରିଣ ଗଲେ ସର୍ବ ॥ ଆଗେ ଦେଖିଲେ ତେଜୋମୟେ । ଅଛି ଦିବ୍ୟପୁର ଗୋଟିଏ ॥ ଅଷ୍ଟରତନେ ପୁର ଶୋଭା ॥ ପୁଷ୍କରିଣୀରେ ମନ ଲୋଭା ॥ ବିବିଧ ଫଳେ ପୂରି ତରୁ ॥ ସୁନ୍ଦର ଦିଶୁଅଛି ଦୂରୁ ॥ ଦେଖିଲେ ହୋଇଅଛି ଶୂନ୍ୟ । ଏକ ଯୁବତୀ ପୁଣ୍ୟଜନ ॥ ତାହାଙ୍କୁ ଯାଇ ପଚାରିଲେ । ସେ ସର୍ବ ବୃତ୍ତାନ୍ତ କହିଲେ ॥ ଏହି କହିଲେକ ବୃତ୍ତାନ୍ତ । ଆମ୍ଭେମାନେ ଶ୍ରୀରାମ ଦୂତ ॥ ଶୁଣି ସେ ଫଳ ମୂଳ ଦେଲା । ଅତିଥିମତେ ପୂଜା କଲା ॥ ବୋଇଲୁ ନ ପାରିବ ଯାଇ । ଏଥି ପଶିଲ କାହିଁ ପାଇଁ । ସମସ୍ତେ ନେତ୍ରମାନ ବୁଜ । ବାହାର କରିବି ମୁଁ ଆଜ ॥ ଏମନ୍ତେ ସୀଉକାର କଲେ । ନେତ୍ର ବୁଜ ବାହାର ହେଲେ । ଦକ୍ଷିଣ ଜଳଧିର କୂଳେ । ମହେନ୍ଦ୍ର ଅଚଳର ତଳେ ॥ ଅଙ୍ଗଦ ବୋଲନ୍ତି ବଚନ । ଅବଧି ପୂରିଗଲା ଦିନ ॥ ମାସକୁ କଣ୍ଠ ହୋଇଥିଲା । ଦ୍ୱିତୀୟମାସ ଆସି ହେଲା ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ଦିନ ଶିବ ମୋତେ । ମୁଁ ଆଉ ଯିବଇଁ କେମନ୍ତେ ॥ ନ ଦେଲେ ସୀତାଙ୍କ ସନ୍ଦେଶ । ନ ଯିବ ସେ ସୁଗ୍ରୀବ ପାଶ ॥ ଅଧର୍ମୀ ଅଟଇ ସୁଗ୍ରୀବ । ମୋତେ ସେ ଜୀବନେ ମାରିବ ॥ ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ଭାଇର ଭାର୍ଯ୍ୟା ହରେ । ପାତକ ମନେ ନ ବିଚାରେ ॥ ଭାଇ ମରାଇ ହେଲା ରଜା । ରାମ ଦୟାରୁ ମୋତେ ପୂଜା ॥ ଅଙ୍ଗଦ ମୁଖୁଁ ଏହା ଶୁଣି । ସମସ୍ତେ ବୋଲୁଛନ୍ତି ବାଣୀ ॥ ରାଜନନ୍ଦନ ଅଟ ତୁମ୍ଭେ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଛାଡ଼ିବୁ କି ଆମ୍ଭେ । ମାନ ବୋଇଲା ଚାଲ ଯିବା । ସେହି ବିବରରେ ସୁଖେ ଥିବା ॥ ହନୁ ବୋଲେ ବିସ୍ତାର ଚତେ । ଏମନ୍ତ ନ ଯୋଗାଅ ମୋତେ ॥ କୁଟୁମ୍ବଛନ୍ତି ରାଜାପାଶ । କେମନ୍ତେ ହେବ ଅବିଶ୍ୱାସ ॥ ଅଙ୍ଗଦ କପା କର ତପ । ସୁଗ୍ରୀବ ତୁମ୍ଭ ଧର୍ମବାପ ॥ କପାଁ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେବା ଦଣ୍ଡ । ଏ କଥାମାନ ମନୁ ଖଣ୍ଡ ॥ ଅଙ୍ଗଦ ନାସ୍ତି ତାହା କଲେ । ମରିବା ବୋଲିଣ ବସିଲେ । ସମସ୍ତେ ହୋଇ ଏକମନ । ଆରମ୍ଭ କଲେକ ଆସନ ॥ କୁଶଶଯ୍ୟା କରି ବସିଲେ । ଶ୍ରୀରାମ ଚରିତ ଘୋଷିଲେ ॥ ଅଙ୍ଗଦ କହେ ସର୍ବ ଶୁଣି । ଏ ରସେ ପାନ ବସି ଭଣି । ୩୭ ।

## ୩୦ଂଶ ଛାନ୍ଦ—ସମ୍ପାତି ସମ୍ବାଦ

ରାଗ—ତୋଡ଼ି

ସର୍ବବାରେ ବସି କୁଶାସନେ । ଅଙ୍ଗଦ କହନ୍ତି ସାବଧାନେ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ କିଛି କାର୍ଯ୍ୟ ନ କରିଣ ବିଅର୍ଥେ ମରିବା ଆମ୍ଭେମାନେ ॥ ଧନ୍ୟ ସେ ଜଟାୟୁ ପକ୍ଷୀ ଥିଲା । ରାବଣ ସଙ୍ଗରେ ଯୁଦ୍ଧକଲା । ରଣରେ ରଥସେହା

ଧନୁ କାଟି ଶ୍ରୀରାମ ନିମିତ୍ତ ପ୍ରାଣ ଦେଲା ॥ ଶ୍ରୀରାମ ତାହାଙ୍କୁ ଦାହ କଲେ । ପିତାମିତ୍ର ବୋଲି ପିଣ୍ଡ ଦେଲେ । ଗୃଧ୍ରପକ୍ଷୀ କେଉଁଠାରେ କେତେ ତପ ପୁଣ୍ୟ କରିଣ ସେ କରିଥିଲେ ॥ ତାଙ୍କ ପ୍ରାପ୍ତ ଯେବେ ଯାନ୍ତା ପ୍ରାଣ । ରାବଣ ସଙ୍ଗତେ କରି ରଣ । ସୁଗ୍ରୀବ ଭୟରେ ସୀତା ଖୋଜିବାରେ ମରୁଥାଇଁ ଆମ୍ଭେ ଅକାରଣ ॥ ଗିରିଶିଖେ ବସି ଶୁଣୁଥିଲା । ସମ୍ପାତି ମନେ ବିଚାର କଲା । ଏତେ ଦିନେ ଆମ୍ଭି ମର୍କଟଗୁଡ଼ାଏ ବିଧାତା ଆଣି ଆହାର ଦେଲା ॥ ଭାଇର ମରଣ କର୍ଣ୍ଣେ ଶୁଣି । ପଚାରଇ ତାଙ୍କୁ ପୁଣ ପୁଣି । କହ କହ ମୋର ଭାଇର ବାରତା ବିକଳ ହେଲା ମରଣ ଶୁଣି ॥ ଅଙ୍ଗଦ କହଇ ସବୁକଥା । ମାଇଲା ତାହାଙ୍କୁ ଦଶମଥା । ରାମଦୂତ ଆମ୍ଭେ ସୀତାଙ୍କୁ ଖୋଜୁଛୁଁ ନ ପାଇ ମରୁଛୁଁ ଏବେ ବୃଥା । ଶୁଣି ସମ୍ପାତି କହଇ ବାଣୀ ॥ ସ୍ନାନ କରାଅ ହେ ସିନ୍ଧୁ ପ୍ରାଣୀ । କପାଇଁ ମରିବ ସମସ୍ତ କହିବ ମୋହର ମୁଖରୁ ଶୁଣି ବାଣୀ । ଗିରିଶିଖୁ ସମୁଦ୍ରକୁ ନେଲେ । ସ୍ନାନ କରାଇ ସେ ପଚାରିଲେ ॥ ସେ ତାଙ୍କୁ ସମସ୍ତ ସନ୍ଦେଶ କହନ୍ତେ ଶୁଣି ପରମ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ ॥ ଶତ ଯୋଜନ ତା ଲଙ୍କାଗଡ଼ । ଚଉପାଶରେ ଜଳଧି ବାଡ଼ । ରବି ସକାଶୁଁ ମୋ ପକ୍ଷ ପୋଡ଼ିଗଲା ମୋତେ ସେ କେବେହେଁ ନୁହେଁ ବଡ଼ ॥ ଆକାଶମାର୍ଗେ ଉଥରେ ଥିଲି । ଏହି ବାଟେ ସୀତା ଘେନିଗଲା । ମୋହର କନିଷ୍ଠ ଭାଇ ଜଟାୟୁକୁ ଅଦୋଷେ ଚଣ୍ଡାଳ ମାରିଗଲା । ଦିଶୁଅଛି ମୋତେ ଲଙ୍କାପୁର । ଆବର ଦିଶୁଛି ସୀତାଙ୍କର । ଦିଶୁଅଛି ମୋତେ ଜାନକୀ ଅଶୋକ ବନରେ ରଖିଛି ଦଶଶିର ॥ ଶ୍ରୀରାମଦୂତ ଦର୍ଶନ ପାଇ । ସମ୍ପାତି ପକ୍ଷ ପାଇଲା ତହିଁ । ବୋଲଇ ବଶି କପିମାନେ ବିଚାର କରନ୍ତୁ ସିନ୍ଧୁ ଡେଇଁବା ପାଇଁ ॥

## ୩୧ଶ ଛାନ୍ଦ—ସିନ୍ଧୁ ଡେଇଁବା ପରାମର୍ଶ

ରାଗ—ଚକ୍ରଦଣ୍ଡ

ଅଙ୍ଗଦବୀର କପିଙ୍କି ଅନାଇ । ବୋଲଇ ସିନ୍ଧୁକେ ପାରିବ ଡେଇଁ । କାହା ଅଙ୍ଗରେ ଅଛି କେତେ ବଳ । ଆମ ଗୋଷ୍ଠୀରେ କହ କପିକୁଳ ॥ ଗଜ ବୋଲନ୍ତି ମୁଁ ଦଶ ଯୋଜନ । ଡେଇଁ ସେ ପାରଇ ବାଳିନନ୍ଦନ । ଗବୟ ବୋଲନ୍ତି ଯୋଜନ ବିଂଶ । ଡେଇଁ ଯାଇ ଆସିବ ତୁମ୍ଭ ପାଶ ॥ ଗବାକ୍ଷ ବୋଲେ ତିରିଶ ଯୋଜନ । ଡେଇଁ ମୁଁ ପାରିଲି ସତ୍ୟ ବଚନ । ଦ୍ୱିବିଦ ବୋଲେ ଯୋଜନ ଚାଳିଶ । ଏତେ ଡେଇଁଲେ ହେବ ଅବା ଯଶ ॥ ନଳ ବୋଲଇ ଯୋଜନ ପଞ୍ଚାଶ । ଡେଇଁ ପାରିବି ମୁଁ ଏତେ

ଅବଶ୍ୟ । ମୀଳ ବୋଲନ୍ତ ଯୋଜନ ଷାଠିଏ । ମୁଁ ଡେଇଁବ ଏଥି ନାହିଁ ସଂଶୟେ ॥ ତାର ବୋଲନ୍ତ ଯୋଜନ ସତୁରି । ଡେଇଁ ମୁଁ ପାରନ୍ତ ଜଳଧି-ବାରି । ସୁଷେଣ ବୋଲନ୍ତ ଅଶୀ ଯୋଜନ । ମୁଁ ଡେଇଁବ ଏଥିରେ ନାହିଁ ଆନ ॥ ଜାମ୍ବବ ବୋଲନ୍ତ ନଉ ଯୋଜନ । ତା ଶୁଣି ଅଙ୍ଗଦ ବୋଲେ ବଚନ । ଡେଇଁ ମୁଁ ପାରନ୍ତ ଯୋଜନ ଶତ । ଲେଉଟିବାରେ ହେବ ଅଶକତ ॥ ଖଣ୍ଡେଦୂରେ ବସି ଶୁଣନ୍ତ ହନୁ । ଜାମ୍ବବ ବୋଲନ୍ତ ପବନସନୁ । ମଉନ ହୋଇ ରହିଛ କପାଇଁ । ତୁମ୍ଭ ପରାକ୍ରମ ସବୁ ଜାଣଇ ॥ ପବନଦେବ ତୁମ୍ଭ ନିଜ ତାତ । କେଶରୀଙ୍କ ଭାରିଯା ତୁମ୍ଭ ମାତ । ଜନ୍ମରୁ କଲଟି ଏଡେ ସାହସ । ଲକ୍ଷେ ଯୋଜନ ଡେଇଁଲ ଆକାଶ ॥ ସୁରଙ୍ଗ ଦେଖି ଗିଳୁଥିଲ ଭାନୁ । ଇନ୍ଦ୍ର ବଜ୍ର ମାଇଲା ତୁମ୍ଭ ତନୁ । ଜଗତ ନିରୋଧିଲେଟି ପିଅର । ଧାତାସହ ବର ଦେଲେ ଅମର ॥ ଆମ୍ଭମାନଙ୍କୁ କର ପ୍ରତିକାର । ଶ୍ରୀରାମକାର୍ଯ୍ୟେ ହୁଅ ତତପର । କପିକୁଳ ସିଂହ ପାଅ ହେ ଯଶ । ତୁମ୍ଭ ଯିବା ଶତଯୋଜନ କିସ ॥ ବୟସ ଥିଲେ ମୁଁ ପାରନ୍ତ ଯାଇ । ବୃଦ୍ଧ ହୋଇଲି ଅଙ୍ଗେ ବଳ ନାହିଁ ॥ ମହୀନ୍ଦ୍ର-ବି ବିକ୍ରମକାଳେ ହରି ଚରଣ । ସାତବାର କଲି ମୁଁ ପ୍ରଦକ୍ଷିଣ ॥ ମହୀନ୍ଦ୍ର-ଗିରି ଆରୋହିଲେ ହନୁ । କାୟା ବିସ୍ତାରିଲେ ପବନସୂନୁ । ଆକାଶମାର୍ଗକୁ ଲଗିଲ ଶିର । ଉଡନ୍ତେ ଲସି ଗଲେ ଗିରିବର ॥ ଯେତେ ଜୀବ ଗିରି କୋଟରେ ଥିଲେ । ଗିରି ଲସିବାରେ ଦଳି ହୋଇଲେ । ମହୀ ଭିତରେ ପଶିଲା ସେ ଗିରି । ବୋଇଲେ ବଣି କଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା କାଣ୍ଡ ପୂରି । ୧୪ ।

## କଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାକାଣ୍ଡ ସମାପ୍ତ

# ସୁନ୍ଦର କାଣ୍ଡ

## ୧ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ପାହାଡ଼ିଆ କେଦାର

ଅଞ୍ଜନାସୁତ ବଢ଼ାଇ କାୟେ, ବିକ୍ରମି ଉଡ଼ ଗଗନେ ଯାଏ, ଦେଖିଣ ଦେବେ ତାର ନିର୍ଭୟେ କଲେ ଉପାୟ ଯେ । ହନୁ ପ୍ରାକ୍ରମ ବୁଝିବା ପାଇଁ, ସୁରସା ଆଗେ କହିଲେ ଯାଇଁ, ତୁମ୍ଭେ ତା ଯିବା ପଥରେ ରହି ଗିଳିବ ମାୟେ ଗୋ । ଶୁଣି ସୁରସାଦେବୀ ପଥ ଓଗାଳ ଯେ । ହନୁକୁ ବୋଲେ ଆଜ ଦେବ ମୁଁ ଗିଳ ଯେ ॥ ମନ୍ଦର ସମ ବଦନ ତୋଳ, ଦେଖାଇ ବଜ୍ର ଦଶନାବଳୀ, ବୋଲେ ଅପାର ଦିନ କ୍ଷୁଧାରେ ହୋଇଲୁ ବ୍ୟାକୁଳ ରେ ॥ ହନୁ ବୋଲନ୍ତ ଶୁଣ ଗୋ ମାତ, ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କର ମୁଁ ଦୂତ, ସୀତାଙ୍କୁ ଖୋଜିବାକୁ ମଁ ଯିବା, ଆସିବ ତୋ କହିଲି ସତ ଗୋ । ତୁ ଯେବେ କ୍ଷୁଧାତୁରେ ପୀଡ଼ିତ, ଆସିବ ତୋ

ପାଶେ ନଯ୍ୟିତ, କେବଳ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଅଗ୍ରତ, ଦେବ ବାରତ ଗୋ । ଶୁଣି ସେ ନାଗମାତା ପାଟି ବିସ୍ତାରି ଯେ । ଦଶଯୋଜନ କାୟା ବିସ୍ତାର କରି ଯେ । ଦେଖିଣ ହନୁମନ୍ତ ବିସ୍ମିତ, କେମନ୍ତେ ଏଥୁ ଯିବି ଉଦ୍ଧରି, ଷଷ୍ଟି ଯୋଜନ ବିସ୍ତାରି କରି ଶରୀର ଧରି ଯେ ॥ ଦେଖିଣ ହନୁମନ୍ତର ପିଣ୍ଡ, ଦ୍ୱିଗୁଣ କରି ବିସ୍ତାରେ ତୁଣ୍ଡ, ବୋଲଇ ହନୁ ଦିଅନ୍ତ ଦଣ୍ଡ ଏ ତ ଅଦଣ୍ଡ୍ୟ ଯେ ॥ ଏମନ୍ତ ବୋଲି ମେଲିଲା ତୁଣ୍ଡ, ସବୁ ପ୍ରମାଣେ କରିଣ ପିଣ୍ଡ, ବାହାରି ହେଲା ହୋଇ ପ୍ରଚଣ୍ଡ, କର୍କର ଷଣ୍ଢ ଯେ । ଦେଖି ସୁରସା ତାକୁ କହେ ବଚନ ଯେ । କାର୍ଯ୍ୟ ସିଦ୍ଧିକ ତୁ କରି ହନୁମାନ ରେ । ସୀତାଙ୍କୁ ଖୋଜ ଆସ ବହନ, ବାରତା କହ ରଘୁନନ୍ଦନ, ନୋହିବ ପଥେ ବିଘ୍ନମାନ, ସତ୍ୟବଚନ ଯେ ॥ ସେଠାରୁ ହନୁ ଗମେ ତ୍ୱରିତ, ବରୁଣ ଦେଖି ବିସ୍ମିତରେ ଚିତ୍ତେ ରାମଦୂତଙ୍କୁ ସ୍ଥାନ କେମନ୍ତେ ଦେବି ଗୁପତେ ଯେ । ହିରଣ୍ୟ ନାଭ ଗିରିଙ୍କ ସନ୍ନିଧି, ବରୁଣ ତାଙ୍କୁ ବିନୟ ହୋଇ, ହନୁଙ୍କୁ ପୂଜା କରି ମୋ ପାଇଁ ମାଗୁଛି ଏତେ ହେ ॥ ଶୁଣି ସେ ପ୍ଲକ୍ଷଗିରି ଜବେ ବଢ଼ିଲେ ଯେ । ହନୁମନ୍ତଙ୍କୁ ସନ୍ନିଧି ସ୍ତବ ପଢ଼ିଲେ ଯେ । ପବନସୁତ ଭୟ ନ କରି, ଏ ମୋର ଶିରେ ବିଶ୍ରାମ କରି, ସୁପକ୍ୱ ଫଳରେ ଶାନ୍ତ ହରି; ବରୁଣ ଦେଲେ ହେ ॥ ଶୁଣିଣ ହନୁ ଗୃହିଁ ଉତ୍ତର, ଅଙ୍ଗୁଷ୍ଠି ଅଗ୍ରେ ଛୁଇଁ ତା ଶିର, ପଢ଼ିଲା ସହସ୍ର ତା ମୁଖର, ଉଡ଼ିପ୍ରଖର ଯେ । ସିଂହିକା ବଧକରିଣ ହରି, ତହୁଁ ସଧୀରେ ବିଜୟ କରି, ଡେଇଁଣ ସିନ୍ଧୁ ବିକ୍ରମ କରି ସୁବଳଗିରି ଯେ ॥ ଲଙ୍କାଗଡ଼ରେ ହନୁ ଦେଲାକ ଦୃଷ୍ଟି ଯେ । ମେରୁଗିରି କି ପଡ଼ୁଅଛି ଏ ସୃଷ୍ଟି ଯେ । କନକମୟ ଦିର୍ଘ ପାଚେରି, ବିଶ୍ୱକର୍ମା ଯା ନିର୍ମାଣ କରି, ବୋଲଇ ବିଶି ଯେ ପୁରି ସେବଇ ପରମେଷ୍ଠୀ ଯେ । ୧୫ ।

## ୨ୟ ଛାନ୍ଦ—ହନୁମାନର ଲଙ୍କା ପ୍ରବେଶ

### ରସକୋଇଲି ବାଣୀ

ରବିଅସ୍ତେ ସନ୍ଧ୍ୟା ହେଲା ପ୍ରକଟ । ହନୁ ମାର୍ଜାରି ସମାନେ ମର୍କଟ । ଧେନୁମାନଙ୍କ ସଙ୍ଗରେ ମିଶିଲା । ଲଙ୍କାଗଡ଼ର ଭିତରେ ପଶିଲା ସେ । ଦେଖି ତାକୁ ଲଙ୍କଦେବୀ ଯେ । ପଥ ଓଗାଳିଣ ବୋଲନ୍ତି ବାନର ଆଜ ମୁଁ ତୋତେ ଖାଇବି ଯେ ॥ ହନୁ ତାହାଙ୍କୁ ଗୃପୋଡ଼େ ମାଇଲେ । ଭୟରେ ଦେବୀ ତାଙ୍କୁ ବର ଦେଲେ । ଯହିଁକି ଆସିଛୁ କରି ତା ସିଦ୍ଧି । ସବୁରୁ ମୋତେ କହିଛନ୍ତି ବିଧି ସେ । ଅସୁରି କୁଳ ନପାତ ଯେ । ଆଜହୁଁ ଜାଣିଲି ରାବଣ ସଙ୍ଗୋଷ ହସ୍ତେ ହୋଇବେ ହତ ଯେ ॥ ବୁଲଇ ଲଙ୍କା ହୋଇଣ ନିଶଙ୍କା । ସୀତାଙ୍କୁ

ଖୋଜଇ କରି ଆଶଙ୍କା । ଧୂମ୍ରାକ୍ଷ ବିରୂପାକ୍ଷ ମହୋଦର । ପ୍ରଶସ୍ତ ମହା-
ପାର୍ଶ୍ୱର ପୁର ଯେ । ଛାଡ଼ଇ ସର୍ବ ଯୁବତୀ ଯେ । ସୀତାର କାହିଁହିଁ ଲକ୍ଷଣ
ନ ଦେଖି ବିକଳ ହୁଅଇ ମତି ଯେ ॥ ଅକ୍ଷୟ ମେଘନାଦ ଅକମ୍ପନ ।
କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ବିଭୀଷଣ ସଦନ । ମହୀରାବଣ ଅତିକାୟ ପୁର । ଖୋଜଇ ସର୍ବ
ମରୁତକୁମର ସେ । କୁମ୍ଭ ନିକୁମ୍ଭ ଦୁର୍ମୁଖ ଯେ । ଦୁର୍ଜୟ ଦୁରନ୍ତକ ପୁର
ଖୋଜଣ ହନୁ ହୁଅଇ ବିମୁଖ ଯେ ॥ ଉନ୍ମତ୍ତ ମକରାକ୍ଷସର ପୁର । ମିତ୍ରଘ୍ନ
ଶୁକ ଶାରଣ ଘର । ତ୍ରିଶିର ରାକ୍ଷସ ପୁର ଦେଖିଲା । ଲଙ୍କାପୁରେ ଘରେ
ଘରେ ପଶିଲ ସେ । ନ ଦେଖିଲା ରାମନାରୀ ଯେ । ଖୋଜି ଖୋଜି ଯାଇ
ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ରାବଣର ନିଜପୁରୀ ଯେ ॥ ଦେଖିଲ ସର୍ବ ରତ୍ନମୟ ପୁର ।
ଶୋଇଛି ପୁଷ୍ପବିମାନ ଉପର । ଅନେକ ନାରୀ କରିଣ ସୁରତ । ପଡ଼ିଅଛନ୍ତି
ହୋଇ ଅଶକତ ସେ । ବିବିଧ ମଦିରା ପାନେ ଯେ । କେହ୍ନ କେହ୍ନ ନାରୀ
ଦିବ୍ୟ ସୁକୁମାରୀ ଶୋଇଛନ୍ତି ବିବସନେ ଯେ ॥ ନାଗ ନର ସୁର ଗନ୍ଧର୍ବ
ନାରୀ । କିନ୍ନର ଯକ୍ଷ ରାକ୍ଷସ କୁମାରୀ । ଅପସରୀ ବିଦ୍ୟାଧରୀ ଯୁବତୀ । ବେଢ଼ି
ଶୋଇଛନ୍ତି ରାବଣ କତି ସେ । କା ହାତୁଁ ପଡ଼ିଛି ବୀଣା ଯେ ॥ କାହା କରୁଁ
ତାଳ କା କରୁଁ ମର୍ଦ୍ଦଳ କା ହସ୍ତୁ ହଡପମୁଣା ଯେ ॥ ସ୍ୱମର ଖଟ ଆଲଟ
ପକାଇ । ଶୋଇଛନ୍ତି ବାଳୀ ଜ୍ଞାନ ହରାଇ । ପାନପାତ୍ରମାନ ପଡ଼ିଛି ଖସି ।
କନକ କୁମ୍ଭେ ସୁରାଅଛି ପଶି ଯେ । ଜଳଇ ପ୍ରଦୀପମାନ ଯେ । ଉଜ୍ଜ୍ୱଳକନକ-
ଫରୁଆ ପରାୟେ ଦିଶୁଛନ୍ତି ସ୍ତନଘନ ଯେ ॥ ମଧ୍ୟରେ ଶୋଇଅଛି ଦଶଶିର ।
କରି କର ପ୍ରାୟକ ବଂଶକର । ବେଢ଼ି ଶୋଇଛନ୍ତି ସକଳ ବାଳୀ । କଜ୍ଜ୍ୱଳ
ମେଘେ ବେଢ଼ି କି ବିଜୁଳି ସେ । ନନ୍ଦନମାଳାରେ ଶୋଭା ଯେ । ଚନ୍ଦ୍ର
ରଜନୀରେ ତମାଳ ତରୁରେ କନକଲତା ବେଢ଼ିବା ଯେ ॥ କୋଳରେ
ଶୋଇଅଛି ଏକ ନାରୀ । କୁଣ୍ଡଳଦନ୍ତୀ ଯଉବନେ ଭାରୀ । ଦିଶିଲା ହେମ ନିନ୍ଦଇ
ତା ତନୁ । ତା ଦେଖି ବିସ୍ମୟରେ ପବନସୂନୁ ସେ । ଏ ପରା ରାମ ଘରଣୀ
ଯେ । ମୁଖ ତାର ମଦ୍ୟବାସରେ ପ୍ରକଟ ନୁହଇ ବୋଲି ତା ଜାଣି ଯେ ॥
ମନେ ବିସ୍ମୟରେ ଅପରାଧ କଲା । ରାମ ଘରଣୀ ଏହାକୁ ବୋଇଲ । ମର୍କତ
କଲି ଗୁଞ୍ଜାପକ୍ଷୀ ମୁଣ୍ଡ । ସ୍ଫଟିକ କଲି ମୁଁ ରଜତଖଣ୍ଡ ସେ । ପିତ୍ତଳ କଲି
କାଞ୍ଚନ ଯେ । ଇନ୍ଦ୍ରନୀଳମଣି ରତନ ମୁଁ କଲି କାଚର ସଙ୍ଗେ ସମାନ ଯେ ॥
ନ ଦେଖି ହନୁ ସୀତାଙ୍କ ଶ୍ରୀମୁଖ । ମନେ ଲଭିଲେକ ବହୁତ ଦୁଃଖ ।
ବୋଇଲଇ ଅସୁରେ କଲେ କି ଗ୍ରାସ । କି କହିବି ଯାଇଁ ଶ୍ରୀରାମ ପାଶ ମୁଁ ।
ନ ପାଇ ସୀତା ସନ୍ଦେଶ ଯେ । ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୁଗ୍ରୀବ ସହିତେ ନିଶ୍ଚୟେ
ହୋଇବେ ନାଶ ଯେ ॥ ଏଥିରୁ ଭଲ ମୋହର ବିନାଶ । ଖୋଜଇ ବୋଲି

କରିଥିବେ ଆଶ । ସମ୍ଭାଷ କରିବା ଛନ୍ଦେ ଇ ମନେ । ପଶିଲା ଯାଇ ଅଶୋକ କାନନେ ସେ । ଦ୍ୱିତୀୟ ଖାଣ୍ଡବ ବନ ଯେ । ବୋଲଇ ବସି ଯେ ଦେଖିଣ ପ୍ରଶଂସା କରୁଛନ୍ତି ହନୁମାନ ଯେ । ୧୩ ।

## ୩ୟ ଛାନ୍ଦ

### ବଚନିକା

ଅଶୋକ ବୃକ୍ଷଡାଳରେ ହନୁମନ୍ତ ବସି । ମଧୁବନ ଶୋଭା ଦେଖି ବହୁତ ପ୍ରଶଂସି ॥ ଧନ୍ୟରେ ରାବଣ ଧନ୍ୟ ତୋର ଭୁବନ । ଜଗତ୍ର ଅଟ୍ଟାଳୀ ସବୁ ସୁବର୍ଣ୍ଣେ ନିର୍ମାଣ ॥ ଅଳକା ଭୁବନ ପରି ଦିଶଇ ଶୋଭିତ । ମଧୁବନ ଶୋଭା ଫଳ ପୁଷ୍ପରେ ପୂରିତ ॥ ସୁଗନ୍ଧ କୁସୁମ ଶୋଭେ ଚଉପାଶେ ଘେରି । ଧନ୍ୟ ଧନ୍ୟ ବୋଲି ହନୁ ପରଶଂସା କରି ॥ ଏତେ ଶିରିଗୋଟା ଭୁଞ୍ଜି କାର୍ଯ୍ୟ ନାଶ ଯିବ । ସୀତାଙ୍କୁ ନ ଦେଲେ ନଷ୍ଟ ରାବଣ ମରିବ ॥ ଏହା ଭାବି ହନୁମନ୍ତ କ୍ଷୁଦ୍ରରୂପ ହେଲା । ବିହଙ୍ଗ ନରେନ୍ଦ୍ର କହେ ବୃକ୍ଷରେ ବସିଲା ।

## ୪ର୍ଥ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଠାବ

### ରାଗ—ସିନ୍ଧୁଡା

ଫଳ କୁସୁମେ ମଣ୍ଡିଛି ପ୍ରାୟେ ଦିଶେ ମଧୁବନ ତରୁକୁଳ । ସୁବର୍ଣ୍ଣ ଚଉତ୍ରି ଧାଡ଼ି ଧାଡ଼ି ଶୋଭା ଦିଶୁଅଛି ତହିଁ ତଳ ଯେ । ପାରିଜାତକ ଆଦି ॥ ସ୍ୱର୍ଗୁ ଆଣିଛି ଅମରବାଦୀ ଯେ । ରୋପିଅଛି ନାନା ମଉଷଧି ଯେ । ଶୋଭା ଦିଶୁଛି ତଡ଼ାଗ ନଦୀ ଯେ ॥ ଦେଖିଲା ହନୁ ଦିବ୍ୟପୁର ପ୍ରାଙ୍ଗଣେ ଶିଂଶୁପା ବୃକ୍ଷର ତଳେ । ଜନକସୁତା ବିଜୟେ କରିଛନ୍ତି ଅସୁରୀମାନଙ୍କ ମେଳେ ଯେ । ଗଣ୍ଡେ ଦେଇଣ ପାଣି । ମୁଖ କରିଛନ୍ତି ଧରଣୀ ଯେ । ସୁମରନ୍ତି ରାମନାମ ବାଣୀ ଯେ । ହନୁ ସେ ବୃକ୍ଷେ ବସିଲେ ଜାଣି ଯେ ॥ ଶରଦ ପୂର୍ଣ୍ଣଚନ୍ଦ୍ରମା ପ୍ରାୟେ ଦିଶୁଅଛି ସୀତାଙ୍କ ଶ୍ରୀମୁଖ । ମାର୍ଜ୍ଜାର ମୁଖେ କି ଲବଣୀ ପିଣ୍ଡୁଳା ବେଢିଛନ୍ତି ଚଉପାଖ ଯେ । ନାନା ବିରୂପାସୁରୀ ମୁଖ ଶୂକର ପ୍ରାୟେ କାହାର ଯେ । ଏକନୟନ ଅଛି କେ ଧରି ଯେ । କୁଲା ପ୍ରାୟେ ଶ୍ରବଣ କାହାର ଯେ ॥ ପ୍ରକଟ ବିକଟ ବଦନ କାହାର ଏକପାଦ ବେନିମୁଣ୍ଡ । କାହାର ଉଦର ବିସ୍ତାର କାହାର ଲୋଲଜିହ୍ୱା ଦୀର୍ଘତୁଣ୍ଡ ଯେ । କାରି ବଙ୍କା ନୟନ । କେହି ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ ଅଶ୍ୱବଦନ ଯେ । ତର୍ଜି ଗର୍ଜୁଛନ୍ତି ଅନୁକ୍ଷଣ ଯେ । କରୁଥାନ୍ତି ଖାଇବାକୁ ମନ ଯେ ॥ ଏମନ୍ତେ ରାବଣ ଶୟନ ସ୍ୱପନେ କହିଲେକ ଲଙ୍କେଶ୍ୱରୀ । ସୀତା ଖୋଜିବାକୁ ମର୍କଟେ ଅଇଲା ସରିଲା ତୋହର ଶିରୀ ରେ । ତାହା ଚେତି

ରାବଣ । ଖଡ୍ଗ ଧଇଲାକ ସେହିକ୍ଷଣ ଯେ । ସଙ୍ଗେ ଘେନାଣ ଯୁବତୀଗଣ
ଯେ । ଅଶୋକବନ ଗଲା ଆପଣ ଯେ ॥ କେ ଘେନିଛନ୍ତି ବିହୁଡ଼ି ଚନ୍ଦ୍ରାପ
କେ ଖଟେ ଖଦି ଚାମର । କାହାର କରେ ହିଡପ ଧୂପକାଠି ଦର୍ପଣ ଧରି
କା କର ଯେ । ବାଜେ ବୀଣା ମର୍ଦ୍ଦଳ । କେହି ଭୁଞ୍ଜାଉଅଛି ତାମ୍ବୂଳ ଯେ ।
ଚଉପାଶରେ ଅପ୍ସରିକୁଳ ଯେ । ପଞ୍ଚଆଶି ଚଳେ ମହୀପାଳ ଯେ ॥ ରାଜା
ବିଜେ ଦେଖି ସମସ୍ତ ଅପ୍ସରୀ ଚରଣତଳେ ପଡ଼ିଲେ । ସୀତାହିଁ ଜାନୁଯୁଗଳ
ଯୋଡ଼ି ବସନରେ ତନୁ ଘୋଡ଼ାଇଲେ ଯେ । ଭୟେ କମ୍ପେ ଶରୀର କ୍ରୋଧେ
କହୁଅଛି ଲଙ୍କେଶ୍ୱର ଯେ ॥ କି କେ ଜାନକୀ ନୋହୁ ମୋହର ରେ । ରାମ
ମାନବ ସିନା ତୋହର ଗୋ ॥ ଆସ ଆସ ବସ ବସ ମୋର ଅଙ୍କେ ଜନକ
ରାଜନନ୍ଦିନୀ । ସାମାନ୍ୟ ମଣୁ କି ରାମ ମୋତେ ନାହିଁ ସ୍ୱର୍ଗ ପାତାଳ
ମେଦିନୀ ଯେ । ଆରେ ନାରୀରତନ । ମୋତେ ଦୃଢ଼େ କର ଆଲିଙ୍ଗନ
ରେ । ଚୁମ୍ବନ ଦାନ ଦିଅ ବଦନ ଯେ । ମୋତେ ବିନ୍ଧୁଛି ମୀନକେତନ
ଯେ । ବିପୁଳ ବର୍ତ୍ତୁଳ ଉଚ୍ଚକୁଚ ବେନି ମୋର ହୃଦରେ ଲଗାଅ । ଶୀଘ୍ର
ବେନି ଭୁଜ ଛନ୍ଦିଣ ଚମ୍ପକମାଳା ପ୍ରାୟେ ଶୋଭାପାଅ ଗୋ । ଆଗୋ
ନବନାଗରୀ । ତୋତେ ଖଟିଥିବ ମନ୍ଦୋଦରୀ ଗୋ । ସର୍ବନାରୀ ହେବେ
ପରିବାରୀ ଗୋ । ଭୋଗ କରିବୁ ଏ ଲଙ୍କାପୁରୀ ଗୋ ॥ ମୁଁ ରତିକୁମର
ତୁ ରତିକୁମାରୀ ନୋହିଲୁ କି ସମସର । ଶରଣ ପଶୁଛି ଶରଣବତ୍ସଳା
ଚରଣତଳେ ତୋହର ରେ । ଆରେ କୋମଳଅଙ୍ଗି । ବଂଶନେନେ ନେଇ
କର ସଙ୍ଗିରେ । ନୟନଲୋଚନ ଗଞ୍ଜିତ ଭଙ୍ଗିରେ । କି କେ ଝୁରୁଛୁ ରମ୍ୟ
ଅପାଙ୍ଗି ରେ ॥ ଏମନ୍ତ ମଣୁ କି ସିନ୍ଧୁ ପାରହୋଇ ଆସିବେ ସେ ବେନି
ଯତି । ତୋତେ ଏଥୁ ନେବେ ତୁ ପୁଣ ତାଙ୍କର ହୋଇବୁ ପ୍ରିୟେ ଯୁବତୀ
ରେ । ତେଜ ମନୁ ସେ କଥା । ଦିନ ଯାମିନୀ ହେଉଛି ବୃଥା ରେ । ଏବେ
ଭୂମିକି ନ ପୋତ ମଥା ରେ ॥ ଭଣେ ବିଶି ରାମ ରସକଥା ଯେ । ୧୧ ।

## ୫ମ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ସିନ୍ଧୁଡ଼ା

ରାବଣର ବାଣୀ ଶୁଣି ଠାକୁରାଣୀ ବୋଲନ୍ତି ଆରେ ପାମର । ରାମ
ଜାଣିଥିଲେ ଜୀବନେ ନ ଥାନ୍ତୁ ନ ଥାନ୍ତା ଏ ଲଙ୍କାପୁର ରେ । ନାଶ ସିନା
ସମ୍ପଦ । ରାମ ସଙ୍ଗେ ଯେ କଲୁ ବିବାଦ ରେ । ଶୁଣି ନାହୁଁ ଧନୁର୍ଗୁଣ
ନାଦ ରେ । ନିକଟରେ ଅଛି ତୋ ବିପଦ ରେ ॥ ତୁ ଛାର ପାପିଷ୍ଠ

ଦୁରାଚ୍ଛର ନଷ୍ଟ ଛୁଇଁବୁ ମୋର ଶରୀର । ନିଶ୍ଚେ ଜାଣିଥାଅ ତୋତେ ମାରି ମୋତେ ନେବେ ଏଥି ରଘୁବୀର ରେ । ପୋଡ଼ିଯିବ ଏ ଲଙ୍କା । ପର ଯୁବତୀକ ନାହିଁ ଶଙ୍କା ରେ । ମରିବାକୁ ନାହିଁ ତୋର ଦକାରେ । ରାମ ପାଇ ନାହାନ୍ତି ଆଶଙ୍କା ଯେ ॥ ଯାହା ଭୁ କହୁଛୁ ଅପ୍ରାଧ ପାଉଛୁ ଛିଡ଼ି ନ ପଡ଼େ ରସନା । ଛିଡ଼ିବ ଏକାବେଳକେ ଦଶଶିର ରାମ ହେଲେ କୋପମନା ସେ । ରଘୁକୁଳ-କରତା । ପାଇ ନାହାନ୍ତି ମୋର ବାରତା ସେ । ଖୋଜୁଥିବେ ବନଗିରି ଲତା ସେ । ଝୁରୁଥିବେ ହୋଇଣ କୃଶତା ସେ ॥ ଜାନକୀ ବଚନ ଶୁଣି ଦଶାନନ କୋପେ ବୋଲଇ ବଚନ । ବେନିମାସେ ମୋତେ ରାମ ଦେଖାଇବୁ ନୋହିଲେ ହେବୁ ବ୍ୟଞ୍ଜନ ଯେ । ଏହି ସମସ୍ତ ଜାଣି । ମିଳିଗଲ ମନ୍ଦୋଦରୀ ରାଣୀ ଯେ । କୋପ କ୍ଷମା କର ବଂଶପାଣି ହେ । ମୋର ସଙ୍ଗତେ ବଞ୍ଚ ରଜନୀ ହେ ॥ ରମ୍ପିକୁମାରୀ ମାନୁଷୀ ଅତିକୃଶା କେଶ ବସନ ମଳିନ । ତୋ ପୁରେ କେତେ ସୁନ୍ଦରୀମାନେ ଛନ୍ତି ଏହାକୁ ବହୁ ବଳିଣ ଯେ । ଆସ ହେ ପ୍ରାଣପତି । ମୋର ସଙ୍ଗତେ କର ସୁରତି ହେ । ଯେନି ନାଥ ମୋହର ବନତି । ମୁହିଁ ହରିବ ତୁମ୍ଭର ମତି ଯେ ॥ ମୋର ଯୁବତୀ-ସମ୍ପତ୍ତି ଦେଖି ଅବା ଜାନକୀ ହୋଇବ ବଶ । ଏମନ୍ତ ବଚ୍ଛର କରି ନାରୀ ଯେନି ହୋଇଥିଲ ପରବେଶ ସେ । ତାଙ୍କ ମୁଖୁ ନିରାଶ । ଶୁଣି ତେଜିଲ ଖର ନିଃଶ୍ୱାସ ସେ । କହେ ହିଜଟା ହୋଇଣ ବଶ ଯେ । ଦେବ ମନ ନ କର ବିରସ ସେ ॥ ରକ୍ଷୀ ଅସୁରୀଙ୍କୁ ଶିଖାଇ ରାବଣ ମନ୍ଦିରକୁ ବାହୁଡ଼ିଲା । ମନ୍ଦୋଦରୀଙ୍କ ଯେନି ପୁଣି ପୁଷ୍ପକ ଯାନୋପରେ ପହୁଡ଼ିଲା ଯେ । ବେଢି ରକ୍ଷା ଦନୁଜୀ । ଭୟ କରାନ୍ତି ବହୁ ଗରଜି ଯେ । କି କାରଣେ ରାବଣେ ନ ଭଜ ଗୋ । ତୋର ମାଂସକୁ ଖାଇବୁ ଭାଜି ଯେ ॥ ସମସ୍ତ ରାକ୍ଷସୀ ତୋହର ମାଂସକୁ ବାଣ୍ଟି ଖାଇବୁ ଗୋ ସୀତେ । କିପାଁ ରାବଣର ଭାରିଯା ତୁ ନୋହୁ ବିଭୂତି ଭୁଞ୍ଜନ୍ତୁ କେତେ ଯେ । ମନେ ଚିନ୍ତା କଲେ ରଘୁବୀର ଯେ । ବିଶି ଭଜଇ ସୀତା ପସ୍ତର ଯେ । ୮ ।

## ଚଷ୍ଟ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କୁମ୍ଭକାମୋଦୀ

ଅସୁରୀ ଭର୍ତ୍ସନା ଶୁଣି ଠାକୁରାଣୀ କରନ୍ତି କାରୁଣ୍ୟ । ଆହା ସ୍ୱାମୀ ଖର-ଦୂଷଣ ଅନ୍ତ ... ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥ ଅନାଥ ତରୁଣୀ ପ୍ରାୟେ ମୋତେ ଆଣି କଲୁ ରେ ଧର୍ଷଣ । ... କୁ ବେଳହୁଁ କଟୁବାଣୀ ଶୁଣି ଶୁଣି ତନୁକ

ରହିବ ॥ ରାବଣପୁରେ ଅଛି ବୋଲି କେମନ୍ତେ ଜାଣିବେ ମୋ ପତି । ଦାରୁଣ ଦଇବ ବିପତ୍ତି ଉପରେ ଦେଉଛି ବିପତ୍ତି ॥ ବହୁ ଯେ ଥିବ ନିରନ୍ତରେ ନୟନକମଳୁ ଲୋତକ । ଦହୁ ଯେ ଥିବ ମୋ ବିହୀନେ ହୃଦୟ କୁସୁମ-ଶାୟକ ॥ କହୁ ଯେ ଥିବେ ବନଜୀବମାନଙ୍କୁ ହୋଇଣ ବିନତା । ରହୁଣ ଥିବେ ଯେ କହୁଥିବେ ପୁଣ ମୋହର ବାରତା ॥ ପ୍ରାଣ-ନାଥ ମୋର କୁଚର ଚନ୍ଦନ ମଣି ଯେ ଅନ୍ତର । ଏବେ ଅନ୍ତର ହୋଇ ମୋତେ ରହିଲି ପର୍ବତ ସାଗର ॥ କେମନ୍ତେ କରି ପ୍ରାଣନାଥ ବିହୀନେ ଧରିବି ଜୀବନ । ଆଉ କି ମୋତେ ବାରେ ଦେଖାଇବେ ସୁନ୍ଦର ବଦନ ॥ ନିଶ୍ଚୟ ମରିବି କଷ୍ଟରୁ ତରିବି ଖାଅ ମୋର ଅଙ୍ଗ । ବୋଲେ ବିଶି ଶୁଣ ତ୍ରିଜଟା କହଇ ସ୍ୱପନ ପ୍ରସଙ୍ଗ ।୮।

## ୭ମ ଛାନ୍ଦ—ତ୍ରିଜଟାର ପ୍ରବୋଧ

କାନ୍ଦକଉଶଲ୍ୟା—ବୃତ୍ତେ

ତ୍ରିଜଟା କହଇ ଶୁଣ ପ୍ରିୟସଖି ବୃଥାରେ ବିକଳ ହୁଅ । ଇତର ଜନଙ୍କ ପରାଏ କାତର ନୟନୁ ବୁହାଅ ଲୁହ ଗୋ । ତୁମ୍ଭେ-ଜଗତମାତା । ତୁମ୍ଭ ଯୋଗୁଁ ପୃଥ୍ୱୀ ଆତଯାତ ଗୋ ॥ ସ୍ୱୟଂ ନାରାୟଣୀ ବିଷ୍ଣୁ ପାଟରାଣୀ ଲକ୍ଷ୍ମୀ ନାମରେ ବିଦିତ । ଅସୁର ନାଶନେ ମର୍ତ୍ତ୍ୟେ ଜାତ ହୋଇ ଦେବଙ୍କ କାମନା ହିତ ଗୋ । ତୁମ୍ଭେ ମିଥିଳାପୁରେ । ଜନ୍ମ ଗ୍ରହଣ କଲ ସେଠାରେ ଗୋ ॥ ଶିବଶରାସନ ଭଙ୍ଗି ନାରାୟଣ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ତହୁଁ ଆଣିଲେ । ରାଜ୍ୟେ ଅଭିଷେକ ହେବା ଜାଣି ସର୍ବ ଦିଗପାଳେ ବିଚାରିଲେ ଗୋ । ଯେବେ ରାମ ରାଜନ । ହେବେ ନ ମରେ ଦୁଷ୍ଟ ରାବଣ ଗୋ ॥ ଦେବତା ଏ କୂଟ ପାଞ୍ଚନ୍ତେ କପଟ କଲେ କୈକେୟୀ ଜନନୀ । ଦେବର ସଙ୍ଗେ ଭଇ ଆବର ବୈଦେହୀ ବନେ ବିଜେ ରଘୁମଣି ଗୋ । ପଞ୍ଚବଟୀରେ ବାସ । ହୋନ୍ତେ ସୂର୍ପଣଖା ମିଳେ ପାଶ ଗୋ ॥ ତା ନାସା ଶ୍ରବଣ କରନ୍ତେ ଛେଦନ ଲଙ୍କାରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲା । କହନ୍ତେ ତୋ ଗୁଣ ଲଙ୍କାର ରାବଣ ତହୁଁ ଚୋରାଇ ଆଣିଲା ଗୋ । ଏବେ ଅଶୋକ ବନେ । ରଖି ଅଛି ଅସୁରଗହଣେ ଗୋ ॥ ନଷ୍ଟ ଲଙ୍କାପୁର ହେବ ଛାରଖାର ମରିବ ଦୁଷ୍ଟ ରାବଣ । କାଲି ରାତେ ଯାହା ସ୍ୱପନେ ଦେଖିଛି ତାହା କହୁଅଛି ଶୁଣ ଗୋ ॥ ପଦ୍ମନାଭ କହଇ । ଚିତ୍ତେ ଚିନ୍ତିଣ ଜାନକୀସାଇଁ ଯେ ।୭।

## ୮ମ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ସିନ୍ଧୁକାମୋଦୀ

ଆଗୋ ସଖି ଦେଖିଲି ସ୍ୱପନ ଗୋ । ଆଗୋ, ରାବଣ ଚଢ଼ିଅଛି ବିମାନ । ପଦ । ଯୋଚିଅଛି ବହୁ ଖର ଗମେ ଦକ୍ଷିଣ ଦିଗର । ତୈଳ ହୋଇଅଛି ଜରଜର ଗୋ ॥ ପିନ୍ଧିଛି ରଙ୍ଗ ବସନ ରଙ୍ଗ କୁସୁମ ଚନ୍ଦନ । ନେଉଛନ୍ତି କୃତାନ୍ତକଗଣ ଗୋ ॥ ରାମ ଚଢ଼ି ଶ୍ୱେତଗଜ ହୋଇଛନ୍ତି ମୋତି ସଜ୍ଜ । ଶ୍ୱେତବସନ ଶ୍ୱେତଚନ୍ଦନ ଗୋ ॥ ଶ୍ୱେତପୁଷ୍ପ ମାଳ ଚୂଳ ବନ୍ଧେ ଶ୍ୱେତ ଛତ୍ରତଳ । ଶ୍ୱେତ ଚାମର ଖଟନ୍ତି ଜନ ଗୋ ॥ ଯେବେ ଅଛି ପ୍ରାଣେ ଆଶ ସେତ ଥାଅ ଏହା ଦାଶ ନଷ୍ଟେ ନାଶ । ହୋଇବ ରାବଣ ଗୋ ॥ ଶୁଣି ତ୍ରିଜଟା ବଚନ ଆନନ୍ଦ ଜାନକୀ ମନ । ଶାନ୍ତ ହୋଇଲେ ଅସୁରୀଗଣ ଗୋ ॥ ସ୍ୱପନ କହି ଶୋଇଲେ ହନୁ ସବୁ ଶୁଣୁଥିଲେ । ବିଚାରିଲେ ଏହି ସେ ଜାନକୀ ଯେ ॥ ଭେଟ ନୋହି ଗଲେ ପାଶ । ରାମ ନ ଯିବେ ବିଶ୍ୱାସ ॥ ବୋଲିବେ ସେ ଦେଖିଲୁ ତୁ ଆନ ରେ ॥ ଉଚ୍ଚ ହେଉଁ ଠାକୁରାଣୀ । ହନୁ ସେ ସମସ୍ତ ଜାଣି । ଦଶରଥଙ୍କର କୀର୍ତ୍ତି କହିଲା ଯେ ॥ ପଛେ ପଛେ ଗୁଣ ଗୁଣି ବୋଲଇ ସେ ପୁଣି ପୁଣି । କହଇ ସେ ହନୁମାନ ବୀର ଯେ । ବୋଲେ ବଶି ଏହା ଶୁଣି । ରାବଣ ପ୍ରାୟେକ ମଣି । ଆଶଙ୍କା ହୋଇଲା ସୀତା ମନେ ହେ । ୧୧ ।

## ୯ମ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ତୋଡ଼ି ଏକତାଳୀ

ଶିଂଶପା ବୃକ୍ଷର ଡାଳେ, ହନୁ ମନେ ମନେ ଭାଳେ, ନିଶ୍ଚୟ ଜାନକୀ ଜନକନନ୍ଦିନୀ ଦେଖିଲଇଁ ଦେହ ଡୋଳେ । କି ଭାଗ୍ୟବଳେ ॥ ଶୁଖିଛି ଚନ୍ଦ୍ରବଦନ, ନଇତେ ନୀରଲୋଚନ, ତେବେହେଁ ଶୋଭାକୁ, ଉପମା ଦେବାକୁ ନାହିଁନା ସମ୍ପୂ ଭୁବନ । ନାରୀରତନ । ବିହି କି ନ କରେ ପୂର୍ଣ୍ଣ । ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଘରଣୀ, ଅସୁରପୁରେ ଅସୁରୀ ଜଗିଛନ୍ତି, ଜଗତର ଠାକୁରାଣୀ । ରମଣୀମଣି । କହନ୍ତେ ବଂଶାନୁପୂର୍ଣ, ଶୁଭନ୍ତେ ସତୀ ଶ୍ରବଣ, ତରୁକୁ ଚାହାଁନ୍ତେ ମର୍କଟ ଗୋଟିଏ କହେ ରାମକୀର୍ତ୍ତି ଗୁଣ । ସେ ପୁଣ ପୁଣ ॥ କପି ତୁ କାହୁଁ ଅଇଲୁ, ଶ୍ରୀରାମ ନାମ ଧଇଲୁ, ହୃଦୟ ମୋହର ଦହନ କାଳରେ ଚନ୍ଦନ ଲେପନ କଲୁ । ଯାହା ବୋଇଲୁ ॥ ହନୁ ବୋଲନ୍ତି ଗୋ ମାତ, ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଦୂତ, ଏମନ୍ତ କହିଣ ଚରଣ ତଳରେ ପଡ଼ିଲା ଯାଇଁ ତ୍ୱରିତ । ସେ ରାମଦୂତ । ଶ୍ରୀରାମ ମୁଦ୍ରିକା ଦେଲେ, ସଙ୍କେତମାନ କହିଲେ, ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ପୃଥିବୀଯାକ

ଖୋଜୁଅଛୁଁ ଅଞ୍ଜନାସୁତ କହିଲେ । ପ୍ରଣତ ଗଲେ । ରାମ କଲେ ବାଳୀ ହତ, ସୁଗ୍ରୀ ସଙ୍ଗେ ହେଲେ ମିତ, କୋଟି କୋଟି କପି ମୋହର ସମାନେ ହୋଇଛନ୍ତି ପ୍ରଭୁଙ୍କ ଭୃତ୍ୟ । କହିଲ ସତ୍ୟ ॥ ସମୁଦ୍ର ଡେଇଁ ଅଇଲି, ଲଙ୍କା-ଗଡ଼ରେ ପଶିଲି, ତୁମ୍ଭ ଶ୍ରୀଚରଣ ଦର୍ଶନ ନ ପାଇ ପ୍ରାଣ ମୁଁ ହରାଉଥିଲି । ଭଲ ଦେଖିଲି ॥ ରାମ ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ଗିରି, ଶିଖେ ଛନ୍ତି ବଜେ କରି, ସୁଗ୍ରୀବ-ସହିତେ ଅନେକ ମର୍କଟ ବନ ଗିରି ଛନ୍ତି ପୁରି । ସେ ଋଷ ହରି ॥ ଆସ ମୋର କନ୍ଧେ ବସ, ଘେନିଯିବି ରାମ ପାଶ, ରାବଣ ସହିତେ ମାରନ୍ତୁ ପ୍ରଭୁଙ୍କ ପ୍ରତିଜ୍ଞା ହୋଇବ ନାଶ । ଦେଖ ସାହସ ॥ ଶୁଣିଣ ଦେବୀ ହରଷ, ହନୁକୁ ବସାଇ ପାଶ, ବୋଲଇ ବଶି ବିଶ୍ୱାସ କଥା ଶୁଣି ଫଶପୃ ହେଲି ବିନାଶ । ଏ ରାମରସ । ୧୨ ।

## ୧୦ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ତୋଡ଼ି

ରାମଆଜ୍ଞା ହନୁ ଶିରେ ଘେନି । ଅଞ୍ଜନାସୁନୁ ସାଗର ଜିଣି । ସୀତାଙ୍କ ଅଗ୍ରତେ ମୁଦ୍ରିକା ଦିଅନ୍ତେ ଦେଖି ରୋଦନ୍ତି କ୍ଷିତିନନ୍ଦିନୀ । ହେ ରଘୁନନ୍ଦ । ଜାଣୁ ଜାଣୁ ହରାଇଲି ମୋର ବୁଦ୍ଧି । ଶୂନ୍ୟ ଅଙ୍ଗେ ବସିଥିବେ ଦୟାନିଧି ॥ ଶିବ କୋଦଣ୍ଡ ଭାଙ୍ଗିବାବେଳେ । ତୋତେ ମୋତେ ପିତା ଘେନି କୋଳେ । ଗଦ ଗଦ ହୋଇ ଲୋତକ ବୁହାଇ ତୋତେ ମୋତେ ଦେଲେ ରାମ କୋଳେ ॥ ସର୍ବ ଅଳଙ୍କାର କଲେ ଦୂର । ଆଜ୍ଞା ନ ଭାଙ୍ଗିଲେ ପିତାଙ୍କର । ନିକାଞ୍ଚନ ବେଶ ହୋଇ ଦାଶରଥି ତୋତେ ମାନିକ ଧଇଲେ କର ॥ କି କେ ଅଇଲି ସାଗର ଜିଣି । ଏକା ହୋଇଥିବେ ରଘୁମଣି । ନ ସହି ପାରିବ ଏ ଦଣ୍ଡ ତହିଁ ଜୀବ ଯାଉ ରାମନାମ ଶୁଣି ॥ ପରନ୍ଦମା କର ମୋର ଅଙ୍ଗ । ଯୁବାକାଳେ ବିହି କଲା ଭଙ୍ଗ । କେବଳ ରାଘବ କରୁଣା କୋଦଣ୍ଡ ଭାଗ୍ୟଥିଲେ ହେବ କାନ୍ତସଙ୍ଗ ॥ ଆହେ ମାରୁତି ବହନ ଯିବ । ରାମ ଅଗ୍ରତେ ପ୍ରବେଶ ହେବ । ବୋଲେ ବଶି ମହାସତୀ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ମଥାମଣି ପଦ୍ମପଦେ ଦେବ । ୬ ।

## ୧୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଖେମଟା

ମନ୍ଦ ସନ୍ଧକ ପାଇ କନକ ତନୟା । ବିସ୍ତରନ୍ତି ଅସୁର ବା କରିଛନ୍ତି ମାୟା । ବନପଶୁ ହୋଇ ବନେ ଏ ବୁଲୁଥାନ୍ତି । ଦେବତାଙ୍କ ଅଳଙ୍କାର

କାହୁଁ ପାଆନ୍ତା ॥ ବନପଶୁ ହୋଇ ପୁଣି ଏଡ଼େ ସୁନ୍ଦର । କାହିଁକ ଦେଖିଲି
ନାହିଁ ନେତ୍ର ମୋହର । କପି ଜୀବର ଏଡ଼େକ ସାହସ କାହିଁ । କେମନ୍ତ
ଆଇଲୁ ଏତେ ସାଗର ଡେଇଁ ॥ ଏତେ ବୋଲି ଚିନ୍ତରନ୍ତି ଜନକସୁତା ॥
ନିଶ୍ଚୟ ରାବଣ ଏ ଛନ୍ଦ କଛ ପିତା ॥ ଏତେ ଭାଳି ଚିନ୍ତରନ୍ତି ହନୁକୁ ଚାହିଁ ।
ପୂର୍ବେ ତୋହର ମୋହର ଦେଖିଲି ନାହିଁ । ଯେମନ୍ତ ପ୍ରତେ ଯିବଇଁ ସେ
କଥା କହ । ମୋର ମନକୁ ତ ତୋତେ ଲଗେ ସନ୍ଦେହ ॥ ଏହା ଶୁଣି ହନୁ-
ମନ୍ତ ଯୋଡ଼ଇ କର । ମୁହିଁ ଅଟଇ କେଶରୀ କପିକୁମର । ବାଳୀ ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କ
ମୁଁ ଭଣଜା ଅଟଇ । ଏବେ ରଘୁନାଥର ଚରଣେ ଖଟଇ ॥ ଜାନକୀ ବୋଲନ୍ତି
ଜାଣେ କେ ସୁଗ୍ରୀବର । କେ ଜାଣଇ ବଳୀରାଜା କାହା କୁମର ॥ ଜାଣି-
ଥିଲେ କହ ତୁ ଗୁପତ ସନ୍ଦେଶ । ନ କହିଲେ ନିଶ୍ଚେ ତୋତେ କରିବି
ନାଶ ॥ ହନୁମନ୍ତ ବୋଲଇ ଶୁଣ ବଇଦେହୀ । ଚିତ୍ରକୂଟେ ବରଷେକ ଥିଲ
ଯେ ରହି । ତହିଁରେ ଯେତେ କଲ ତୁମ୍ଭେ କ୍ରୀଡ଼ାରସ । ଗୁପତେ କହିଲେ
ରାମ ସେହି ସନ୍ଦେଶ ॥ ଦିନେ ଗଲ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ବସା ଜଗାଇ । ବନରେ
ବିହାର କଲ ଏକାନ୍ତ ହୋଇ ॥ ବନମଧ୍ୟେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଲୁଚି ରଘୁପତି । ଖୋଜି
ଖୋଜି ଠାବ କଲ ତୋ ମହାସତୀ ॥ ତହୁଁ ନାଗେଶ୍ୱର ବନେ ଯାଇ
ପଶିଲ । ନାନା ପୁଷ୍ପତୋଳି କ୍ରୀଡ଼ାରସେ ମାତିଲ ॥ ପୁଣି ମନ୍ଦାକିନୀ ଜଳେ
ପଶିଲ ଯାଇ । ଜଳକ୍ରୀଡ଼ା ସାରି କୂଳେ ମିଳିଲ ଦୁଇ ॥ ଧାତୁ ଶିଳାରେଁ
ବସାଇ ଜଗତଜିତା । ଗେରୁ ଘୋରି ତୁମ୍ଭ ମୁଣ୍ଡେ ଦେଲେକ ଟିକା ॥ ତହୁଁ
ହସ୍ତ ଧରାଧରି ହୋଇଣ ଗଲ । ବନରେ ବୁଲି ଦେଖିଲ ମର୍କଟପଲ ॥ ତାହା
ଦେଖି ଭୟ ପାଇ ଗଲ ପଳାଇ । ଲେଉଟିଣ ରାମଙ୍କୁ ଧଇଲ କୁଣ୍ଢାଇ । କୋଳ
କରନ୍ତେଣ ଗେରୁ ଟିକା ଲାଗିଲା । ତହୁଁ ଦୁଇଜଣଙ୍କର ଲୀଳା ବଢିଲା ॥
ଗୁପତ କରଣ ରାମ ଏହା କହିଲେ । ଏ କଥା କହିବୁ ସୀତା ପ୍ରତେ ବ
ଗଲେ ॥ ଏହା ଶୁଣି ଜାନକୀ ହୋଇଲେ ହରଷ । ବୋଇଲେ ତୁ ପ୍ରଭୁଙ୍କର
ବଡ଼ ବିଶ୍ୱାସ ॥ କହ କହ ହନୁମନ୍ତ କୁଶଳ ବାଣୀ । କୁଶଳେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସେବା
କରନ୍ତି ଜାଣି । ମୋହଠାରେ ତାହାଙ୍କର ଅଛି କି ମନ । ବୋଲଇ ବିକ୍ରମ
କହ ହେ ହନୁମାନ । ୨୫ ।

## ୧୨ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆହାରୀ । ଆଦ୍ୟମାର୍ଗଶୀର ବାଣୀ

କହ ହନୁ ମୋର କାନ୍ତର କୁଶଳ ଲକ୍ଷ୍ମଣର ସର୍ବ କୁଶଳ । ମରକତ
ହେମ ବେନି କଳେବର ହୋଇ ନାହାନ୍ତି ନା ଦୁର୍ବଳ । ହନୁ ହେ, ବେନି

ଭାଇଙ୍କର କୁଶଳ । କୁଶଳ କରି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସେବା କରି ଥାନ୍ତି କି ପାଦକମଳ ॥ ମୋର ବିଚ୍ଛେଦ ହୋଇଲା ବନୁ ତନୁ ଦୁର୍ବଳ ହୋଇଥିବେ ପରା । ଅଧୈର୍ଯ୍ୟ ହୋଇଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତାହାଙ୍କୁ କରାଉଥାନ୍ତି କି ଧୀର ।ହନୁ ହେ, ମୋତେ ଏଥୁ ନିଶ୍ଚେ ନେବେକି । ବାନରବଳଙ୍କୁ ଘେନି ସିନ୍ଧୁପାରି ହୋଇ ଏଥକୁ ଆସିବେ କି ॥ ମୋତେ ଟିକି ହନୁ ଚିନ୍ତା କରୁଥାନ୍ତି ଚିତ୍ତରେ ଚିନ୍ତେଇ ମୋ ଭାବ । ସ୍ନେହ ଅଛନ୍ତି କି ମୋର ବିଷୟରେ ଯଥାର୍ଥ କରିଣ କହିବ । ହନୁ ହେ; ସତେ କି ଶ୍ରୀମୁଖ ଦେଖିବ । ସତ କହ ହନୁ କେତେ ଦିନଯାଏ ତନୁରେ ଜୀବନ ରଖିବ ॥ ବୋଲଇ ଯେ ହନୁ କନ୍ଧରେ ବସାଇ ଶ୍ରୀରାମ ପାଖେ ଘେନିଯିବ । ସ୍ୱଇଚ୍ଛରେ ମୁହିଁ କେମନ୍ତ ପ୍ରକାରେ ପୁରୁଷ ଅଙ୍ଗକୁ ଛୁଇଁବ । ହନୁ ହେ, ଚୋରାଇ ରାବଣ ଆଣିଲା । ତୁମ୍ଭେ ଚୋରାଇ ଘେନଗଲେ ପ୍ରଭୁଙ୍କ ଯଶ ଆଉ କାହିଁ ରହିଲା ॥ ବିଶ୍ରବାନନ୍ଦନ ଆସିଣ ଏଠାକୁ କହି ଯେ ଦୋନ-ମାସ କଲା । ଦୋନମାସେ ମୋତେ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଦେଖାଇବୁ ବୋଲି ବୋଇଲା । ହନୁ ହେ, ଏକମାସ ଥିବ ପ୍ରାଣ ହେ । ପ୍ରାଣ ଥାଉଁ ଥାଉଁ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶୀଘ୍ର କରି ତୁମ୍ଭେ ଆଣ ହେ ॥ କିପାଁ ହନୁ ମୋର ପାଇଁ ରାମ ଦେଲେ କରପଲ୍ଲବର ମୁଦ୍ରିକା । ଶୂନ୍ୟେ ଯେ ଦିଶୁଥିବ ମୋ ପ୍ରଭୁଙ୍କର କର କମଳ ଅନାମିକା । ହନୁ ହେ, ଏ ମୁଦ୍ରିକା ନୋହେ ଅନ୍ତର । ପ୍ରଭୁଙ୍କ କରେ ଥାଇଣ ମୋର ତନୁ ଭ୍ରମୁ ଯେ ଥାଇ ନିରନ୍ତର ॥ ମୁଦ୍ରିକା ମସ୍ତକେ ଲଗାଇ ଆପଣା ପଣତରେ ବାନ୍ଧି ରଖିଲେ । ମସ୍ତକୁଁ ମଣି ବାହାର କରି ପୁଣି ହନୁ କରରେ ସମର୍ପିଲେ ॥ ହନୁ ହେ, ମୋଠାରେ କରୁଣା କରିବେ । ଦୀନଜନଠାରେ କରୁଣା କଲେଟି କରୁଣାସିନ୍ଧୁ ବୋଲାଇବେ ॥ କହିବ ହନୁ ହେ, ଏତେକ ମାତ୍ରକ ମୋହର ବିନୟ ଉଦନ୍ତ ! କେବଳ ମୋହର କଲା ଅପରାଧ କ୍ଷମା କରିବେ ମୋର କାନ୍ତ । ହନୁ ହେ, ପ୍ରବୋଧ କରିଣ କହଇ । ବୋଲେ ବିଶି ରାମ ଗୁମୁରେ ଜଣାଇ ନିକଟେ ଆଣିବ ବୋଲଇ ।୮।

## ୧୩ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କାଫି

କହେ ଅଞ୍ଜନାସୁତ ଯୋଡ଼ିଣ ପାଣି । କମଳ ପଦ ନେବ ସନ୍ତାପ ଗୋ ଶୁଣିମା ଠାକୁରାଣୀ ॥ ତୁମ୍ଭ ବିହୁନେ ଦଶରଥନନ୍ଦନ । ନିଶି ଦିବସେ ମ୍ଭ ନ ଦେଖିଲ ଗୋ ତାଙ୍କ ନିଦ୍ରା ଭୋଜନ ॥ ତୁମ୍ଭର ଗୁଣ ଗୁଣନ୍ତି ଅହ-ର୍ନିଶି । ଯେସନେ ଅନୁଦିନେ ତୁଟଇ ଗୋ କୃଷ୍ଣପକ୍ଷର ଶଶୀ ॥ ଖସି ପଡ଼ଇ ଅଙ୍ଗୁଳିରୁ ମୁଦ୍ରିକା । ନୟନ ନୀର ସ୍ଥିର ନୁହଇ ଗୋ ସେ ତ ଝୁରନ୍ତ ଏକା ॥

କେତେହେଁ ବେଳେ ଧନୁଶର ଛୁଡ଼ନ୍ତ । କେତେହେଁ ବେଳେ ତୁମ୍ଭ ବିହୀନେ
ଗୋ ଧରଣୀରେ ପଡ଼ନ୍ତ ॥ କେତେବେଳେ ଚନ୍ଦ୍ର ମଣନ୍ତ ତପନ ।
କେତେହେଁ ବେଳେ ମନ୍ଦ ମରୁତ ଗୋ କୁଳିଶର ସମାନ ॥ ସଂଶୟ ଫିଟାଇ
କହ ଠକୁରାଣୀ । କେମନ୍ତେ ପ୍ରତେ ମୋତେ କରିବେ ଗୋ ପ୍ରଭୁ
କୋଦଣ୍ଡପାଣି । ସନ୍ତକ କରି ଦେଲ ମସ୍ତକମଣି । ପଚ୍ଚରିଲେ ମୁଁ କିସ
କହିବି ଗୋ କହ ଗୁପତ ବାଣୀ ॥ ଆଉ କେତେକ ଦିନେ ରାମ ରାଜନ ॥
ରାବଣକୁ ମାରିଣ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଗୋ ଏଥୁ ନେବେ ବହନ ॥ ନୁହ ବିକଳ ଚିନ୍ତା
ଛାଡ଼ ସକଳ । ବୋଲଇ ବିଶି କହ ବିଶ୍ୱାସ ଗୋ ଶ୍ରୁତି ହେଉ ସଫଳ । ୧୦।

## ୧୪ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ବଙ୍ଗଳାଶ୍ରୀ

କହଇ ହନୁ ଚିତ୍ରକୂଟ ବୃତ୍ତାନ୍ତ ଗୁପତ ବାରତା ତୋତେ । ସେ କଥା
ପ୍ରଭୁ ଛାମୁରେ ଜଣାଇଲେ ଦୟା ବା କରିବେ ମୋତେ ॥ ଦିନେ ହେ
ଶକ୍ରକୁମର ଦେଖି ମୋତେ ମଦନେ ହୋଇଲା ବଶ । ମାଂସ ଶୁଖାଇବା
ସମୟରେ ହେଲ ମୋର ପାଶରେ ପ୍ରବେଶ ॥ ସ୍ତନେ ମୋହର
ନଖାନ୍ତରେ ମାରନ୍ତେ ରୁଧିର ହୋଇଲା ଜାତ । ତାହା ଦେଖି ରଘୁକୁଳର
ଚନ୍ଦ୍ରମା କଲେ ତାକୁ କୋପଚିତ୍ତ । କୁଶ ଗୋଟିଏ ଆସନୁ କାଢି ବ୍ରହ୍ମ-
ମନ୍ତ୍ରରେ ପ୍ରୟୋଗ କଲେ । କାକର ଜୀବନ ନେବ ତୁ ଆସିବୁ ବୋଲି
ତାକୁ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ॥ କାକ ପଳାଇ ତ୍ରିଭୁବନେ ବୁଲିଲା ଶରଣ କେହି ନ
ଦେଲା । ପୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ଚରଣତଳେ ପଡ଼ି ଶରଣ ଆସି ପଶିଲା ॥ ଯାହାର ଶର
ତ୍ରିଭୁବନେ ଗୋଡ଼ାଇ ଶତ୍ରୁ କରଇ ବିନାଶ । ସେ ଶରମାନ ତୂଣୀରୁ କି
ପେଷିଲେ ରାବଣ ନୁହନ୍ତା ନାଶ ॥ ଏଣୁ ବିଚାରଇ ମୋହଠାରେ ଆଉ ନାହିଁ
ପୂର୍ବ ଅନୁରାଗ । ଆହୁରି ଗୁପତ କଥାଏ କହିବି ପବନସୁତ ତୋ ଆଗ ॥
ଦିନେ ମୋତେ ବେଶ କରିଣ ଜାନୁରେ ବସାଇଲେ ଚିତ୍ରକୂଟେ । ମନଶିଳେ
ଗେରୁ ଘୋରିଣ ତିଳକ ରଚିଲେ ମୋର ଲଲାଟେ ॥ ଏହି ସମୟରେ ତିଳକ
ଧରିଣ ବୋଲିଣ ଅଛନ୍ତ ଯାହା । ସେ କଥା ଚିହ୍ନେଇ ଦୟା ବା କରିବେ
ଚିହ୍ନିଆଇବୁ ତୁ ତାହା ॥ ଯାହା ଦେଖୁଛୁ ଏ ବେଦନା ମୋହର ବାରେ ମାତ୍ର
ଜଣାଇବ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସହିତେ ପ୍ରଭୁଙ୍କୁ ତୁମ୍ଭର ବାରେ ହେଲେ ଅଣାଇବ ॥
ଜାଣିଲି ପ୍ରଭୁଙ୍କ ବିଶ୍ୱାସୀ ସେବକ ଅଟ ହେ ଅଞ୍ଜନାସୁତ । କେବଳ ଜୀବନ
ମାସେ ମୋର ଥିବ ଆସିବ ତୁମ୍ଭେ ତୁରିତ । ଠାକୁରାଣୀ ବାଣୀ ଶୁଣି କପିମଣି
ମନରେ ବିଚାର କଲେ । କାର୍ଯ୍ୟ ସିଦ୍ଧ ହେବ ଅସୁର ଥୋକାଏ ମାରି

ଏଥୁ ମୁହିଁ ଗଲେ । ପୁଣି ବଗୁରିଲେ ପୁନହଁ ଅଧିକ କରନ୍ତି ଏ ମଧୁବନ । ଏହା मुँ ଭାଙ୍ଗିଲେ ଅସୁର ଅଇଲେ ତେବେ ହୋଇବେ ନିଧନ ॥ ଏତେ ବିଚାରିଣ ମେଲାଣି ହୋଇଣ ମଧୁବନେ ପରବେଶ । ସମସ୍ତ ତରୁ ଭାଙ୍ଗିବାରେ ଲାଗିଲେ ଭଣେ ବଶି ସ୍ୱାମ ରସ । ୧୪ ।

## ୧୫ଶ ଛାନ୍ଦ—ଅକ୍ଷୟକୁମାର ବଧ

ରାଗ—କାଫି

ଶ୍ରୀରାମଦୂତ କରଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସିଦ୍ଧ । ହରିବୀର । ଅସୁର ମାରିବାକୁ ସେ କରେ ସଧ ॥ ରାବଣର ସ୍ନେହ ଅଟ ମଧୁବନ । ହରିବୀର । ଭାଙ୍ଗିବାକୁ ବିଚାର କରଇ ମନ ॥ ଏତେ ଭାଳି ବନକୁ ଭିତରେ ପଶି । ହରିବୀର । ତରୁ ଉପାଡ଼ିଣ ଫଳ ଭୁଞ୍ଜେ ହସି ॥ ସ୍ୱର୍ଗସାର ତରୁ କରେ ନାରଖାର । ହରିବୀର । ଭସାଇଣ ଦେଲା ସେହି ଜଳଧିର ॥ ପ୍ରଳୟକାଳରେ କି ପ୍ରଖର ବାତ । ହରିବୀର । ହାତେ ମଧୁବନକୁ ହେଲା ହତ ॥ ରକ୍ଷାସୁରମାନଙ୍କୁ ଜୀବନେ ମାରି । ହରିବୀର । ନାମରେ ଗୁହାରି କଲେ ଅମରାରି ॥ ସୀତାପାଶେ ହେବ କି କି କହିଥିଲା । ହରିବୀର । କି ଶୁଣି ତାହାର ମୁଖୁ ଏହା କଲା ॥ ଶୁଣି ରାବଣ ପେଷୁ କିଙ୍କରଗଣ । ହରିବୀର । ଶିଳା ତରୁରେ ସବୁରି ନେଲା ପ୍ରାଣ ॥ ଶୁଣି ରାଜା ମନ୍ତ୍ରୀପୁତ୍ର ପେଷିଦେଲା । ହରିବୀର । ହାତେ ସାତବୀରଙ୍କର ପ୍ରାଣଗଲା ॥ ଶୁଣି ପୁଣି ପେଷିଲା ଅକ୍ଷୟବୀର । ହରିବୀର । ତା ସଙ୍ଗେ ସମର କଲା ଆକାଶର ॥ ବହୁ ରଣ କରି କଲା ତାକୁ ହତ । ହରିବୀର । ସୈନ୍ୟ ସଙ୍ଗେ ମାଇଲା ରାବଣସୁତ ॥ ଜାମ୍ବୁମାଳି ସହିତରେ ସେନା ପାଞ୍ଚ । ହରିବୀର । ପଞ୍ଚତ୍ୱ କରନ୍ତେ ରଡ଼ି କଲେ ଉଚ ॥ ପୁତ୍ରବଧ ଶୁଣି ରାଜା ଶୋକ କଲା । ହରିବୀର । ଏତେକାଳେ ମୋତେ ପୁତ୍ରଶୋକ ହେଲା ॥ ବାଳୀ ସୁଗ୍ରୀବ ଅବା ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ହନୁ । ହରିବୀର । ଏତେ ସୈନ୍ୟ ମାଇଲା ପବନସୁନୁ ॥ କହି ବିଳାପ କରନ୍ତେ ଦଶାନନ । ହରିବୀର । ବୋଲେ ବଶି ଶକ୍ରଜିତ କୋପମନ । ୧୫ ॥

## ୧୬ଶ ଛାନ୍ଦ—ନାଗପାଶ ବନ୍ଧନ

ରାଗ—କଳଶାବାଣୀ

ରାବଣ ବିଳାପ ଶୁଣି ଶକ୍ରଜିତ ବୀର । କର ଯୋଡ଼ି ବୋଲଇ ଶୁଣିମା ଦଶଶିର ॥ ସନ୍ତାପ ତେଜିଣ ଏବେ ଆଜ୍ଞା ଦିଅ ମୋତେ । ଏହିକ୍ଷଣି ବାନ୍ଧି ଆଣିବଇଁ ମୁଁ ଇଚ୍ଛିତେ ॥ ପୁତ୍ରର ମୁଖୁଁ ଶୁଣି ବୋଲଇ ଦଶଶିର । ଯାଅ

ବାବୁ ବେଗ ହୋଇ ବାନରକୁ ଧର ॥ ସାମାନ୍ୟ ନୁହଇ କପି ନ ଯିବ ଉରସି । ସିନ୍ଧୁ ଡେଇଁ କରଛି ଲଙ୍କାକୁ ଅଛି ଆସି ॥ ସାବଧାନ ହୋଇ ତା'ର ସଙ୍ଗେ କର ରଣ । ଏସନ କହି ପୁତ୍ରକୁ ପେଷିଲା ରାବଣ ॥ ରଥ ଚଢ଼ି ଶସ୍ତ୍ରାଙ୍କିତ ଧନୁଶର ଧରି । ବାହାର ହୁଅନ୍ତେ ସୈନ୍ୟ ଲଙ୍କାଦାଣ୍ଡ ପୂରି । ଦେଖିଲା ଅଶୋକ ବନ ହୋଇଅଛି ପଦା । ଦିଶୁଅଛି ସବୁଠାରେ ଶବ ଗଦା ଗଦା ॥ ବସିଅଛି ତୃଣାସ୍ତମ୍ଭେ କପି ମହାବଳୀ । ଦେଖି ରାବଣକୁମର ସମ୍ମୁଖରେ ମିଳି ॥ ସସ୍ତ୍ର ସସ୍ତ୍ର ନାରାଚ କରନ୍ତି ତାକୁ ବୃଷ୍ଟି । ମହାମୁନାଶର ତାର ଅଙ୍ଗରେ ନ ଫୁଟି ॥ ଅନେକ ସଇନ ହନୁମନ୍ତ କ୍ଷୟ କଲା । ରାବଣ-କୁମର ତାକୁ ସମରେ ହାରିଲା ॥ ଲଜ୍ଜା ପାଇଣ ଅସୁର କଲା ମାୟା ରଣ । ବ୍ରହ୍ମପାଶ ମନ୍ତ୍ରି ଣ ପେଷିଲା ସେହିକ୍ଷଣ ॥ ଶୀଘ୍ରେ ପାଶ ବନ୍ଧିଲାକ ହନୁମନ୍ତ ଗାତ୍ର । ଦେଖିଣ ସାନନ୍ଦ ହେଲା ରାବଣର ପୁତ୍ର ॥ ହନୁ ବିଚାରିଲା ମନେ ଏ ତ ବ୍ରହ୍ମପାଶ । ଏହା ଯଶ କପା ମୁହିଁ କରିବି ବିନାଶ ॥ ରାବଣକୁ ଦେଖିବି ବନ୍ଧନ ହେଲେ ସିନା । ଏମନ୍ତ ବିଚାରି ହନୁ ହୋଇଲା ବନ୍ଧନା ॥ ଅସୁରଙ୍କ ହାତରେ ଘେନାଇ ଗଲା ହନୁ । ରାବଣ ସମ୍ମୁଖରେ କଲା ରାବଣର ସୂନୁ ॥ ଦେଖିଣ ଆନନ୍ଦ ହୋଏ ବିଶ୍ରବାକୁମର । ହନୁକୁ ପୁଚ୍ଛିଣ କ୍ରୋଧେ ବୋଲଇ ଉତ୍ତର ॥ କେବଣ ଦେଶରୁ କପି ଅଇଲୁ ତୁ କେଣେ । ଲଙ୍କାରେ ପଶିଲୁ ମୋର କେବଣ କାରଣେ ॥ ଏ ମୋହର ମଧୁବନ କପା କଲୁ ନଷ୍ଟ । ଅକ୍ଷୟକୁମର କ୍ଷୟ କଲୁରେ ପାପିଷ୍ଠ ॥ ହନୁମନ୍ତ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣରେ ଦଶଶିର । ନାମ ମୋର ହନୁମନ୍ତ ପବନକୁମର ॥ ବାଳୀ ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କର ମୁହିଁ ଭଣଜା ଅଟଇ । ଏବେ ରଘୁନାଥଙ୍କର ଚରଣେ ଖଟଇ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ସଙ୍ଗେ ମିତ୍ର ହେଲେ ଦଶରଥସୁତ । ଏକା କାଣ୍ଡକେ ବାଳୀର ପ୍ରାଣ କଲେ ହତ ॥ କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା କଟକେ କଲେ ସୁଗ୍ରୀବ ନୃପତ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ସେବାକଲା ଘେନିଣ ବିଭୂତ ॥ ଋକ୍ଷ ବାନର ହୋଇଲୁ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ଦାସ । ସୀତା ଖୋଜିବାକୁ ପେଷିଛନ୍ତି ଦଶଦିଶ ॥ ସମୁଦ୍ର ଡେଇଁଣ ମୁହିଁ ଲଙ୍କାକୁ ଅଇଲି । ଅଶୋକ ବନରେ ତୋର ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଖିଲି ॥ ଯୁବତୀ ଫେରାଇ ଆଣି ବୋଲାଉ ତୁ ଥାର । ଆଜ୍ଞା ନାହିଁ ନୋହିଲେ ମୋଡ଼ନ୍ତି ଦଶଶିର ॥ ବିଚାରୁଛୁ ପାଶେ ମୋତେ କରିଛୁ ବନ୍ଧନ । ଉପାଡ଼ ନେଇ ପାରଇ ତୋ ଲଙ୍କା ଭୁବନ ॥ କୋପରେ ରାବଣ ପ୍ରହସ୍ତକୁ ଆଜ୍ଞା ଦେଲା । ବାନରକୁ ଆଣି ଶୂଳ ଦଣ୍ଡରେ ବୋଇଲା ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ଅସୁରେ ଚଉପାଶେ ବେଢ଼ି । ବୋଲେ ଧ୍ୱନି ନାନା ଶସ୍ତ୍ରମାନ ତ ପହୁଡ଼ । ୧୯ । ୨୫ ।।

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ଲଙ୍କାପୋଡ଼ି

### ରାଗ—ଚୋଖି

କରଯୋଡ଼ି କହେ ବିଭୀଷଣ । ହେ ଦେବ ମୋର ବିନୟ ଶୁଣ ।
ଦୂତ ଅବଧ୍ୟ ବଧ ନୋହେ ଉଚିତ ଲାଙ୍ଗୁଡ଼ି ଏହାର କର ଖୁଣ ॥
ଏହାକୁ ବନ୍ଧନରୁ କର ମୋକ୍ଷ । ଅନଳ ଲଗାଅ ଏହା ପୁଚ୍ଛ ।
ଡେଙ୍ଗୁରା ବଜାଇ ଲଙ୍କାରେ ବୁଲାଇ ଛାଡ଼ି ନ ଦିଅ ପବନବତ୍ସ ॥
ହସିଣ ବୋଲଇ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । ବେଗେ କପି ଲାଙ୍ଗୁଳ ସାର ।
ଲାଙ୍ଗୁଳେ ବସନ ଗୁଡ଼ିଆଇ ଏବେ ଢାଳ ତହିଁରେ ତଇଳଧାର ॥
ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଟେଗ୍ୱରମାନେ । ବସନ ଆଣିଲେ ତୋଷମନେ ।
ହନୁ ଲାଙ୍ଗୁଡ଼େ ଗୁଡ଼ିଆନ୍ତେ ବଢ଼ଇ କଳି ନ ପାରନ୍ତି ଅନୁମାନେ ॥
ଯେତେ ବସ୍ତ୍ର ଲଙ୍କାଗଡ଼େ ଥିଲା । ହନୁ ଲାଙ୍ଗୁଡ଼କୁ ନ ଅଣ୍ଟିଲା ।
ଲଜ୍ଜା ପାଇ ପୁଣି ରାବଣ ଭଣ୍ଡାରୁ ବହୁତ ବସନ ଅଣାଇଲା ॥
ଲାଙ୍ଗୁଡ଼େ ବସନ ବେଢ଼ାଇଲେ । ଅନେକ ତଇଳ ଢଳାଇଲେ ।
ବ୍ରହ୍ମାବରୁଁ ବ୍ରହ୍ମଶାପୁ ମୁକ୍ତ ହେଲା ଅନଳେ ତ ପୁଚ୍ଛ ପୋଡ଼ାଇଲେ ॥
ଲଙ୍କା ରାକ୍ଷସ ରାକ୍ଷସୀମାନେ । ଦେଖନ୍ତି ବନ୍ଧନ ହନୁମାନେ ।
ବଟୁର ବୋଲନ୍ତି ଶକ୍ରଜିତ କର୍ମା ଆଗୁ ନ ଦେଖିଲେ ଦଶାନନେ ॥
ରଜ୍ଜୁରେ ଯେଣୁ ବନ୍ଧନ କଲେ । ବ୍ରହ୍ମପାଶ ହତମାନ୍ୟ ହେଲେ ।
ଅସୁରେ ସେ କଥା ଜାଣି ନ ପାରିଲେ ହନୁ ପାଶରୁ ଅନ୍ତର ହେଲେ ॥
ଲଙ୍କାଗଡ଼ଯାକ ବୁଲାଇଲେ । ଦ୍ୱାରେ ଦ୍ୱାରେ ମାଡ଼ ମରାଇଲେ ।
ମିଛେହେଁ ହନୁ ଅଶକତ ହୁଅନ୍ତେ ରାବଣ ଛାମୁରେ ଜଣାଇଲେ ॥
ପୁଚ୍ଛରେ ଅନଳ ଜଳୁଥିଲା । ଛାମୁକୁ ହନୁକୁ ଅଣାଇଲା ।
ବୋଲଇ ପାମର ଅକ୍ଷୟୁ ନିହତ କରିଣଟି ଏବେ ଆପେ ମଲା ॥
ହନୁ ଶୁଣିଣ ଫେଡ଼ିଲେ ଆକ୍ଷି । ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣରେ ବଂଶ ଆକ୍ଷି ।
ଏହିକ୍ଷଣି ତୋର ଭୁବନ ଦହନ ପାରିବୁଟି କି ଅପଣେ ରକ୍ଷି ॥
ଏତେ ବୋଲି ଜଗତିରେ ବସି । ପୁରେ ପୁରେ କଲା ଭସ୍ମରାଶି ।
ଲାଙ୍ଗୁଳ ଅନଳେ ସମସ୍ତ ଦହିଲା ଅନାଥ ହୋଇଲେ ଲଙ୍କବାସୀ ॥
ଦୋଷୀ ଅଦୋଷୀ ସବୁରି ପୁର । ଘରେ ନ ଛାଡ଼ଇ ନଟିବର ।
କେବଳ ଆଶୋକ କାନନ ଛାଡ଼ିଣ ଅଙ୍ଗାର କରିଛି ରତ୍ନପୁର ॥
ପୁଷ୍ପକ ବିମାନେ ଲଙ୍କାପତି । ବସାଇ କୃଷ୍ଣମ୍ଭ ପୁନ ନାଚି ।
ବୋଲଇ ବସି ଲଙ୍କାଦାହ ଦେଖାଇ ଆକାଶେ ରହି ବକଳ ମତି ॥

---

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ବସନ୍ତ

ଏକ ଅସୁର ଅଶୋକ ବନେ ଯାଇ କହିଲା ଜାନକୀ ପାଶେ । ଯେଉଁ ମର୍କଟ ମଧୁବନ ଭାଙ୍ଗିଲା ତାକୁ ନେଲେ ନାଗପାଶେ ॥ ଲାଙ୍ଗୁଡ଼େ ତାର ବସନ ଗୁଡ଼ାଇ ତଇଲମାନ ତ ଇଞ୍ଚି । ଅନେକ ପ୍ରକାରେ ମାଡ଼ ମରାଇଣ ଦେଲେ ତାର ପୁଚ୍ଛ ପୋଡ଼ି ॥ କହିଲା ପ୍ରକାରେ କଶୁନାହିଁ ମୋତେ ଯାହା ମୁଁ ଅଇଲ ଦେଖି । ନିଶ୍ଚୟେ ଅନଳେ ପୋଡ଼ି ମାରୁଛନ୍ତି କେ ତାକୁ ପାରିବ ରଖି ॥ ବାନର ହୋଇ ଅସୁରଙ୍କୁ ମାଇଲା ଅନେକ କଲା ବିନାଶ । ଏବେ ଅସୁରଙ୍କ ହାତରେ ପଡ଼ିଛି ଆଉ କି ଜୀବନେ ଆଶ ॥ ଶୁଣିଣ ଜନକନନ୍ଦିନୀ ଆତଙ୍କ ହୋଇଣ ବିଳାପ କଲେ । ଅଗ୍ନି ଦେବତାଙ୍କୁ କୃତାଞ୍ଜଳି ହୋଇ ବହୁତ ସ୍ତବ ପଢ଼ିଲେ ॥ ସଜଳ ପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇବ ହନୁ ତନୁ ପୁଚ୍ଛ ନୋହିବ ବିନାଶ । ଯେବେ ମୁଁ ନିଶ୍ଚେ ପତିବ୍ରତା ଅଟଇ ହନୁ ଯିବ ସ୍ୱାମୀ ପାଶ ॥ ମହାସତୀ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ଅନଳ ତନୁରୁ ଶୀତଳ ହେଲେ । ହନୁମନ୍ତ ଏହା ଦେଖିଣ ହରଷ ବିସ୍ମୟ ହୋଇ ରହିଲେ ॥ ମନେ ବିଚାରିଲେ ଶ୍ରୀରାମ କରୁଣା କି ଅବା ଜାନକୀ ଦୟା । କି ଅବା ଅନଳ ଦୟା କରି ମୋତେ ଦହନ ନ କଲେ କାୟା ॥ ଅନାଇଁ ଅଛନ୍ତି ମହା ମହା ବୀରେ ମୁଖୁଁ ନ ସ୍ଫୁରଇ ବାଣୀ । ବୋଲେ ବଶି ହନୁ ଅସୁରଙ୍କୁ ବିଶେ ପ୍ରଳୟ ଅନଳ ଜାଣି । ୯ ।

---

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମୁଖାରୀ

ପ୍ରଳୟକାଳର ହୁତାଶନ । ଯେହ୍ନେ ଦହଇ ସପ୍ତ ଭୁବନ । ସେହି ରୂପେ ରାବଣ ଭୁବନ । ଦହୁଅଛି ପବନନନ୍ଦନ ॥ ଶଙ୍କା ପାଇଲେ ଲଙ୍କା ରାକ୍ଷସ । ଜୀବନକୁ କରି ପ୍ରତିଆଶ । ରତ୍ନକୋଷ ଛଡ଼ାଇଣ ଆଶ । ବାସ କଲେ ସରୋବର ପାଶ ॥ ସର୍ବ ଅସୁରେ କରନ୍ତି ହା ହା । ଦେଖୁଅଛୁ ଦେଖ ବଂଶବାହା । ବାନର ଲଙ୍କା କରୁଛି ଦାହା । ବନ୍ଧୁ ଦଇବ ନ କରେ କାହା ॥ ରାବଣକୁ କରନ୍ତି ଧିକ୍କାର । କେହ୍ନେ ବିଜୟୀ ତୁ ସପୁତ୍ର । ପୁର ଦହୁଅଛି ବନଚର । ଦେଖି ହସନ୍ତି ସକଳ ସୁର ॥ ଗୁଡ଼ କୁଟୁମ୍ବର ପ୍ରତିଆଶ । ସେହି ଜଳଧିରେ ଦେଲେ ଝାସ । କେହି କରିଣ ଅତି ସାହସ । କୂପ ଭିତରେ କଲେ ନିବାସ ॥ କେତେ ଦନୁଜ ପୋଡ଼ିଣ ମଲେ । କେତେ କାହିଁ ପଳାଇଣ ଗଲେ । କେହି

ପୁଚ୍ଛକୁ ପିଠିରେ କଲେ । କେହୁ ଦନ୍ତେ ଚରଣ ଧଇଲେ ॥ ସୁରପୁରେ
ଯେବଣ ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ । ରଖିଥିଲେ ତା ଅସୁର ସର୍ବ । ହନୁରେ କର ପାଇ
ଆହବ । ହବ୍ୟବାହନ ତା କଲେ ଗର୍ଭ ॥ ଲଙ୍କାପୋଡ଼ି ମରୁତନନ୍ଦନ । ଲଙ୍ଘି
କରାଇ ସାଗରେ ସ୍ନାନ । ବଇଦେହୀଙ୍କି କଲେ ଦର୍ଶନ । କର ଯୋଡ଼ିଣ
କହେ ବଚନ ॥ ଶୁଣିମା ଜଗତ ଠାକୁରାଣୀ । ଘେନି ଆସଇ କୋଦଣ୍ଡପାଣି ।
ନାଶିବେ ସେ ରାଘବ ରାବଣି । ହେଉଅଛୁ ଗୁମୁରୁ ମେଲାଣି ॥ ଶୁଣି ହୃଷ୍ଟ
ଜନକକୁମାରୀ । ବାବୁ ନ ରହ ଅସୁରପୁରୀ । ଅବିଳମ୍ବେ ଆଣ ଗୃପଧାରୀ ।
ହନୁ ଶୁଣେ ପ୍ରଣମିତ କରି ॥ ହନୁ ଲଙ୍କାରୁ ବାହାର ହେଲେ । ସୁବଳଗିରି
ଶିଖେ ଉଠିଲେ । ଫଳ ଜଳେ ତନୁ ଶାନ୍ତ କଲେ । ସେଠାବରୁ ସିନ୍ଧୁ
ଡେଇଁଗଲେ ॥ ବସିଥିଲେ ଯୂଥପତିମାନେ । ଆକାଶେ କରି ଅବଲୋକନେ ।
ହନୁ ଖସି ପଡ଼ିଲେ ସେ ସ୍ଥାନେ । ଭଣି ବୋଲେ ଗିରି କମ୍ପମାନେ । ୬ । ୧୨ ॥

## ୨୦ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କଲ୍ୟାଣ ଆହାରୀ

ଧାତା ସଙ୍ଗତେ ସକଳ ଅସୁରେ । ପ୍ରବେଶ ହେଲେ ରାବଣ
ଗୁମୁରେ ॥ ଦେଖିଲେ ରାବଣ କୁପିତ ମନ । ସ୍ତୁତି କରିଣ କହନ୍ତ ବଚନ ॥
ଆହେ ରାବଣ ତୁ ନୁହ ବିମନ । ଗଢୁ ଶତଗୁଣେ ହେବ ଭୁବନ ॥ ବିଶ୍ୱକର୍ମା
ସୃଷ୍ଟି କମଳାସନ । ବୋଲନ୍ତ ଦେଖ ଏ ଲଙ୍କାଭୁବନ ॥ ଦହନ କରି ଗଲା
ହନୁମାନ । ଏଥକୁ କ୍ରୋଧ କଲେ ଦଶାନନ ॥ ତୁମ୍ଭେ ଏବେ ଲଙ୍କା କର
ନିର୍ମାଣ । ଯେମନ୍ତ ତୋଷ ହୋଇବ ରାବଣ ॥ ଜଗତ ପିତାଙ୍କ ଆଜ୍ଞା
ପ୍ରମାଣେ । ଲଙ୍କା ନିର୍ମାଣ କଲେ ସେହିକ୍ଷଣେ ॥ ନଗ୍ର ଦେଖି ତୋଷ
ବିଶ୍ରବାସୁତ । ଧାତାଙ୍କୁ ପ୍ରଶଂସା କଲା ବହୁତ ॥ ଗତହୁଁ ସୁନ୍ଦର ହେଲା
ନିର୍ମିତ । ବୋଲେ ଭଣି ଲଙ୍କା ହେଲା ନିଶ୍ଚିନ୍ତ । ୪ ।

## ୨୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଗୁର୍ଜ୍ଜରୀ

ଅଙ୍ଗଦ ସଙ୍ଗତେ ଯେତେ ମର୍କଟମାନେ । ପୁଚ୍ଛନ୍ତ ହନୁକୁ କରିଣ
ଆଲିଙ୍ଗନେ ॥ ଦେଖିଲଟି କି ଲଙ୍କାରେ ଜନକସୁତା । କହ କହ କପିବୀର
ଶୁଭ ବାରତା ॥ ଦେଖିଲି ଦେଖିଲି ଲଙ୍କାଗଡ଼ରେ ସୀତା । ଅଶୋକବନେ
ଅଛନ୍ତ ଲଭି କୃଶତା ॥ ହନୁ ମୁଖରୁ ଶୁଣିଣ ସକଳ ଦୂତେ । କାର୍ଯ୍ୟ ଲଭି
ବାହୁଡ଼ି ଅଇଲେ ତ୍ୱରିତେ ॥ କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା ମଧୁବନରେ ହେଲେ ପ୍ରବେଶ

ଦଧିମୁଖ ବଣ୍ଡା ତୋଟା କଲେକ ଧ୍ୱଂସ ॥ ବାରତା ପାଇ ସୁଗ୍ରୀବ ହୋଇଲ
ତୋଷ ॥ କରଯୋଡ଼ ଜଣାଇଲା ଶ୍ରୀରାମ ପାଶ ॥ ଏହି ସମୟେ ପ୍ରବେଶ
ମର୍କଟବୀର । ସୁଗ୍ରୀବ ଦେଖିଣ କର ଦେଲେକ ଶିର ॥ ସୁଗ୍ରୀ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ
କରାଇଲେ ଯେ ଭେଟ । ଦେଖିଣ ଶ୍ରୀରଘୁନାଥ ହୋଇଲେ ହୃଷ୍ଟ ॥ ଆସ
ହେ ଅଙ୍ଗଦ ହନୁ ସକଳ ବୀର । ଦେଖିଲ ଦେଖିଲ ଟିକ ଜାନକୀ
ମୋର ॥ ହନୁକୁ ଆଗ କରିଣ ସଜଳ ବୀରେ । ଦୂରୁଁ ଦେଖି ସାଷ୍ଟାଙ୍ଗେ
ପଡ଼ିଲେ ଭୂମିରେ ॥ ବେନିକର ଯୋଡ଼ି କହଇ ମାରୁତି । ଦେଖିଲି
ଲଙ୍କାରେ ଦେବ ତୁମ୍ଭ ଯୁବତୀ ॥ ସମୁଦ୍ର ତରନ୍ତେ ବିଘ୍ନ ହେଲା ବହୁତ ।
ତୁମ୍ଭ ପାଦ ଚିନ୍ତି ତହୁଁ ହେଲି ମୁକତ ॥ ଦେବତା ନିର୍ମାଣ ଦେବ ଲଙ୍କା
କଟକ । ପ୍ରାଚୀର ସହିତେ ତାର ପୁର କନକ ॥ ଛଟକ ନଗର ତାର
ସ୍ୱର୍ଗକୁ ନିନ୍ଦେ । ସୁନାସୀର ଧାତା ଆଦି ଯାହାକୁ ବନ୍ଦେ ॥ ବହୁ ପୁଣ
ନାତି ତାର ଅସଂଖ୍ୟ ବଳ । ଦଶଶିର କଂଟକର ବିଶ୍ରବାବାଳ ॥ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ
ବିଭୀଷଣ ସୋଦର ତାର । ବିଷମ ସନ୍ଧର ଦୁର୍ଗ ସିନ୍ଧୁ ଉଦର ॥ ସୂକ୍ଷ୍ମରୂପ
ଧରି ତାର ପୁର ଖୋଜିଲି । ନ ଦେଖି ଅଶୋକ ବନେ ପ୍ରବେଶ ହେଲି ॥
ଦେଖିଲି ସୁକେଶିଶଶୀ ଅଛନ୍ତି ବସି । ବେଢ଼ି ଛନ୍ତି ତାହାକୁ ସହସ୍ରେ
ରାକ୍ଷସୀ ॥ ତବ ନାମ ଧରି କରୁଥିଲେ ରୋଦନ । ଏମନ୍ତ ସମୟେ ଦେବ
କଲି ଦର୍ଶନ ॥ ପ୍ରସନ୍ନ ହୋଇଣ ସେ ନ କହିଲେ କଥା । ଅବିଶ୍ୱାସ କରି
ମୋତେ ପୋଚିଲେ ମଥା ॥ ତୁମ୍ଭ କୀର୍ତ୍ତି ଗୁଣ ଦେବ ସବୁ କହିଲି ।
ପ୍ରତେ ନ ଗଲାରୁ ପଛେ ମୁଦ୍ରିକା ଦେଲି ॥ ମୁଦ୍ରିକା ଦେଖିଣ ବହୁ କ୍ରନ୍ଦନ
କଲେ । କୁଶଳ ବାରତା ଶୁଣି ଆନନ୍ଦ ହେଲେ ॥ ବୋଇଲେ ପ୍ରଭୁଙ୍କୁ
ମୋର ଆଣ ବହନ । ଦର୍ଶନ ଆଶାରେ ରଖିଅଛି ଜୀବନ ॥ ଦେଖିଲି ମୁଁ
ଦେବ କୃଶ ହୋଇଛି ତନୁ । ଶ୍ରୀମୁଖ ଦିଶଇ କିବା ତୁହିନ ଭାନୁ ॥ ଆଜ୍ଞା
ଦେଲେ ହନୁ ମୋତେ ବାଧିଲ ନାହିଁ । ପ୍ରାଣ ଦିଅନ୍ତି ରଖିଛି ଦର୍ଶନ
ପାଇଁ ॥ ମୁଁ ବୋଇଲି ଦିଅ ମୋତେ ଅଶୋକବନ । ଶୁଣି ଆନନ୍ଦ ହୋଇଣ
ହେଲେ ମଗନ ॥ ମସ୍ତକ କରଣ ମଣି ମୋତେ ଦେଲେ । ଫଳମୂଳ ଖାଅ
ମଧୁବନରୁ ବୋଇଲେ ॥ ମଧୁବନ ଭାଙ୍ଗି ପକ୍ୱଫଳ ଖାଇଲି । ପୁଣ ସହିତେ
ରକ୍ଷ ଅସୁର ମାରିଲି ॥ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ବ୍ରହ୍ମପାଶେ ବାନ୍ଧିଣ ନେଲା । ବହୁ ଦଣ୍ଡ
ଦେଇ ମୋର ପୁଚ୍ଛ ପୋଡ଼ିଲା ॥ ପୋଡ଼ିଲି ଲଙ୍ଗୁଡ଼େ ତାର ଲଙ୍କାଭୁବନ ।
ବୋଲେ ବଶି ଏବେ ଆସି କଲି ଦର୍ଶନ । ୫୦ ।

---

## ୨୨ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆହାରୀ

ଜାନକୀ କାନ୍ତ, ହନୁ ସଙ୍ଗେ ଏକାନ୍ତ । ଆଲିଙ୍ଗନ କରଣ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ଉଦନ୍ତ ॥ କସ ବାରତା, ଦେଇଅଛୁ ବନତା । କହ କହ ହନୁ ପ୍ରତେ ଯିବଇଁ ମୁଁ ତା ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବାଣୀ, ମରୁତସୁତ ଶୁଣି । ବସନ ଫେଡ଼ିଣ ଦେଲେ ମସ୍ତକମଣି ॥ ଦେଖିଣ ରାମ, ହୋଇଲେ ପୂର୍ଣ୍ଣକାମ । ଗଳାରେ ତାହା ଗୁନ୍ଥିଣ କଲେକ ଦାମ ॥ ଆହା ସେ ରାମା, ମୋ ନୟନ ପ୍ରତିମା । ଦ୍ୱିମ୍ବାଧରୀ ଗଉରୀ ସର୍ବସୁଖଧାମା ॥ ଅସୁରଚମୂ ତାଙ୍କୁ କରାନ୍ତି ଭୟ । ଭୟାନ୍ତୁ ସେ ମୋତେ ମନେ ରଖି ନିର୍ଭୟ ॥ ଜନକଜେମା, ସେ ମୋର ପ୍ରିୟତମା । ହୋଇଛି କୃଷ୍ଣପକ୍ଷ ଚତୁର୍ଥୀ ଚନ୍ଦ୍ରମା ॥ ଯେତେ ଅସୁର, ଥିବେ ହେ ଲଙ୍କାପୁର । ମାରିଣ ଆଣିବି ନିଶ୍ଚେ ଜାନକୀ ମୋର ॥ ଶ୍ରୀରାମରାଜ, ହନୁ କନ୍ଧେ ଶ୍ରୀଭୁଜ । ଦେଇଣ ହକରାଇଲେ କପିଙ୍କ ରାଜ ॥ ସୁଖେ ସୁଗ୍ରୀବ, ଆମ୍ଭ କାର୍ଯ୍ୟ କରିବ । ଲଙ୍କା ବିଜୟ କରିବା ସୈନ୍ୟ ସାଜିବ ॥ ଶୁଣିଣ ମିତ, ସୈନ୍ୟ ସାଜେ ତ୍ୱରିତ । ବୋଲେ ବିଶି ସୁନ୍ଦରାକାଣ୍ଡ ସମାପତ । ୧୧ ।

ସୁନ୍ଦରାକାଣ୍ଡ ସମାପ୍ତ—

## ଲଙ୍କାକାଣ୍ଡ

## ୧ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ପଞ୍ଚମବରାଡ଼ି

ପ୍ରାଣପ୍ରିୟା କଷ୍ଟ ଶୁଣି ହନୁମୁଖୁଁ ରଘୁମଣି, ରୋଦନ କରନ୍ତି ଗୁଣଗୁଣି । ଆହା ରେ ତରୁଣୀମଣି, ଶ୍ରବଣେ ତୋ କଷ୍ଟ ଶୁଣି, ଫାଟି ନ ଗଲା ହୃଦୟ ପୁଣି ରେ । ବିମ୍ବଓଷ୍ଠି । ମୋ କର ଧରି ହୋଇଲୁ କଷ୍ଟି । ଏତେ ଦୁଃଖ ସହିବାକୁ ବିଧାତା ତୁମ୍ଭ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ, ଜାତ କିଳ କରିଅଛି ସୃଷ୍ଟି ॥ ସନ୍ଦେହ୍ ଦିବ୍ୟ ତରୁଣୀ, ଝଟିଆନ୍ତି ମନ ଜାଣି, ତେଜିଲୁ ସେ ସୁଖ ସ୍ୱରୁଶ୍ରେଣୀ । ଏତେ ଦୁଃଖକୁ କାରେଣୀ, ହୋଇଲେ କୈକେୟୀରାଣୀ, ହୁଅନ୍ତୁ ଅଯୋଧ୍ୟା ଠାକୁରାଣୀ ॥ ନିଜପୁରେ ଚିତ୍ର ଲେଖି, ଅସୁରମାନଙ୍କୁ ଦେଖି, ଭୟେ ବୁଜୁଥାଉ ଦେନି ଆଖି । ବିବିଧ ବିରୂପାସ୍ୱରୀ, ଯାହା ଦେଖି ଭୟ କରି, ସେମାନେ ଏବେ ଅଛନ୍ତି ରଖି ॥ ଆରେ ବାଳେ ପ୍ରେମଶୀଳେ, କୁଟିଳ ସ୍ୱରୁକୁନ୍ତଳେ, ଭାସି ଯାଉଅଛୁ ଶୋକଜଳେ । କେତେକାଳେ ପୁଣ୍ୟବଳେ, ବାହୁ ଲଗାଇବି କୋଳେ, ଦେଖା ଦେଖି ହେବା ତେତେବେଳେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବିଳାପ ଦେଖି, ମରୁତ ଲୋତକ ଆଖି, ପ୍ରବୋଧନ୍ତି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୁଗ୍ରୀବ । ଧଇର୍ଯ୍ୟ

ହୁଅ ହେ ଦେବ, ତୁମ୍ଭ ହୃଦୟ କଳିବ, ବୋଲେ ବିଶି ଶଙ୍କୁ ଦଶଗ୍ରୀବ ହେ ରାମଚନ୍ଦ୍ର । ୪ ।

## ୨ୟ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଗୁଣ୍ଡକିରି

ହନୁ ଦେଖିଣ ରାମ ବିକଳ, ଜଣାଇ ଯୋଡ଼ି କରଯୁଗଳ, ଆଜ୍ଞା, ଦେଇଥିଲେ ହେ ମୋତେ ରାଜାଧିରାଜେ । ରାବଣ ଦଶମୁଣ୍ଡକୁଁ ମୋଡ଼ି, ଲଙ୍କାଗଡ଼କୁ ତାର ଓପାଡ଼ି, ଆଣନ୍ତି ତବ ପ୍ରସାଦେ କପାଁ ହୁଅନ୍ତି ବିଜେ ॥ ଏଥିକୁ ଦେବ କପା କାରୁଣ୍ୟ, ପୁଣ୍ଡରୀକନେତ୍ର ଯେ ଅରୁଣ, କରୁଣନିଧିମା କେବଳ ଜନକସୁତେ । ଦେବ ତୁମ୍ଭେ ବଇକୁଣ୍ଠପତି, ଦେବଙ୍କର ହିତେ ଜନ୍ମ କ୍ଷେତ୍ର, ଭସ୍ମ କରିପାର ବ୍ରାହ୍ମଣକୁ କୋପଚିତ୍ତେ ॥ ସିନ୍ଧୁ ହେଳେ ଡେଇଁଣ ମୁଁ ଗଲି, ଜନକସୁତାଙ୍କୁ ଠାବ କଲି, ପୁଣ ମାରଣ ଲଙ୍କାକୁ କଲି ଭସ୍ମରାଶି । ଦହିଲି ତାର ଅସୁରବଳ, କଳିଲି ତାର ବଳ ସକଳ, ତବ ପ୍ରସାଦେ ଦେବ ଦର୍ଶନ କଲି ଆସି ॥ ହନୁ ମୁଖରୁ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି, ହରଷରେ ରଘୁ କୁଳମଣି, ଲଙ୍କା କଟକାଇ କ ଯେ କପିକୁଳ ସାଜେ । ବାହାର ହେଲେ ବାନରବଳ, କୁରୁମ ହେଲା ଟଳମଳ, ଭଜେ ବିଶି କେବଳ ରାମଚରଣାମ୍ବୁଜେ । ୪ ।

## ୩ୟ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଗୁଜ୍ଜରୀ

ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ବେଗେ ସୁଗ୍ରୀବ ରାଜନ । ନଳକୁ ହକାରି କରି ଅଣାଅ ବହନ ॥ ଥାଟେ ସେନାପତି କରି ତାକୁ ଦେବା ଶାଢ଼ୀ । ଆଗୁଆ ହୋଇଣ ଯାଉ ବନଗିରି ମାଡ଼ି ॥ ଆଜ୍ଞା ପ୍ରମାଣେ ରୁମୁକୁ ନଳକୁ ଆଣିଲେ । ଥାଟେ ସେନାପତି କରି ଶାଢ଼ୀ ତାଙ୍କୁ ଦେଲେ ॥ ଏଥୁଅନନ୍ତରେ ନିଶା ହୁଏ ଅବସାନ । ନିତ୍ୟକର୍ମ ବଢ଼ାଇଲେ ଶ୍ରୀରାମ ରାଜନ ॥ ନଳ କପିସୈନ୍ୟ ଘେନି ହେଲେ ଆଗୁଆଣି । ସୁଗ୍ରୀ ହନୁ ଦକ୍ଷିଣେ ବାମେ ରହିଲେ ଜାଣି ॥ ପୃଷ୍ଠଦେଶେ ରହିଲେ ଅଙ୍ଗଦ ଶତବଳ । ଚଉପାଶେ ବେଢ଼ିଛନ୍ତି ସେନାପତି କୁଳ ॥ ଏଥୁଅନନ୍ତରେ ବୀରବେଶ ହେଲେ ରାମ । ଛବି ଦେଖି ନିନ୍ଦା କରୁଅଛି କୋଟି କାମ ॥ ବାମକରେ କୋଦଣ୍ଡ ଦକ୍ଷିଣେ ତୀକ୍ଷ୍ଣ ଶର । ବେନି କନ୍ଧେ ସୁନ୍ଦର ଅକ୍ଷୟ ତୂଣଭର ॥ ବିବିଧ କୁସୁମରେ ମଣ୍ଡିଲେ କଟାକୁଳ । ଦିବ୍ୟରତ୍ନମୟ କର୍ଣ୍ଣେ ମର୍କତ କୁଣ୍ଡଳ ॥ କୃଷ୍ଣାଜିନ ପରିହରି ଅଙ୍ଗେ ହେମ

ସେହ୍ଲା । ଶୋଭା ପାଉଅଛି ଭୁଜେ ବୀରବର ବାନା ॥ ଦିବ୍ୟ ଉଜ୍ଜ୍ୱଳ ମର୍କତ ନିନ୍ଦାକରେ କାନ୍ତି । ନବଘନ ନିଶଦାଢ଼ି ସୁନ୍ଦର ଦଶନ୍ତ ॥ ମଙ୍ଗଳ ଅର୍ପଣ କରେ ସୁଗ୍ରୀବ ସୁଷେଣ । ତଦନ୍ତରେ ହନୁ କନ୍ଧେ କଲେ ଆରୋହଣ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣହିଁ ଏହି ବେଶେ ଅଙ୍ଗଦ କନ୍ଧରେ । ସୁଗ୍ରୀ ସୁଖାସନେ ବିଜେ ରହିଲେ ବାନରେ ॥ ଆଗପଛ ପାରୁଶ୍ୱେ ଚଳନ୍ତି କପିଥାଟ । ବନଗିରି ଚୂର୍ଣ୍ଣ କରି ସଙ୍ଗ କଲେ ବାଟ ॥ ଦକ୍ଷିଣ ସିନ୍ଧୁ ଉତ୍ତର କୂଳେ ପରବେଶ । ମୁଖଗୀ ଶୁଭୁଛି ଦିଶୁଛି ସିନ୍ଧୁ ଘୋଷ । ସିନ୍ଧୁ ଲଙ୍ଘି ଯିବା ପ୍ରାୟେ ଦିଶେ କପିବଳ । କି ଅବା ସାଗର ପୋତି କରିବେ ଏ ସ୍ଥଳ ॥ ବେନି ସିନ୍ଧୁ ସଙ୍ଗମ କରିବା ପ୍ରାୟେ ଶୋଭା । ହନୁକନ୍ଧୁ ଉତ୍ତରି ହୋଇଲେ ରାମ ଉଭା ॥ ରହିଲେ ସମୁଦ୍ର ତଟେ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଦୀନ ବଣି ରାମପାଦ କମଳେ ଶରଣ ॥

## ୪ର୍ଥ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଉଦ୍ଧବଚଉତିଶା ବାଣୀ

ଦେଖିଣ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଜଳଧି ତରଙ୍ଗ । ମନରେ ପଡ଼ିଲା ନିଜ ପ୍ରିୟାର ଆତଙ୍ଗ । ସୁଗ୍ରୀବ । ଶରଦଶଶୀ ସମାନ ସେ ସକଳ । ନୋହିବ ସୀତା ଶ୍ରୀମୁଖ ମଣ୍ଡଳ । କୁଟିଳକୁନ୍ତଳ ନୀଳମଣି ନିନ୍ଦାକରେ । ମୋତି ଦନ୍ତ ଅଧର ମାଣିକ୍ୟ ଛବି ଧରେ । ସୁଗ୍ରୀବ । ଜମ୍ବୁନଦ ଜ୍ୟୋତି କାନ୍ତି ଯେ । ବିଗୁଣନେତ୍ରୀର ନେତ୍ର କାମ ଜୟପାଶୀ । ଧିରୁ ଭ୍ରୁତ୍ରୁରୁ କୃଶଉଦରୀ ରମ୍ଭୋରୁ । ମତ୍ତଗଜ ହଂସ ଗତିରୁ ସୁଗନ୍ଧ ପୟୋଧର ଗରୁ । ସୁଗ୍ରୀବ । ଚମ୍ପାକଳି ଅଙ୍ଗୁଳି ଯେ । ଦୋକନଦ ଛବି ନିନ୍ଦାକରେ ପାଦତଳ ॥ ସମୁଦ୍ର ପାରିହୋଇ କେମନ୍ତେ ଆମ୍ଭେ ଯିବା । ସତେ କି ଲଙ୍କାଗଡ଼େ ଜାନକୀ ଦେଖିବା । ସୁଗ୍ରୀବ ସତେ ରାବଣ ମରିବ ହେ । ଭୂମିସୁତା ଭେଟ ନିଜ ଦଇବ କରିବ ॥ ଶୁଣି ସୁଗ୍ରୀ ଜଣାଇଲେ ଯୋଡ଼ି ବେନିକର । ଅଗସ୍ତିଙ୍କ ପ୍ରାୟେ ସିନ୍ଧୁ ଶୋଷିବେ ବାନର । ହେ ଦେବ । ତୁମ୍ଭେ କି କରି ନ ପାର ହେ । ଆଜ୍ଞାରେ ଲଙ୍କା ଉପାଡ଼ି ଆଣିବେ ବାନର ॥ ଯେଉଁ ବାଳି ରାବଣକୁ କାଖେ ଯାକିଥିଲା । ସେ ବାଳି ବୀରତି ତୁମ୍ଭ କାଣ୍ଡମୁନେ ମଲା । ହେ ଦେବ । ରାବଣ ପ୍ରକର୍ମ କେତେ ହେ । ବୋଲଇ ବଣି ରାବଣ ମାରିପାରି ଶତେ ହେ । ୬ ।

## ୫ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ସରସ ବସନ୍ତ

ରାବଣ ଛାମୁରେ ଜଣାଇଲେ ଚରର । ହେ ଦେବ ତ୍ରିଭୁବନ ବିଜୟୀ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କପିରାଜ ସଙ୍ଗେ ଘେନି । ବିଜୟ କଲେ

ମହେନ୍ଦ୍ର ଗିରିର ମୂର୍ଦ୍ଧନ ॥ ଲଙ୍କାପୋଡ଼ା କପିଦେବ ବାରତା କହିଲା । ସେହି ଦିନ କପିସୈନ୍ୟ ଘେନିଣ ଅଇଲା ॥ ଗଜସମ କୋଟି କୋଟି ଅଛନ୍ତି ମର୍କଟ । ବିବିଧ ବର୍ଣ୍ଣରେ ହୋଇଛନ୍ତି ସେ ପ୍ରକଟ ॥ ବଳ କଳିବାକୁ ନ ଦିଶିଲାକ ଉପାୟେ । କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାରୁ ଲାଗିଛନ୍ତି ସିନ୍ଧୁ କୂଳ ଯାଏ ॥ ଶୁଣି ଚରର ମୁଖରୁ ବାରତା ଲଙ୍କେଶ୍ୱର ॥ ବୋଲେ କିଛି ଶୁଖାଇଲା ତା ଦଶ ଅଧର । ୯ ।

## ଷଷ୍ଠ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାର ଗୌଡ଼ା । କୋଷ୍ଠାଇ ଗୁଣ୍ଡିଚା ବୃତ୍ତେ

ରାବଣ ସମସ୍ତ ଅସୁରଙ୍କୁ ଚାହିଁ କ୍ରୋଧ ହୋଇଣ କହିଲା । ଏକା ବାନର କୋଷ୍ଠାଏ ଆସି ମୋତେ ଏତେ ପରାଭବ ଦେଲା । ହେ ବୀରେ, ଏବେ ଜଗିଥାଅ ଗୃହଦ୍ୱାରେ । ନ ଆସିବେ ଯେମନ୍ତେ ବାନରେ । ନିବର୍ତ୍ତିବେ ସେ କି ଉପାୟରେ ॥ ପୁନ ଭ୍ରାତୃ ମନ୍ତ୍ରୀଗଣ ହକରାଇ ସଭାରେ ବିଜୟ କଲା । ଷଡ଼ମାସ ପୂରି ଯାଇ ସେହି ଦିନ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ଉଠିଥିଲା । ସେ ସଭା । ରତ୍ନ ଆସନମାନଙ୍କେ ଶୋଭା । ଯେଉଁ ସଭରେ ବସେ ମଘବା । ଦେଖି ବିବଶ ହୋଇବେ ଲୋଭା । ଯାନ ଚଢ଼ିଣ ଅଇଲେ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ବିଭୀଷଣ ସହୋଦର । ମହାପାରୁଶ ପ୍ରହସ୍ତ ଶକ୍ରାଜିତ ଆଉ ମହା ମହା ବୀର । ସେମାନେ । ମାନ୍ୟକରି ବସିଲେ ଆସ୍ଥାନେ । ରାବଣକୁ ଡରି ସାବଧାନେ କହିବାକୁ କ୍ଷମ ନାହିଁ ଆନେ ॥ ଅସୁରେଶ୍ୱର ରାବଣେଶ୍ୱର କହେ ଅସୁରମାନଙ୍କୁ ଚାହିଁ । ଦଇବ ବଶରେ ସୀତାଙ୍କୁ ଆଣିଲି ଭୋଗକରି ପାରୁ ନାହିଁ । ହେ ଶୁଣ । ଏବେ ବରଷେ ହୋଇଲା ପୁଣ । ମୋତେ ନ ଭଜିଲା କି କାରଣ । ତାର ବିନୁ ଦହେ ପଞ୍ଚବାଣ ॥ ଚନ୍ଦ୍ରବଦନା ଚମ୍ପାଦଳବରନା ଚଟୁଳ ବିପୁଳ ସ୍ତନା । ଚମରୀ ନୟନା ସଘନ ଜଘନା ରମ୍ଭୋରୁ ସୁନିତମ୍ବିନା । ସେ ନାରୀ । ନାହିଁ ନ ଦେଖିବା ତିନିପୁରୀ । ରମ୍ଭା ରତି ଶଚୀ ନୁହେ ସରି । ଦେଖି ମୂର୍ଚ୍ଛିତ ହେବେ ଶଙ୍କରୀ ॥ ଏବେ ମୁଁ ଶୁଣିଲି ସୁଗ୍ରୀବ ସହିତେ ଦଶରଥ ବେନିସୁତ । ମହେନ୍ଦ୍ର ଗିରିରେ ରହିଲେ ସଙ୍ଗରେ କପିବଳ ଅପ୍ରମିତ । ହେ ଦୈତ୍ୟେ । ଏବେ କି ବିଚାର କର ଚିତ୍ତେ । ସିନ୍ଧୁ ପାରି ନୋହିବେ ଯେମନ୍ତେ । ଏକା ବାନର କଲାଟି ଏତେ ॥ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ବୋଲେ ଶୁଣିମାତ୍ରେ ଦେବ କଲ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଅମିତ । ଏତେ ଦିନେ ଅମିତକ ବିଚାରିବା ହେଉଅଛି ଲଙ୍କପତି । ହେ ଦେବ । ତୁମ୍ଭ ଆଜ୍ଞା କେ ଆନ କରିବ । ନର ବାନର ମାରିବ ସର୍ବ ॥ ସୀତା ସର୍ବଦା ଭୋଗ

କରିବ ॥ ମହୋଦର କରଯୋଡ଼ି ଜଣାଇଲା ହେଉ ଦେବ ସାବଧାନ । ସୀତାଙ୍କୁ ଭୋଗ ନ କରଣ କମ୍ପାଇଁ ରଖିଅଛ ଏତେ ଦିନ । ହେ ଦେବ । ରାମ ବନକୁମାର ମାନବ । ତାହା ପରାକ୍ରମେ କି କରିବ । ରକ୍ଷଅଂଶ ହୋଇଣ ଡରିବ ॥ ଏହା ଶୁଣି ହସି କହେ ଲଙ୍କପତି ଶୁଣ ହେ ଆମ୍ଭ ଉତ୍ତର । ବ୍ରହ୍ମଲୋକେ ଯାଇଁ ଯାଉଁ ଅପସରୀ ପଡ଼ିଲା ଆମ୍ଭ ଗ୍ରାମୁର । ସେ ନାରୀ । ବଳେ ହରିଲୁ ତାହାଙ୍କୁ ଧରି । ପିତା ଆଗେ ସେ କଲା ଗୁହାରି ତେଣୁ କୋପକଲେ କୁଶଧାରୀ । ଆଉ ବଳେ ବଳେ ଯୁବତୀ ହରିଲେ ଫାଟିଯିବ ତୋ ମୁଣ୍ଡମାନ । ଏମନ୍ତ ଶାପ କ୍ରୋଧରେ ପୂର୍ବେ ମୋତେ ଦେଇଛନ୍ତି କମଳଯୋନ । ହେ ଶୁଣ । ତାକୁ ହରିଥାନ୍ତି ସେହିକ୍ଷଣ । କିପାଁ ହୁଅନ୍ତି ତାକୁ କାପୁରୁଷ୍ୟ । ଏତେ ଝୁରିବାକୁ କି କାରଣ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ବିଭୀଷଣ ରାବଣ ଗ୍ରାମୁରେ କହେ ବଚନ । ମୋର ବୋଲକର ସୀତା କାହୁଡ଼ାଇ ଦେବା ଅସୁରରାଜନ । ହେ ଦେବ । ରାମ କାଣ୍ଡେ ସର୍ବ ମରାଇବ । ସୀତା ଦେଲେ ନିଶ୍ଚିନ୍ତ ହୋଇବ । ଆଉ ଭୟ କାହାକୁ ନୋହିବ ॥ ଏମାନେ ନୁକ ସେ ରାମ ଆଗେ ଧନୁ ଧରିବାକୁ ସାମରଥ । ପାପୀ ଜନ ନିକ ସ୍ୱର୍ଗଭୋଗ ପାଏ କରୁଥିଲେ ମନୋରଥ । ହେ ଦେବ । ଏତେ ସମ୍ପଦ ବିଅର୍ଥ ହେବ । ତୁମ୍ଭ ହିତ କେହି ନ କହିବ । ମାରି ନିଶ୍ଚେଁ ରାମ ସୀତା ନେବ ॥ ଏହା ଶୁଣି ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ସେ କହଇ ତୁମ୍ଭେ ଜାଣିଥାଅ ଏକା । ଆମ୍ଭମାନଙ୍କ ଉତ୍ସାହ ଭଙ୍ଗ କରି ସଭାରେ କହଇ ଡକା । ହେ ତାତ । ଯାହା କହିଲ ଏ ନିକ ହିତ । ଅସୁରୀ କି କରନାହିଁ ଜାତ । ତୁମ୍ଭେ ରାମର ହେଲ କି ମିତ ॥ ରାବଣ କୋପେ ବୋଲଇ ଜାଣି ସେବକେ ଶତ୍ରୁ ଆଗମ ଦେଖନ୍ତି । ନାସାରେ ଅଙ୍ଗୁଳି ଦେଇଣ ହସନ୍ତି ବିବିଧ ବାଣୀ ଭାଷନ୍ତି । ରେ କହୁ । ନିଶ୍ଚେଁ ଜାଣିଲି ରାମର ହେଉ । ମୋର ବାରତା ତାକୁ ତୁ ଦେଉ । ଆଉଁ ମୋହଦର ଭ୍ରାତା ତୁ ନୋହୁ ॥ ରାବଣର କୋପ ଦେଖି ବିଭୀଷଣ ସଭାରୁ ଉଠିଣ ଗଲା । ସେହିକ୍ଷଣି ଚାରି ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କି ଘେନିଣ ଆକାଶମାର୍ଗେ ରହିଲା । ସେ ଗଲା । ଯଦ୍ୟପି ରାବଣ ବୋଲ ନ କଲା । ଶୂନ୍ୟେ ଥାଇ କହୁତ କହିଲା । ଋଷି ବୋଲେ ସିନ୍ଧୁ ପାରି ହେଲା । [illegible]

## ୭ମ ଛାନ୍ଦ—ବିଭୀଷଣ ଶରଣ ପଶିବା

ରାଗ—ବରାଡ଼ି

ଅଞ୍ଜନନନ୍ଦନ ପ୍ରାପ୍ତ ଗଗନେ ରହି କହୁଅଛନ୍ତି ବିଭୀଷଣ । ଆକାଶେ ଅସୁର ଦେଖିଣ କ୍ଷେପିଲ କେଉଁଲେ ବାନରଗଣ ହେ । ସେମାନେ । ଚଳୁ

ଚିନ୍ତା ତ ଘେନିଲେ । ଯୁଦ୍ଧ କରିବା ଆରମ୍ଭ କଲେ । ବିଭୀଷଣ ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ ସେ କପିଙ୍କି ପ୍ରବୋଧ କରି କହିଲେ ॥ ରାବଣ ସୋଦର କହଇ ଉତ୍ତର କପିସମୂହଙ୍କୁ ଚାହିଁ । ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ କହ ରାବଣ ଅନୁଜ ଆସିଛି ଶରଣ ପଶି ହେ । ବାନରେ । ମୋ ବୋଲି ଭ୍ରାତା ନ କଲେ । ପ୍ରତିକୂଳ ଦଇବ ହୋଇଲେ । ହିତ ବଚନକୁ ଅହିତ ବୁଝିଣ ବାହାର କରିଣ ଦେଲେ ॥ ଶୁଣିଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଶ୍ରୀରାମଛାମୁରେ ଜଣାଇଲେ ସେହିକ୍ଷଣ । ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଦେବ ଦର୍ଶନ କରିବ ଆସିଅଛି ବିଭୀଷଣ ହେ । କ୍ଷେ ଦେବ । ରାବଣ କନିଷ୍ଠ ଭାଇ ସେମାନଙ୍କର କପଟ ଥାଇ ଅସୁରଙ୍କ ମାୟା ଦେବେ ନ ଜାଣନ୍ତି ଦିବ୍ୟ ଚିତ୍ତେ କି ଆସଇ ॥ ଶୁଣି ଦାଶରଥି ମନ୍ଦ ମନ୍ଦ ହସି ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ ଦେଲେ ଉତ୍ତର । ମନ୍ତ୍ରୀମାନଙ୍କୁ ଛାମୁକୁ ହକାରି କରି ଏଥିର ବିଚାର ହେ । ସୁଗ୍ରୀବ । ରାବଣର ସେ ସୋଦର । ଏଣୁ ଅଟଇ ଆମ୍ଭର ପର । ଶରଣ ପଶିବା ନିମିତ୍ତ ଆସିଛି ଏଥିକୁ କିସ ବିଚାର ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ବାନର ରାୟେ ସବୁ ମନ୍ତ୍ରୀମାନଙ୍କୁ ରାଇଲେ । ରାବଣ ଭାଇ ଶରଣ ପଶିବାକୁ ଆସିଛି ବୋଲି କହିଲେ ହେ । ସଚିବ । ମନେ ବିଚାରିଣ କହ । ଏଥି ଜୟ କି ହେବ ଅଜୟ । ବୋଲେ ବଣି ଭୟ ନୁହଇ ତାହାଙ୍କୁ ରଖିଲେ ହୋଇବ ଜୟ ହେ ।

## ୮ମ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ସିନ୍ଧୁଡ଼ା

ଆହେ ସୁଗ୍ରୀବ ଆହେ ହନୁ ଅଙ୍ଗଦ ନଳ ନୀଳ ଜାମ୍ବବନ୍ତ । ଆହେ ସୁଷେଣ ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ଶତବଳ ମନକୁ ଆସେ କେମନ୍ତ । କଇତବ ନ କର । ତୁମ୍ଭ ମାନଙ୍କର କି ବିଚାର । କହ କହ ଆମ୍ଭର ଛାମୁର । ଭୟ ହେଉଅଛି କି ତୁମ୍ଭର ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ବୋଲେ ଅସୁରଙ୍କ ମାୟା ଜାଣି ତ ନୁହଇ ଦେବ । ଅଙ୍ଗଦ ବୋଲନ୍ତି ଆସିବ ଯେବେ ସେ ପରୀକ୍ଷା ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେବ । ନଳ ଛାମୁରେ କହେ । ଦେବ ଅସୁର ବିଶ୍ୱାସୀ ନୋହେ । ନୀଳ ବୋଲନ୍ତି ଲଗାଇ ଉପାୟେ । କିବା କରାଇବ ଅପଜୟେ । ଜାମ୍ବବ ସୁଷେଣ ବୋଲନ୍ତି ଭେଦେବ ଜାଣିବା ତାହାର ମନ । ତେବେ ସିନା ତାକୁ ବିଶ୍ୱାସ କରିଣ କରିବ ତାର ବଚନ । ଆମ୍ଭ ଶତ୍ରୁର ଭାଇ । ତାକୁ ବିଶ୍ୱାସ କେମନ୍ତେ ଯାଇ । ଦୈତ୍ୟ ବୁଦ୍ଧି ଜାଣି ତ ନୁହଇ । ଦିବ୍ୟଚିତ୍ତେ କେମନ୍ତେ ଆସଇ ॥ ହନୁ ଜାଣନ୍ତି ମୋର [illegible] ରାବଣ ଆଗେ ବହୁତ କହିଲା । ସେ ଦିନୁ ଜାଣିଛୁ ଏହିମାନ ଦେବ ଆମ୍ଭର ପକ୍ଷ ହୋଇଲା । ଏବେ ଜାଣିବା ମନ । ଆଉ ବୁଝିବାକୁ ନାହିଁ ଧନ । କହିଥିବ ଯଥାର୍ଥ ବଚନ । ତେଣୁ କୋପିଥିବ ଦଶାନନ ।

ଶତବଳ ବୋଲେ ଅସୁର ବୁଦ୍ଧିରେ ଦେବତାଙ୍କୁ କଲେ ଦାସ । ନ ପୁଣି ଶରଣ ପଶି ବିଭୀଷଣ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ କରଇ ନାଶ । ଶୁଣି କୋଦଣ୍ଡପାଣି । ହସ ହସ ହୋଇ କହେ ବାଣୀ । ତାର ମନ ଅଛୁଁ ଆମ୍ଭେ ଜାଣି । ତାଙ୍କୁ ଦର୍ଶନ କରାଅ ଆଣି ॥ ଶରଣ ବୋଇଲେ ଅଭୟ ଦିଅଇ ଏମନ୍ତ ମୋର ମହିମା । ଶତ ଅପରାଧ କରିଣ ଶରଣ ପଶିଲେ କରଇ କ୍ଷମା । କି କରିବ ସେ ମୋତେ । ତାର ଅଙ୍ଗେ ବଳ ଅବା କେତେ । ଆସୁଥିବ ସେ ଯେବେ ରୂପତେ । ତାର ପ୍ରାଣେକ ମାରିବି କ୍ଷଣେ ॥ ମୋର ବାମଭୁଜ କନିଷ୍ଠ ଅଙ୍ଗୁଳି ଅଗ୍ରେ ଅଛି ଯେତେ ବଳ । ଏତେ ବଳବନ୍ତ ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡରେ ନାହିଁ ଏ ଛାର ଅସୁରକୁଳ । ଆସୁ ସେ ବିଭୀଷଣ । ଆମ୍ଭ ଚରଣେ ପଶୁ ଶରଣ । ତାର ଆଉ ନୋହିବ ମରଣ । ହରି ବୋଲେ ହୋଇବ କାରଣ । ୭ ।

## ୯ମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କନଡ଼ା

ସୁଗ୍ରୀବସଙ୍ଗେ ବିଭୀଷଣ ଭେଟ ହୋଇ ଶ୍ରୀରାମ ଛାମୁକୁ ଆଣିଲେ । ବିଭୀଷଣ ରାମ ବୋଲି ଜାଣିଲେ । ଚରଣେ ଶରଣ ପଶିଲି ବୋଲି ମୁଁ ସେ ବିଭୀଷଣ ଭାଷିଲେ ଯେ । ଦନୁଜ । ଦୟାନିଧି ନାମ ଶୁଣି ଶ୍ରବଣେ । ତେଣୁ ଶରଣ ଅଭୟ ଚରଣେ । ମନ ବଚନ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ଆନେ ଥିଲେ ବିଅର୍ଥ ସୁକୃତମାନେ ॥ ରାବଣକୁ ମୁହିଁ ବହୁତ ପ୍ରକାରେ ହିତକଥାମାନ କହିଲି । ସୀତା ସମର୍ପିବା ବୋଲି ବୋଇଲି । କ୍ରୋଧକରି ମୋତେ କୁଭାଷା ବୋଲନ୍ତେ ବାହାର ହୋଇ ଅଇଲି ହେ । ଭୋ ଦେବ । ତାକୁ ଦଇବ ନିଷ୍ଟୟ ଛାଡ଼ିଲା । ଅଧର୍ମରେ ବେଳୁ ବେଳ ବଢ଼ିଲା । ଏବେ ଆସି ଦେବ ତୁମ୍ଭ କାଣ୍ଡମୁନେ ମୃତ୍ୟୁମୁଖରେ ପଡ଼ିଲା ॥ ଏତେ ଜଣାଇ ଚରଣ ତଳେ ପୁଣି ସାଷ୍ଟାଙ୍ଗ ହୋଇଣ ପଡ଼ିଲା । ଜାହି ଜାହି କର ବୋଲି ବୋଇଲା । ଶ୍ରୀରାମ କରୁଣା ଅବଲୋକନରେ ଜନମ ମୃତ୍ୟୁ ଏଡ଼ିଲା ସେ । ଦନୁଜ । ପ୍ରେମ ପୁଲକ ହୋଏ ଘନ ଘନ । ଅଶ୍ରୁ ଆନନ୍ଦେ ହେଉଛି ପତନ । କରୁଣାସିନ୍ଧୁ ଅଭୟ ପଦ୍ମପାଦେ ମଗ୍ନ ହେଲା ତାର ମନ ସେ ॥ ରାମ ପଚାରନ୍ତି ଆହେ ବିଭୀଷଣ କହ ଲଙ୍କାର ସମାଚାର । କସ ବଳଇ ଅଛି ଦଶଶିର । କେତେ ତାର ସୈନ୍ୟ କେତେ ପରାକ୍ରମ କହ ତା ଆମ୍ଭ ଛାମୁର ହେ । ରାଜନ । କହେ କର ଯୋଡ଼ିଣ ବିଭୀଷଣ । ଦେବ ତ୍ରୈଲୋକ୍ୟ ବିଜୟୀ ରାବଣ । ଭ୍ରାତା କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ସ୍ୱର୍ଗ ଜୟ କରେ ପୁତ୍ର ପରାକ୍ରମ ଶୁଣ ହେ । ସାତବାର ପୁତ୍ର ଶକ୍ରକୁ ଜିଣିଲା ସଂଗ୍ରାମେ

ଅଦୃଶ୍ୟ ହୁଅଇ । କେହି ଜାଣିବାର ତାକୁ ନୁହଇ । ମହାପାରୁଶ୍ୱ ମହୋଦର ପ୍ରଶସ୍ତ ନାମରେ ମହି କମ୍ପଇ ହେ । ଭୋ ଦେବ । ଦଶସହ୍ର କୋଟି ସେ ଅସୁର । ପ୍ରତିଦିନ ହିଁ ପିବନ୍ତି ରୁଧିର । ଆଉମାନେ ଦେବ ଦିଗପାଳ ସମ ଦେଖିଣ ଡରନ୍ତି ସୁର ହେ । ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ସ୍ୱର୍ଗେ ବା ପାତାଳେ ଲୁଚିଲେ ମାରିବି ରାବଣ । ସତ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି ତିନିଭ୍ରାତ ରାଣ । ପୁଣି ଭ୍ରାତା ନାତି ସମସ୍ତ ମାରିଣ ଲଙ୍କା ଦେବି ବିଭୀଷଣ ହେ । ସୁଗ୍ରୀବ । ଏତେହିଁ ବୋଲିଣ ପାଶକୁ ଗଲେ । ତାଙ୍କୁ ଆଲିଙ୍ଗନ କରି ବୋଇଲେ । ଆଜହୁଁ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଲଙ୍କା ଆମ୍ଭେ ଦେଲୁ ଲଙ୍କେଶ ଆଜହୁଁ ମଲେ ହେ ॥ କୋଦଣ୍ଡପାଣି ତାହାଙ୍କ ମନ ଜାଣି ଅଜ୍ଞାଦେଲେ ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ତୀର୍ଥଜଳ ଅଣାଅ ଏହିକ୍ଷଣ । ଲଙ୍କାଗଡ଼େ ରାଜଅଭିଷେକ ଆଜ କରାଇବା ବିଭୀଷଣ ହେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଆଜୁଁ ବୋଲାଇବେ ଏ ଲଙ୍କପତି । ଆଜ ଦେଲି ମୁଁ ଲଙ୍କାର ବିଭୂତି । ଯେତେ ଦିନ ଥିବ ମୋର ରାମନାମ ଚନ୍ଦ୍ର ତପନ ଧରଣୀ ହେ ॥ ଆଜ୍ଞା ପ୍ରମାଣେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତୀର୍ଥଜଳ ଅଣାଇ ଅଭିଷେକ କଲେ । ବିଭୀଷଣ ଲଙ୍କେଶ ବୋଲାଇଲେ । ରାମଆଜ୍ଞା ପାଇ ସର୍ବ ଋଷ କପି ଲଙ୍କେଶ ବୋଲି ବୋଇଲେ ହେ । ସୁଜନେ । ସୁଗ୍ରୀ ଜାଣନ୍ତି ଶୁଣିମା ହେ ଦେବ । ଯେବେ ରାବଣ ଶରଣ ପଶିବ । ବିଭୀଷଣକୁ ତ ଲଙ୍କା ଆଜ୍ଞା ଦେଲ ସେ ପୁଣି କିସ କରିବ ହେ ॥ ଶୁଣି ଦାଶରଥି ବୋଲନ୍ତି ହେ ମିତ୍ର ରାବଣ ପଶିଲେ ଶରଣ । ତାକୁ ଅଯୋଧ୍ୟା ଦେବୁଁ ଏ ପ୍ରମାଣ । ଦୁଷ୍ଟ ରାଜାଙ୍କୁ ମାରିଣ ଅଭିଷେକ ହୋଇବୁ କ୍ଷିତିପରେଣ ହେ । ସୁଗ୍ରୀବ । ଶୁଣି ସମସ୍ତେ ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲେ । ରାମ ଶ୍ରୀମୁଖରେ ଏହା ବୋଇଲେ । ଦେଲେ ବିଶି ବିଭୀଷଣ ଏହି ଦିନୁ ଶ୍ରୀରାମ ସେବକ ହେଲେ ହେ । ୯ ।

## ୧୦ମ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ଆନନ୍ଦ ଭୈରବୀ

ଶାର୍ଦ୍ଦୁଳକୁ ପେଷିଥିଲା ରାବଣ । ଯେଉଁ ଦିନ ଜାଣି ସୀତା ହରଣେ । ସେହି ଦେଖି ଅଇଲା । ମହା ବିସ୍ମୟ ହୋଇଲା । ଆଜହୁଁ ଲଙ୍କା ଗଲା । ରାବଣକୁ କହିଲା ॥ କୋଟି କୋଟି ଦେବ ବାନର ବଳ ॥ ପୂର୍ବ ରହିଛନ୍ତି ବନ ଶୈଳ । ସମସ୍ତେ ବଳବନ୍ତ । ଲଙ୍କା ପୋଡ଼ା ଯେମନ୍ତ । ଜଳ ନହିଲେ ପ୍ରାନ୍ତ । ନଷ୍ଟ କରିବେ ଅନ୍ତ ॥ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ । ନଷ୍ଟମ୍ଭ ଦେବ ଏ କରିବେ ରଣ । ପାରିଲେ ପ୍ରୀତି ହୁଅ । ଦେଇ ଜନକ- ଝିଅ । ଭେଦ ପ୍ରୀତି ଏ ହୟ । ରଣେ ନୋହିବ ଜୟ ॥ ନଷ୍ଟପ୍ରୟ ନାଶଗଲା

ତୋର ଲଙ୍କା । ଶୁଣିଣ ରାବଣ ପାଇଲା ଶଙ୍କା । ଶୁକକୁ ଅଣାଇଲା । ବହୁ ପ୍ରୃଷାର୍ଥ କଲା । ସୁଗ୍ରୀ ପାଶେ ପେଷିଣ । ଏହା କହ ବୋଇଲା ॥ ବୋଲିବୁ ରାବଣ ପେଷିଲା ମୋତେ । ତୁମ୍ଭେ କପି। କୋପ କରିଛ ଏତେ । ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭର ଭ୍ରାତ । ଆମ୍ଭ ସଙ୍ଗେ ଅନର୍ଥ । କରିବାର ବ୍ୟର୍ଥ । କି ନେଲୁ ତୁମ୍ଭ ଅର୍ଥ ॥ ବା ସଙ୍ଗେ ମୋହର ମିତ୍ରପଣ । ଜାଣିଣ କପି। ଆସିଛ ଆପଣ । ଯେବେ ଆମ୍ଭର ପ୍ରୀତି । ବାହୁଡ଼ କପିପତି । ଯେବେ ହେବ ଅପ୍ରୀତି । ଆମ୍ଭେ ଅସୁର ଜାତି ॥ ଯେବେ ସେ ବୋଲିବେ ହରିଲ ସୀତା । ତୁ ବୋଲିବୁ ନୁହେଁ ତୁମ୍ଭ ବନିତା । ଆମ୍ଭେ ଅଟୁ ଭୂପାଳ । ହରିପାରୁ ସକଳ । ଦଶରଥର ବାଳ । ଏକା କରୁ ସେ ଗୋଳ ॥ ଯେବେ ସେ ତୋତେ ନେ ହୁବେ ପ୍ରସନ୍ନ । କହିବୁ ତାଙ୍କୁ ଯଥାର୍ଥ ବଚନ । ଆହ୍ଣେ ନର ବାନର । ତୁମ୍ଭେ ଭକ୍ଷ ଆମ୍ଭର । ଜାଣି ନୋଡ଼ ଅସୁର । ଏଡ଼େ ଗର୍ବ ତୁମ୍ଭର ॥ ଏମନ୍ତ ଆଜ୍ଞା ଘେନି ଶୁକ ଗଲା । ବିଚିତ୍ର ବିହଙ୍ଗ ଗୋଟିଏ ହେଲା । ସୈନ୍ୟ ମଧ୍ୟେ ପଶିଲା । ସୁଗ୍ରୀ ସଙ୍ଗେ ଭେଟିଲା । ରାଜା ବାଣୀ କହିଲା । ଧ୍ୟାନ ବସି ଭଣିଲା । ୯ ।

## ୧୧ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ଘଣ୍ଟାରବ

ସୁଗ୍ରୀକ କହଇ ଶୁକ । ଦେବ ମୁଁ ରାବଣ ଲୋକ । ତୁମ ଛାମୁକୁ ପେଷିଛି ରାବଣ କରିଣ ସ୍ତୁତି ଅନେକ ॥ ରାବଣ କହିଛି ଯେତେ । ମୁଁ ତାହା କହିବ କେତେ । ସବୁଦିନେ ତୁମ୍ଭ ତାଙ୍କର ପୀରତି ଏଣୁ ସେ ପେଷିଲେ ମୋତେ ॥ ରାବଣ ଯା କହିଥିଲା । ସବୁ ସୁଗ୍ରୀକ କହିଲା । ଶୁଣିକରି କପିରାଜନ ମନରେ ବହୁ କ୍ରୋଧ ଜାତ ହେଲା ॥ ବୋଲଇ ଏହାକୁ ଧର ଯେତେ ଇଚ୍ଛା ତେତେ ମାର । ଶ୍ରୀରାମ ଛାମୁରେ ଜଣାଇ ଏହାର ଛେଦନ କରିବା ଶିର ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇ କପି ନେଲେ । ବନ୍ଧନ ତାହାକୁ କଲେ । ସକଳ ସୈନ୍ୟରେ ବୁଲାଇ ତାହାଙ୍କୁ ଅନେକ ମାଡ଼ ମାଇଲେ ॥ କାନ୍ଦଣ ଶୁକ କହଇ । ଦୂତକୁ ମାର କପି ଇଂ । ତାଙ୍କର ସେବକ ତୁମ୍ଭର ସେବକ ମୋର ଦୋଷ ଅଛି କାହିଁ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଛାମୁକୁ ନେଲେ । ସବୁ ବୃତ୍ତାନ୍ତ କହିଲେ । ଦୟାନିଧି ତାର ବିକଳ ଦେଖିଣ ଛଡ଼ାଇ ତାହାକୁ ଦେଲେ ॥ ପଳାଇଣ ତହୁଁ ଗଲା । ପୁଣି ସୁଗ୍ରୀ ଆଗେ ହେଲା । ରାବଣ ଛାମୁରେ କି ବୋଲି କହିବି ବୋଲି ଶୂନ୍ୟରେ ରହିଲା ॥ ଶୁଣି ତା ସୁଗ୍ରୀ ରାଜନ । ବୋଲନ୍ତି କୋପେ ବଚନ । ସୀତା ଦେଇ ଯେବେ ଶରଣ ପଶିବ ତେବେ ସେ ହେବ ସନ୍ଧାନ ।

ଯେଣୁ ସୀତା କଲ୍ଲ ଚୋରି । ତେଣୁ ସେ ଆମ୍ଭ ବଇରି । ରାମ ଶତ୍ରୁ ଯେଣୁ ଆମ୍ଭ ଶତ୍ରୁ ତେଣୁ ମୋତେ ସେ ବାଳିର ସରି ॥ ଅଙ୍ଗଦ ବୋଲେ ତାହାଙ୍କୁ । କ କହ ଦେବ ଏହାକୁ । ଦୂତ ହୋଇ ଚୋରପଣେ ଆସିଅଛି ଆମ୍ଭ ସୈନ୍ୟ କଳିବାକୁ ॥ ଯିବଟି ଏହାକୁ ଧର । ବନ୍ଧନ ଭୁରିତ କର । ଅଙ୍ଗଦ ବଚନ ଶୁଣିଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ହେଉ ଧର ॥ ବାନର ଧରି ଆଣିଲେ । ଭୁରିତେ ବନ୍ଧନ କଲେ । ବୋଲେ ବଶି ରାମ ଛାମୁରେ ଜଣାଇ ବନ୍ଧନ କରି ରଖିଲେ । ୧୩ ।

## ୧୨୫ ଛାନ୍ଦ—ସିନ୍ଧୁପ୍ରତି ଶ୍ରୀରାମଙ୍କର ପ୍ରାର୍ଥନା

ରାଗ—ମାଳଶ୍ରୀ

ସିନ୍ଧୁ କୂଳରେ ବିଜେ ରଘୁପତି । ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ ଅଛନ୍ତି କତି । ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି କପି ଈଶ୍ୱର । କେମନ୍ତେ ଜଳଧି ହୋଇବା ପାର । ଶୁଣି ସୁଗ୍ରୀବ କରଯୋଡ଼ି ଜଣାନ୍ତି ଶୁଣିମା ହେଉ ଦେବ । ବନ୍ଧ ବାନ୍ଧିଲେ ସିନ୍ଧୁପାର ହେବ ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ କପି ଆଣନ୍ତେ ଶିଳ । ବନ୍ଧନ କରିବା ଜଳଧିଜଳ । ଆଜ୍ଞାପାଇଣ କପିମାନେ ଗଲେ । ଗିରି ଆଣି ସମୁଦ୍ରେ ପକାଇଲେ । ବୁଡ଼ି ଗଲେ କେହୁ କାହିଁରେ ପଡ଼ିଲ ଅଗାଧ ଜଳଧିଜଳ ॥ ଥୋକେ ଶିଳାମାନ କଲେ କବଳ । ରାମ ଛାମୁରେ ଥିଲ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । ସୁଗ୍ରୀ ହନୁ ଧରି ତା ବେନିକର । ବୋଲନ୍ତି କହ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଉତ୍ତର । କ ରୂପେ ଜଳଧି ହୋଇବା ପାର । ବିଭୀଷଣ ବୋଲେ ସାଗର କୀରତି ଅଟଇ ସୂର୍ଯ୍ୟବଂଶର । ପ୍ରାର୍ଥନା କରନ୍ତୁ କୋଦଣ୍ଡଧର ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ଛାମୁରେ । କରଯୋଡ଼ି ଜଣାଇଲେ ସତ୍ୱରେ । ଶୁଣି ରାଘବ ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଲେ । ସମସ୍ତ ମନ୍ତ୍ରୀ ରାଇ ପଚାରିଲେ । ଆଜ୍ଞା ପାଇ ସମସ୍ତ ମନ୍ତ୍ରୀ ବୋଲନ୍ତି ଏହି ରୂପେ କର ଦେବ । ବିଭୀଷଣ ବିଚାର ଯେ ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ ॥ ଶୁଣି ରାମ ସିନ୍ଧୁରେ ସ୍ନାନ କଲେ । ସନ୍ଧ୍ୟାତର୍ପଣ ଭୁରିତେ ସାରିଲେ । ସିନ୍ଧୁକୁ ବହୁରୂପେ କରି ସ୍ତବ । କୁଶଶଯ୍ୟା କଲେ ଜାନକୀଧବ । ତିନି ଦିନ ତିନି ରଜନୀ ତହିଁରେ ଜଳହିଁ ନ କଲେ ପାନ । ପ୍ରସନ୍ନ ନୋହିଲେ ଜଳସଜନ । କ୍ରୋଧରେ ରାମ ନୟନ ଅରୁଣ । ବୋଲନ୍ତି ଦେଖ ଦେଖ ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ସିନ୍ଧୁ ଦେଖାଇଲ ଲଘୁତାପଣ ଶୀଘ୍ର କରିଣ ଆଣ ଧନୁର୍ବାଣ । ମୂର୍ଖଜାତି ଭୟ ପାଇଲେ ପ୍ରୀତି ଦେବଇ ଏହାକୁ ଦଣ୍ଡ । ଭଣେ ବଶି ଯେ ଧଇଲେ କୋଦଣ୍ଡ । ୬ ।

## ୧୩ ଛାନ୍ଦ—ସେତୁବନ୍ଧ ପ୍ରସ୍ତାବ

### ରାଗ—ପାହାଡ଼ିଆ କେଦାର

କରୁଣାସିନ୍ଧୁ ସିନ୍ଧୁକୁ ଗୃହିଁ, ଧନୁ ଟଙ୍କାର କୁପିତ ହୋଇ, ବୋଲନ୍ତି ତ୍ରିଭୁବନରେ ତୋତେ ରଖନ୍ତା ନାହିଁ ଯେ । ଯେବେ ତୁ ପଥ ଛାଡ଼ିବୁ ନାହିଁ, ଶରେ ସାଗର ଦେବି ଶୁଖାଇ, ମହୀରେ ଆଉ ସମୁଦ୍ର କରି ରଖିବି ନାହିଁ ଯେ । ଏତେ ବୋଲି କୋଦଣ୍ଡେ କାଣ୍ଡ ସନ୍ଧିଲେ । ଜଳନିଧି ଗର୍ଭକୁ ଶର ବିନ୍ଧିଲେ । ଉଚ୍ଛୁଳି ସିନ୍ଧୁ ଲଙ୍ଘିଲା କୂଳ, ବଡ଼ ଆକୁଳ ହେଲେ ସକଳ । ଅନଳ ଦେବ ଦାନବ କୁଳ ରୁନ୍ଧ ହୋଇଲେ ଯେ ॥ ପଦ୍ମ ସିନ୍ଧୁର ନୋହିଲା ଡର, ବସାନ୍ତେ ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ର ଗୁଣର, ଦେଖିଣ କମ୍ପିଲେ ନାଗ ନର ସୁର ଅସୁର ଯେ । ଆକାଶୁଁ ବୃଷ୍ଟି ହେଲା ରୁଧିର, ଜଳୁଁ ଅନଳ ହେଲା ବାହାର, ମହୀରେ ଉତପାତ ନକର ହେଲା ପ୍ରଚୁର ଯେ । ଏହା ଦେଖି ବରୁଣ ଭୟେ କାତର । ମନେ ବିଚାର କଲେ ଏତେ ମାତର । ନଶ୍ୱେଁ ମୁଁ ଦରଶନ କରିବି, ନ କଲେ ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ରେ ମରିବି, ଏତେ ବିଚାରି ବାହାର ହେଲେ ଅତି ସତ୍ୱର ଯେ ॥ ସଭୟ ହୋଇ ଜଳରାଜନ, ପରିଧାନ ସୁରଙ୍ଗ ବସନ, କୃତ ଅଞ୍ଜଳି ହୋଇ ବହନ କହେ ବଚନ ଯେ । ହେ ଦେବ ଦଶରଥନନ୍ଦନ, ବନାଶିପାର ସପ୍ତଭୁବନ, ମୁଁ ତୁର ଧାନ ପାଇଁ କପାଇଁ କପିତ ମନ ଯେ ॥ ଆଜ କୃତାର୍ଥ କଲ ମୋର ଜୀବନ । ନେତ୍ରପଥେ ଦେଖିଲି ତୁମ୍ଭ ବଦନ । ଏବେ ମୋ ଅପରାଧ କ୍ଷମ, ସଦୟ ହୋଇ ହୁଅ ପ୍ରସନ୍ନ, ପୂର୍ବକାଳରୁ ତୁମ୍ଭ କୁଳର ସଞ୍ଚିଲା ଜନ ଯେ ॥ ମୁଁ ଯେବେ ଉର ଦେବଇଁ ବାଟ, ମହୀରେ ଛନ୍ତି ଅନେକ ଦୁଷ୍ଟ, ତୁମ୍ଭର ପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇବେ ରୁଷ୍ଟ ପାଇବ କଷ୍ଟ ଯେ ॥ ହେ ଦେବ ରଘୁକୁଳର ଶ୍ରେଷ୍ଠ, କ୍ଷମ ମୋହର କହିବା ବାଟ, ପାର ହୋଇବେ ରୁଷ ମର୍କଟ ନାହିଁ କପଟ ଯେ । ବିଶ୍ୱକର୍ମା ତୁମର ଅଟଇ ନଳ ହେ । ତାର ଛୁଇଁଲେ ଜଳେ ଭାସିବ ଶିଳ । ବନ୍ଧାଅ ସେତୁ ବାନ୍ଧ ଅଚଳ, ମୁଁ ପୁଣି କରୁଁ ହୋଇବି ସ୍ଥଳ, ପାର ହୋଇବେ ସକଳ ଦଳ କପାଇଁ ଭଳ ଯେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ସିନ୍ଧୁ ରାଜଙ୍କୁ ଚାହିଁ, ବୋଲନ୍ତି ଅସ୍ତ୍ର ପେଷିବି କାହିଁ, ତୁମ୍ଭ ନିମନ୍ତେ କ୍ରୋଧରେ ଅଛୁ ଗୁଣେ ବସାଇ ହେ । ଶୁଣି ବୋଲନ୍ତି ସରିତସାଇଁ, କ୍ଷୀରସାଗର ପ୍ରାନ୍ତରେ ଯାଇଁ, ଅନେକ ଦୁଷ୍ଟ ଅଛନ୍ତି ରହି, ପେଷ ଗୋସାଇଁ ହେ । ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ର ପେଷିଲେ । ସେ ଦିଗରୁ ସମସ୍ତ ଦୁଷ୍ଟ ନାଶିଲେ ଯେ । ସେ ଦିନୁ ଭୂମି ହୋଇଲା ଯୋଗ୍ୟ, ଦେବ ଗନ୍ଧର୍ବେ ପାଇଲେ ଭୋଗ, ରାମ ପ୍ରସାଦେ ତହିଁରେ ପୁଷ୍ପ ଫଳ ଦିଶିଲେ ହେ ॥ ମେଲାଣି ପାଇ ସରିତପତି, ବାହୁଡ଼ି ନିଜପୁରେ ଚଳନ୍ତି,

ବହୁ ନୃପତି ହୋଇଲେ ମତି ଜାନକୀପତି ଯେ । ସେ କେନ ରାଜାଙ୍କୁ ରାଇ କତି, ବୋଲନ୍ତି ଦେଖିଲ ସିନ୍ଧୁପତି, କହିଲା ଯେତେ ରୂପେ ଉକତି କର ଝଟତି ଯେ । ଶୁଣି ସୁଗ୍ରୀବ ରାଇ ବାନରବଳ ଯେ । ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ସମସ୍ତେ ଆଣ ଅଚଳ ଯେ । ସମସ୍ତ ଶିଳ ଛୁଇଁବେ ନଳ, ସେତୁ ହୋଇବ ନ ବୁଡ଼ ଜଳ । ବୋଇଲେ ଋଷି ଶୁଣି ଧାଇଁଲେ ବାନର ବଳ ଯେ । ୬ ।

## ୧୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ସେତୁବନ୍ଧ ପ୍ରସ୍ତୁତ

ରାଗ—ଚକ୍ରକେଳି

ରାଜା ଆଜ୍ଞା ପାଇ ବାନର ବଳ । ସମସ୍ତଠାରୁ ଆଣି ଡରୁ ଶିଳ ॥
ରାମ ନାମ ଧରି ଛୁଅନ୍ତି ନଳ । ଭାସିଲା ନଉକା ପ୍ରାୟେ ଅଚଳ ॥
ପାଞ୍ଚଦିନେ ସେତୁ କଲେ ଶ୍ରୀରାମ । ଶତଯୋଜନ ହୋଇ ପରିମାଣ ॥
ଦଶଯୋଜନ ସେ ବନ୍ଧର ପ୍ରତି । ଜଳୁଁ କ ବାହାର ହୋଇଲା କ୍ଷିତି ॥
ମୃତ୍ତିକା ପକାଇଣ ଭୁଲ କଲେ । ଋଷ କପିବଳ ସୁଖେ ଚଳିଲେ ॥
ହସିଣ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ରଘୁପତି । ହେଲଟିକି ସେତୁ ହେ ଲଙ୍କପତି ॥
ହେଲା ଦେବ ବୋଲି ଯୋଡ଼ିଲେ କର । ବିଜେ ହେଉ ଦେବ ସେତୁ ଉପର ॥
ହନୁ କନ୍ଧରେ କଲେ ଆରୋହଣ । ଗରୁଡ଼ ପିଠିରେ କି ନାରାୟଣ ॥
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଅଙ୍ଗଦ କନ୍ଧେ ବିଜୟ । ଆଗୁଆ ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ ରାୟ ॥
ବେଢି ଚଳନ୍ତି ସେନାପତିବୃନ୍ଦ । ମଧ୍ୟରେ ବିଜୟ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ॥
ଶତଯୋଜନ ସିନ୍ଧୁ ପାରି ହେଲେ । ସୁବେଳଗିରି ଉପରେ ଉଠିଲେ ॥
ଚାହିଁଲେ ଦିଶଇ ଲଙ୍କା କଟକ । ପ୍ରାକାର ସହିତେ ସର୍ବ ହାଟକ ॥
ସୁବେଳଗିରି ଅଙ୍କ ଦିବ୍ୟସ୍ଥାନ । ବୋଲେ ଋଷି ତହିଁ କଲେ ଅସ୍ଥାନ ॥

## ୧୫ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଭୈରବ । ତାଳ ସରିମାନ

ସୁବେଳଗିରି ଅଙ୍କରେ ବିଜେ କରି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କହନ୍ତି ବଚନ । ସିନ୍ଧୁ ପାରି ହୋଇ ଆମ୍ଭେ ଆସି ହେଲଇଁ ଦେଖ ଦିଶୁଅଛି ଶତ୍ରୁ ଭୁବନ । କି ବତ୍ସ ହେ । ହୋଇଥିବ ତୁମ୍ଭେ ସାବଧାନ । ଉତପାତମାନ ଜାତ ହେଉଅଛି ନିଶ୍ଚେ ନାଶ ଯିବେଟି ଉଭୟ ସୈନ୍ୟ ॥ ଜଳରୁ ଅନଳ ଜାତ ହେଉଅଛି ସୂର୍ଯ୍ୟମଣ୍ଡଳ ଦିଶଇ ନାନାପ୍ରକାର । ଆକାଶୁଁ ରୁଧିର ବୃଷ୍ଟି ହେଉଛି ଦିଗ ଦିଶୁଅଛି ମହା ଭୟଙ୍କର ॥ ଜଳ ଆହାର ସଂହାର କରୁଥିବ ଧରିଥିବ କରନ୍ତରେ ଧନୁଶର । ଅସୁରମାନେ ମାୟାବୀ ମାୟା

ବଳେ ଜଣିଅଛନ୍ତ ଦେବ ପୁରନ୍ଦର ॥ ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ କହ ଗିର ଚଉପାଶେ ବଡ଼ ବଡ଼ କପିମାନେ ଜଗିଥିବେ । ଶବ୍ଦୁର ସମ୍ମୁଖେ ଆମ୍ଭେ ରହିଥାଇ ଠାବେ ଠାବେ ବେଗେ ଠଣା ସେନ୍ଧ ଦେବେ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା କପିରାଜନ ପାଇଣ କପି ପେଷି ଠାବେ ଠାବେ ଠଣା ଦେଲେ । ବୋଲେ ଋଷି ରାମ ଆସ୍ଥାନ ସରକ ପଞ୍ଚଦ୍ୱାର କପି ଜଗାଇଲେ । ୫ ।

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ
### ରାଗ—କେଦାର ପଟତାଳ

ସୁବଳ ପର୍ବତେ ବଜେକର ରାମ ଗ୍ଳଡ଼ଣ ଦେଲେ ଶୁକକୁ । ବନ୍ଧନୁ ମୁକତ ହୋଇଣ ସେ ଯାଇଁ ଜଣାଇଲା ରାବଣକୁ । ଆହେ ଦେବ । ମୋତେ ସୁଗ୍ରୀ ଦେଲା ପରାଭବ । ମାଡ଼ ମରାଇ ବନ୍ଧନ କରିଥିଲା ଛଡ଼ାଇ ଦେଲେ ରାଘବ ॥ ପର୍ବତେ ସିନ୍ଧୁ ବନ୍ଧାଇ ପାର ହେଲେ ଅଗାଧ ଜଳଧି ଜଳ । ତରୁ ପାଷାଣ ଜଳରେ ନ ବୁଡ଼ଲା ଛୁଇଁଲା ମାତ୍ରକେ ନଳ ॥ ଏବେ ସେ ସୁବଳଗିରରେ ରହିଲେ କରଣ ତହିଁରେ ଗଡ଼ । ସୁଗ୍ରୀବ ସଙ୍ଗରେ କୋଟି କୋଟି କପି ଲଙ୍କାପୋଡ଼ାଠାରୁ ବଡ଼ ॥ ଶୁଣିଣ ରାବଣ ବସ୍ମୟ ହୋଇଣ ବୋଲଇ ବାହୁଡ଼ଯାଅ । ସାରଣ ଭୃମ୍ପର ସଙ୍ଗତରେ ଯାଉ ସୈନ୍ୟ କଳ ମୋତେ କହ ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶୁକ ସାରଣ ମର୍କଟ ରୂପ ଧଇଲେ । ବୋଲେ ଋଷି ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ସଇନ୍ୟରେ ପ୍ରବେଶ ଯାଇଁ ହୋଇଲେ । ୫ ।

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୈନ୍ୟକଳନା
### ରାଗ—ଚକ୍ରକେଳି ବାଣୀ

ଶୁକ ସାରଣ ହୋଇଣ ମର୍କଟ । ସୈନ୍ୟ କଳୁଛନ୍ତ କର କପଟ ॥ ବିଭୀଷଣ ଦୃଷ୍ଟିରେ ସେ ପଡ଼ିଲେ । ତାଙ୍କୁ ଧରଆଣ ସେ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ॥ ଚହ୍ନିଲେ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶୁକ ସାରଣକୁ । ବାନ୍ଧ ଘେନଗଲେ ରାମ ସ୍ମୁଖକୁ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ସ୍ମୁଖରେ ସେ ଜଣାଇଲେ । ରାବଣ ମନ୍ତ୍ରୀ ବୋଲି ଶୁଣାଇଲେ ॥ ହୋଇଛନ୍ତ ବେନଜନେ ମର୍କଟ । ସୈନ୍ୟ କଳୁଛନ୍ତ କର କପଟ ॥ ଆଜ୍ଞା ହେଲେ ଏ ବେନଙ୍କି ମାରିବା । ଗ୍ରୈର ଯେଣୁ ଶିରଚ୍ଛେଦ କରିବା ॥ ହସି ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ରାମ ନ ମାର । ସୈନ୍ୟ ବୁଲାଇ ଦେଖାଅ ଆମ୍ଭର ॥ ଆଜ୍ଞାପାଇ ତଙ୍କୁ ସୈନ୍ୟ ଦେଖାଇ । ସ୍ମୁଖରେ କହିଲେ ତାଙ୍କୁ ରଖାଇ ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଛାଡ଼ିଦିଅ ଚୋରଙ୍କୁ । ଯାଇ କହନ୍ତୁ ଜାନକୀ ଚୋରକୁ ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ତାହାଙ୍କୁ ଗ୍ଳାଡ଼ିଲେ । ଋଷି ବୋଲେ ଲଙ୍କାକୁ ବାହୁଡ଼ିଲେ । ୧୦ ।

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ସିନ୍ଧୁକାମୋଦୀ । ନନ୍ଦବାଈ ଚଉତିଶା ବାଣୀ

ରାବଣକୁ ଦର୍ଶନ କରିଣ ବେନିଜନ ରାମଙ୍କ ବୃତ୍ତାନ୍ତ କହିଲେ । ବିଭୀଷଣ
ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଚିହ୍ନି ବନ୍ଧନ କରି ରାମସମ୍ମୁଖରେ ଉଭାକଲେ ଯେ । ଆହେ ଦେବ !
ସେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ବନ୍ଧନୁ ଫେଇ । ଛାଡ଼ିଦେଲେ ସକଳ ସୈନ୍ୟଙ୍କୁ ଦେଖାଇ ।
ଭାଗ୍ୟବଳରେ ଆମ୍ଭେ ଜୀବନରେ ଅଇଲୁ ଚିହ୍ନିଲୁ ଯୂଥପତି ତହିଁ ଯେ ।
ଶୁଣି ତାଙ୍କ ବଚନ ନୃପତି ଦଶାନନ ସେ ଦେନି ସଙ୍ଗେ ଘେନିଗଲା ।
ଉଠନ୍ତେ ମହାଭୟ କେବଳ ହେମମୟ ଉଚ୍ଚ ଜଗତି ଆରୋହିଲା ସେ ।
ଲଙ୍କାପାଳ । ଦେଖିଲେ ରାମ କପିବଳ । ପୂରିଛନ୍ତି ମହୀ ଆବରି ବନ ଚଳ ।
ସିନ୍ଧୁକ କୂଳ ଲଙ୍ଘି ଆସଇ ମହାଜଳ ଅନାଇ ହୋଇଲା ତରଳ ସେ ॥
ସାରଣକୁ ପୁଛଇ କହ ମୋତେ ଚିହ୍ନାଇ ଏମାନେ କେଉଁ କେଉଁ କପି ।
ଆମ୍ଭ ଲଙ୍କାକୁ ଚାହିଁ ତନୁରୁହ ଫୁଲାଇ ହେଉଛନ୍ତି ତ ମହାକୋପୀ ଯେ ।
ହେ ସାରଣ । କହ ଏମାନଙ୍କର ନାମ । କେମନ୍ତେ ସେ ଦେଖା ମୋତେ
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରାମ । ବିପୁଳ ଶାଖାମୃଗମାନେ ଦିଶୁଛନ୍ତି ଗୋଟି ଗୋଟିକେ ଗଜ
ସମ ସେ ॥ ଶୁଣି କହେ ସାରଣ ଶୁଣ ଦେବ ରାବଣ ଲଙ୍କାକୁ ଚାହିଁ ଯେ
ଗର୍ଜଇ । ବାନର ସେନାପତି ପବନ ପ୍ରାପ୍ତ ଗତି ଏହାର ନାମ ନୀଳ
ଅଟଇ ଯେ । ଆହେ ଦେବ । ଶତସହସ୍ର କୋଟି କପି । ଏହା ସଙ୍ଗ କ୍ଷଣେ
ନ ଛାଡ଼ନ୍ତି ଅଦ୍ୟାପି । ଦେଖ ଏ ଶତବଳ ଏହାର ଅଙ୍ଗବଳ ବନଗିରି
ଅଛନ୍ତି ବ୍ୟାପି ଯେ ॥ ବିଶ୍ୱକର୍ମାର ବାଳ ଉଭା ହୋଇଛି ନଳ ଏହି ସାଗରେ
କଲା ସ୍ଥଳ । ଏହାର କର ଲଗି ସେତୁ ହୋଇଲା ଦେବ ଅଇଲେ ଋକ୍ଷ
କପିବଳ ଯେ । ଆହେ ଦେବ । ଏହା ବୁଦ୍ଧି ଅପରିମିତ । ଶତକୋଟି ହରି
ବଳ ଛନ୍ତି ବହୁତ । ଏହି ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ସ୍ୱର୍ଗେ ଅମୃତ ପାନକଲା ଜିଣିଣ ଦେବ
ପୁରୁହୂତ ଯେ ॥ ଏହି ମହେନ୍ଦ୍ର ଦେବ ପୁଚ୍ଛ ହଲାଉଅଛି ଏହାର କୋଟି
କପିବଳ । ଏହି ଗନ୍ଧମାଦନ ସହସ୍ରକୋଟି ସୈନ୍ୟ ସଂଗ୍ରାମେ ଏ ବିଖ୍ୟାତ
କାଳ ଯେ । ଆହେ ଦେବ । ମହା ବଳିଷ୍ଠ ଏ ସୁଷେଣ । ଶତ ଲକ୍ଷକୋଟି
ଏହାର କପିଗଣ ସୁଗ୍ରୀବର ଶ୍ୱଶୁର ବିଶ୍ୱାସ ଏ ରାମର ଅଛି ଏହାର ବୈଦ୍ୟ
ପଣ ଯେ ॥ ଏହି ଦେବ ଗବୟ ଭୂମିରେ ପୁଚ୍ଛ ପିଟେ ଗବାକ୍ଷ ତାର ପାଶେ
ଉଭା । ଲଙ୍କାକୁ ଅନାଇଣ ଗର୍ଜି ଚଢ଼ି ଛାଡ଼ଣ ତାର ପାଶେ ପବନ ଶୋଭା
ଯେ । ଆହେ ଦେବ । ପୁଚ୍ଛ ଟେକି ଯେ ଅନାଇଛି । କୋଟି କୋଟି କପି-
ବଳ ଏହାରି ଅଛି । ଏହା ପାଶରେ ଦେବ ବିନତାସୁତ ରହି ବାହାସ୍ଫୋଟ
ମନ ମାରୁଛି ହେ ॥ ଦେଖ ହେ ଦେବ ଗଜ ଦିଶୁଛି ମହାତେଜ ଲଙ୍କାକୁ

ଗ୍ରହିଁ ଯେ ହସଇ । ଏହାର ବଳ ଯେତେ କହିବ ଅବା କେତେ ବିଷମ ସମରେ ମିଶଇ ସେ । ଆହେ ଦେବ । ଏହା ପାରୁଶ୍ୱେ ଉଭା ରମ୍ଭ । ବହୁ କପି ସମୂହେ ଦିଶୁଛି ଆରମ୍ଭ । ତାହା ପାଖରେ ଉଭା ହୋଇଛି ଦଧିମୁଖ ସଂଗ୍ରାମରେ ଅଟଇ ଦମ୍ଭ ସେ ॥ ଦେଖ ଏ ଦଧିମୁଖ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱକୁ କରି ମୁଖ ଦଶନେ ଓଷ୍ଠ ଅଛି ଚିପି । ଏହା ସଙ୍ଗରେ ଦେବ ଏହାର ସମ ହୋଇ କୋଟି କୋଟି ଅଛନ୍ତି କପି ହେ । ଦେଖ ଦେବ । ତା ବାମପାରୁଶ୍ୱେ କୁମୁଦ । ଆମ୍ଭ ସଙ୍ଗେ କରିବେ ବୋଲିଣ ବିବାଦ । ଉଗୁଇଁ କହୁଅଛି ପୁଚ୍ଛରେ ତର୍ଜୁଅଛି ହୋଇଣ ଅତ୍ୟନ୍ତ ପ୍ରମୋଦ ସେ ॥ ଦେଖ ଏ ଦେବ କ୍ରୁନ୍ଦ ଅଟଇ ମହାନନ୍ଦ ଲଙ୍କାକୁ ଗ୍ରହିଁ ସେ ଭାଷଇ । ତାର ପାରୁଶ୍ୱେ ଦେବ ଦୁର୍ମୁଖ ମୁଖ ଦେଖ ମହାଭୟଙ୍କର ଦିଶଇ ଯେ । ଆହେ ଦେବ । ଏହା ପାଶେ ଅଛି ସୁମୁଖ । ଏହା ସଙ୍ଗେ କପିବଳ ଛନ୍ତି ଅସଂଖ୍ୟ । ଏହା ପାଶରେ ବ୍ରହ୍ମ ଅଲୌକିକ ତା କର୍ମ କପି ଅଛନ୍ତି ଲକ୍ଷ ଲକ୍ଷ ଯେ ॥ ଦେଖ ଦେବ ଋଷଭ ମହାସତ୍ତ୍ୱ ବୃଷଭ ପ୍ରାୟକ ହୋଇଅଛି ଉଭା । ଦେଖ ବେଗଦରଶୀ ସିଂହର ପ୍ରାୟ ଦିଶି ଏହାର ବଳ କି କହିବା ଯେ । ଆହେ ଦେବ ॥ ତାହା ପାଶେ ହେମ ମୁକୁଟ । ଏହା ବୁଦ୍ଧି ସକଳ ଲୋକରେ ପ୍ରକଟ । ଏହା ବଳ ଯେତେ କହିବ ଅବା କେତେ କୋଟି କୋଟିଛନ୍ତି ମର୍କଟ ଯେ ॥ ଦେଖ ଦେବ କେଶରୀ ଏହା ସଙ୍ଗରେ ହରି ଅଛନ୍ତି କୋଟି କୋଟି ହୋଇ ॥ ସମସ୍ତେ ବଳବନ୍ତ ଶାଳ ଶିଳମାନ ତ ଘେନିଛନ୍ତି ସଂଗ୍ରାମ ପାଇଁ ଯେ । ଆହେ ଦେବ । ଇନ୍ଦ୍ରଯାନ ଏ ଭୀମଯାନ । ହୋଇଛନ୍ତି ଉଭା କେଶରୀ ସନ୍ନିଧାନ । ଏହାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ଦେବ ବେନି କୋଟି ବାନର ଗୋଟିଏ ନାହିଁ ଏଣି ସାନ ହେ ॥ ଦେଖ ଏ ହନୁମନ୍ତ ପବନଦେବ ସୁତ ଏହାର ସୈନ୍ୟ ଅପ୍ରମିତ । କେତେ ସହସ୍ର କୋଟି କପି ଏହା ସଙ୍ଗରେ ନ ଜାଣେ ଏଥିର ତଦନ୍ତ ଯେ । ଆହେ ଦେବ । ଋକ୍ଷଙ୍କ ପତି ଏ ଜାମ୍ବବ । ଏହା ସଙ୍ଗେ ଭଲ୍ଲୁକ ବଳ ଅସମ୍ଭବ । ଲକ୍ଷ ଲକ୍ଷ ହୋଇଣ ଯାହା ଭଲ୍ଲୁକବଳ ତହା କେ କଳନା କରିବ ॥ ଦେଖ ଉଭା ସୁଗ୍ରୀବ ହେମବାଳା ଏ ଗ୍ରୀବ ଏହି ବାନରକୁଳରାଜ । ଏହାର ପାରୁଶ୍ୱରେ ଦେବ ଅଙ୍ଗଦ ଉଭା ବାଳିନୃପତିର ଆତ୍ମଜ ଯେ । ଆହେ ଦେବ । ପାରନ୍ତି ନାନା ରୂପ ଧରି । କାମରୂପୀ ଅଟନ୍ତି ଏ ସକଳ ହରି । ଏତେ କହି ସାରଣ ପରଦୁଆ ଦେଇଣ ମନରେ ମହାଭୟ କରି ସେ ॥ ଶୁକ ଦେଖାଇ କହେ ଦୁର୍ବାଦଳ ଶରୀର ପୁଣ୍ଡରୀକ ନୟନ ରାମ । ଏହି ଜାନକୀବର କୋଦଣ୍ଡ ଶର କର ଛବି ନିନ୍ଦା କରୁଛି କାମ ହେ ॥ ଆହେ ଦେବ । ତାଙ୍କ ପାରୁଶ୍ୱରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଲଙ୍କା ଗ୍ରହିଁ ଟଙ୍କାର

କରୁଛନ୍ତି ଗୁଣ । ତାଙ୍କ ପାରୁଶ୍ୱେ, ଭକ୍ତ ହୋଇଛି ଦେବ ତୁମ୍ଭ ସୋଦର ଭ୍ରାତ ବିଭୀଷଣ ଯେ ॥ ଶୁଣିଣ ଲଙ୍କାପତି କୁପିତ ହୋଇ ମନ୍ତ୍ରି ବହୁ ଭର୍ତ୍ସନା ତାଙ୍କୁ କଲା । ମନ୍ତ୍ରୀ ହୋଇଣ ତୁମ୍ଭେ ରାଜନୀତି ନ ଜାଣ ଡରାଉଅଛ ରେ ବୋଇଲା ସେ । ଆହେ ମନ୍ତ୍ରି । ଛେଦନ୍ତି ତୁମ୍ଭ ବେନି ଶିର । ପୂର୍ବେ ମୋରେ କରିଛ ବହୁ ଉପକାର । ଯାହାକୁ ତୋଷ କଲେ ବହୁ ବିଭୂତି ପାଇ ତାହା କୋପରେ ଯାଇ ଶିର ଯେ ॥ ମନ୍ତ୍ରୀ ହୋଇଣ ତୁମ୍ଭେ ରାଜା ସମ୍ମୁଖରେ ଶତ୍ରୁ ସୈନ୍ୟପ୍ରାକ୍ରମମାନ କହ । ଏଣୁ ମତି ନ ଜାଣି ନ ପଢ଼ିଣ ନ ଶୁଣି ଗର୍ବରେ ହୋଇଅଛ ମୋହ ଯେ । ଆହେ ମନ୍ତ୍ରି । କ୍ଷମା କଲି ମୁଁ ଆଜ ଦୋଷ । ଆଉଥରେ ଏହା ନ କହିବ ମୋ ପାଶ । ପିଇବ ପାନ ବସି ସକଳ ଦିନ ନଶି ଶ୍ରୀରାମ ଚରିତ ପୀୟୁଷ ହେ । ୧୭ ।

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ—ଛତ୍ରଚ୍ଛେଦନ

ରାଗ—କୌଶିକ

ମନ୍ତ୍ରୀମୁଖଁ ଶୁଣି କୋପେ ବିଂଶପାଣି ପୁଷ୍ପକଯାନେ ବିଜେ କଲା । ଧନୁଶର ଧରି ଆକାଶେ ରହିଣ ସୁବେଳଗିରିକି ଚାହିଁଲା । ତୋଳେ ଦେଖିଲା, ଦୁର୍ବାଦଳ ରାମ ଶରୀର । ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡ ଶୋଭା କି ହେଉ ଅବତାର ମଦନ ଯାର ପରିହର ॥ ବିଚିତ୍ର ମୃଗଚର୍ମପରେ ବିଜୟି ସୁଗ୍ରୀବ ଉରେ ଆଉଜଣ । ଦକ୍ଷିଣଭୁଜ ତା'ରସୁତ କାନ୍ଧରେ ହନୁ ସ୍ତମ୍ଭେ ବମ ଚରଣ । ଲଙ୍କାଗଡ଼ରେ, ପଡ଼ୁଛି କୋପନେତ୍ର କୋଣ । ଶ୍ରୀରାମବାମପାରୁଶ୍ୱେରେ ବସିଣ ଶର ସଳଖନ୍ତି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥ ସମ୍ମୁଖରେ ଜାମ୍ବବ ବେନିକର ଯୋଡ଼ି ଜଣାନ୍ତି ଯୁଦ୍ଧ ଅନୁକୂଳ । ଗୁଣ ଦେଇଣ କୋଦଣ୍ଡ ଧରିଛନ୍ତି ବାମଅଙ୍ଗ କରକମଳ । ଦକ୍ଷିଣକର, ପଲ୍ଲବେ ଶୋହେ ତୀକ୍ଷ୍ଣ ଶର । ସୁବାସ କୁସୁମେ ସୁଜଟା, ମଣ୍ଡିତ ବନକୁସୁମ ମାଳା ଉର ॥ ମେଘଖଣ୍ଡ ପ୍ରାୟ ଗଗନେ ଦେଖିଣ ପଚାରୁଛନ୍ତି ସୀତାପତି । ଆହେ ଲଙ୍କପତି ଗଗନେ କି ଦିଶେ କହ କହ ଏ କିସ ସ୍ଥିତି । କର୍ଣ୍ଣେ କହଇ, କର ବଦନେ ବିଭୀଷଣ । ଅଙ୍ଗୁଳି ଯେଉଁ ଦେଖାଇ ବୋଲେ ଦେବ ସୈନ୍ୟ କଳୁଅଛି ରାବଣ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ରବଣେ ଏମନ୍ତ କହନ୍ତେ ଅନାଇଥିଲା ଦଶଶିର । ବୁଲାଇଣ ଗଦା ପ୍ରହର କରନ୍ତେ ଧଇଲା ମରୁତ କୁମର । ଦେଖି ଶ୍ରୀରାମ କୋଦଣ୍ଡେ କାଣ୍ଡ ବସାଇଲେ । ରାବଣ ଧନୁ ମୁକୁଟ ସର୍ବ ଛତ୍ର ଛେଦ ବୋଲିଣ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ଶର ଧନୁ ମୁକୁଟ କାଟିଲା ତାହାର ସର୍ବସ୍ୱ । ଏକାବେଳକେ ଛିଡ଼ି କି ପଡ଼ିଲା ଗ୍ରହ ସଙ୍ଗେ ସର୍ବ ନକ୍ଷତ୍ର । ତହିଁ କି ଅବା, ଗଜମୁକୁତା ହେଲା ବୃଷ୍ଟି । କି ଅବା

ମଲ୍ଲିକା କୁସୁମେ ରାମଙ୍କୁ ଅଞ୍ଜଳି ଦେଲେ ପରମେଷ୍ଠି ॥ ରାମବଣ ଟାଣ ଦେଖିଣ ରାବଣ ନିଜ ଭୟରେ ପଳାଇଲା । ଛେଦନ କଲେ ଯେତେ ଛତ୍ର ତାହାର ସିନ୍ଧୁ ଗର୍ଭରେ ସେ ପଡ଼ିଲା । ଲଜ୍ଜାଜଳରେ, ମନ-ମୀନ ତାର ବୁଡ଼ିଲା । ବୋଲେ ବଶି ସୀତା ହରିଲା ଦିନରୁ ଦଇବ ତାହାକୁ ଗୁଡ଼ିଲା ॥

## ୨୦ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଦକ୍ଷିଣ କାମୋଦୀ

ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ କର ଧରି ଦଶଶିର । ଆରୋହଣ କଲା ବହୁ ଉଚ୍ଚପୁର ॥ ଦେଖିଲା ରାମ ବଜେ ସୁବଳଗିର । ଗଡ଼ଦ୍ୱାର ଯାଏ କପି ଛନ୍ତି ପୂରି ॥ ଶୁକ ସାରଣଠାରୁ ଯା ଥିଲା ଶୁଣି । ସେହିରୂପେ ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ କହିଲା ବାଣୀ ॥ ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳକୁ ପଚ୍ଚରନ୍ତି ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । କହ କେଉଣ କପି କାହା କୁମର ॥ ଶୁଣି ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ କର ଦେଖାଇ କହେ । ଚମ୍ମ ଆଗେ ଯେତି ଦେବ ଉଭା ହୁଏ ॥ ବେଦବରଙ୍କର ପୁତ୍ର ଜାମ୍ବବନ୍ତ । ଋକ୍ଷରାଜ ଋକ୍ଷସୈନ୍ୟ ଅପ୍ରମିତ ॥ ଧନ୍ୱନ୍ତରୀ ପୁତ୍ରଟି ସୁଷେଣ ବୀର । ଏହାଙ୍କର କପି ସୈନ୍ୟ ଅଗୋଚର ॥ ଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ନନ୍ଦନ ଦେବ ଦଧିମୁଖ । ରାମ ପାଶେ ଉଭା ହୋଇଅଛି ଦେଖ ॥ ବେଗ-ଦରଶୀ ସୁମୁଖ ଦୁରମୁଖ । ଏ ତିନିହେଁ ମୃତ୍ୟୁସୃଷ୍ଟି ତ ଦେଖ ଦେଖ ॥ ଅନଳଙ୍କର କୁମର ଦେଖ ନୀଳ । ଆଗୁଆ ହୋଇଛି ଯେତେ କପିବଳ ॥ ଦେଖ ପବନ-ନନ୍ଦନ ହନୁବୀର । ଏହୁ ଦହିଲାଟି ଆମ୍ଭ ଲଙ୍କାପୁର ॥ ଦେଖ ଏ ଅଙ୍ଗଦ ଇନ୍ଦ୍ରଙ୍କର ନାତି । ବାଳୀନନ୍ଦନ ଦିଶନ୍ତି କପିପତି ॥ ମହେନ୍ଦ୍ର ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ଦେବ ବେନି ବୀର । ଅଶ୍ୱିନୀକୁମାରଠାରୁ ଅବତାର ॥ ଗବ ଗବାକ୍ଷ ସରଭ ତିନି ବୀର । ଋଷଭ ଗନ୍ଧମାର୍ଦନଙ୍କ ଆବର ॥ ପଞ୍ଚ ବୀରେ ଅଛନ୍ତି ଯମର ସୁତ ॥ ଏହାଙ୍କର ବଳ ଦେବ ଅପ୍ରମିତ ॥ ହେମକୂଟ କପି ବରୁଣଙ୍କ ପୁତ୍ର । କ କହିବା ଦେବ ଏହାଙ୍କ ଚରିତ ॥ ବିଶ୍ୱକର୍ମାଙ୍କ କୁମର ଏଟି ନଳ । ଏଟି ସେତୁ କରି ଭସାଇଲେ ଶିଳ ॥ ଦେଖ ସୁଗ୍ରୀ ବାନର ନୃପତିବର । ମହାତେଜସ୍ୱୀ ଏ ସୂର୍ଯ୍ୟଙ୍କ କୁମର ॥ ବିଶ୍ରବାନନ୍ଦନ ଭ୍ରାତା ବିଭୀଷଣ । ଏହାଙ୍କ ବଳତ ଦେବ ଭଲେ ଜାଣ ॥ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏ ଦଶରଥବାଳ । କେବଳ ଅଟନ୍ତି ଦନୁଜଙ୍କ କାଳ ॥ କେତେ କହିବି ରାମୁରେ ବଂଶନେବ । ଦଶ-କୋଟି କପି ଦେବତାଙ୍କ ପୁତ୍ର ॥ ଯୁଦ୍ଧ କରିବ ନୋହିଲେ ସୀତା ଦେବ । ଦିବ୍ୟ ଚଉକୁ ଯେମନ୍ତ ଯୋଗାଇବ ॥ ଶୁଣି ସମସ୍ତ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କୁ ଅଣାଇଲେ । ବୋଲେ ବଶି ନ ଦେବ ବିଗ୍ରହ କଲେ । ୨୩ ।

## ୨୧ଶ ଛାନ୍ଦ—ମାୟାଶିର ଓ ଧନୁ ଦର୍ଶନ

ରାଗ —ରାଜବିଜେ ଧନାଶ୍ରୀ

ମନ୍ତ୍ରୀମାନଙ୍କୁ ଦେଇଣ ମେଲାଣି । ଭିତରେ ବିଜେକଲା ବିଂଶପାଣି । ବିଦ୍ୟୁଜ୍ଜିହ୍ୱାକୁ ଅଣାଇଲା ପାଶ । କରି ତାହାକୁ ବହୁ ପରିତୋଷ ଯେ । ନ ଭାଙ୍ଗିବୁ ଆଜ୍ଞା ମୋର ରେ । ରାମର ଶିର ରାମର ଧନୁଶର କଇତବେ ବେଗେ କର ରେ ॥ ଲଙ୍କାପତିର ଆଜ୍ଞା ପରମାଣେ । କଇତବେ ତା ସେ କଲା ତତକ୍ଷଣେ । ଦେଖି ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଲା ରାବଣ । ପ୍ରଶଂସା ତାକୁ କଲା ପୁଣ ପୁଣ ସେ । ବିଜେ କଲା ମଧୁବନ ଯେ । ବିଦ୍ୟୁଜ୍ଜିହ୍ୱାକୁ ଦୁଆରେ ରଖି ଏକା ଗଲା ସୀତା ସନ୍ନିଧାନ ଯେ ॥ ରାଜାବିଜେ ଦେଖି ଅସୁରୀଗଣ । ବନ୍ଦନ କଲେ ରାବଣ ଚରଣ । ସୀତା ଅବୟବମାନ ଘୋଡ଼ାଇ । ବଜସ୍ବ କଲେ ହେଟମୁଖ ହୋଇ ସେ । ତା ଦେଖି କହେ ରାବଣ ଯେ । ଆଗୋ ସୀତେ କାଲି ନିଶା-ଭାଗରେ ତୋ ପତିର ବାରତା ଶୁଣ ଗୋ ॥ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ ଘେନି ଆବର ସବୁ ବାନର ସଇନା । ସିନ୍ଧୁରେ ସେତୁ କରି ପାର ହେଲେ । ସୁବେଳଗିରି ଉପରେ ରହିଲେ ସେ । ଶୋଇଥିଲେ ଶ୍ରାନ୍ତ ହୋଇ ଯେ । ତାହା ଦେଖି ମୋତେ ଡଗର କହିଲା ଏକାନ୍ତ ହୋଇଣ ଯାଇ ଯେ । ମନେ ଏହା ମୁହିଁ ବିଚାର କଲି । ଏହି କାଳରେ ମାରିବି ବୋଇଲି । ଏହାଠାରୁ ମହାବୀର ଯୋଦ୍ଧା ଅନେକ । ପେଷିଲି ପ୍ରହସ୍ତ ସଙ୍ଗେ ଯେତେକ ସେ । ବେଢ଼ିଲେ ସୁବେଳ ଗିରି ଗୋ । ଶୋଇଥିଲେ ରାମ ପ୍ରହସ୍ତ ଆଣିଲା ତା ଶିର ଛେଦନ କରି ଗୋ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପଳାଇ ଗଲାକ କେଣେ । ବନ୍ଧନ ହୋଇଛନ୍ତି ବିଭୀଷଣେ । ସୁଗ୍ରୀବ ଗ୍ରୀବ ଭାଙ୍ଗି ପକାଇଲେ । ହନୁମନ୍ତର ଦର୍ପ ଚୂର୍ଣ୍ଣ କଲେ ସେ । ଜାମ୍ବବ ପଶିଲେ ବନେ ଗୋ । ଥୋକେ କପିମାନେ ସିନ୍ଧୁରେ ପଡ଼ିଲେ ଥୋକେ କପି ମଲେ ରଣେ ଗୋ ॥ ଏବେ ଜାନକୀ ହୁଅ ତୁ ପ୍ରସନ୍ନ । ଦେଖିଥାଅ ତୋର ସ୍ୱାମୀ ବଦନ । ବିଦ୍ୟୁଜ୍ଜିହ୍ୱା ଦ୍ୱାରେ ଥିଲା ଯେ ଘେନି । ଅଣାଇଲା ତାହା ଦଶମୂର୍ଦ୍ଧନ ସେ । ଥୋଇଲା ସୀତା ଅଗ୍ରତେ ଯେ । ଦୃଷ୍ଟିଭ କରିଣ ସରୋଜଲୋଚନୀ ବିକଳ ହୋଇଲେ ଚିତ୍ତେ ଯେ ॥ ଛେଦନ ରମ୍ଭା ପ୍ରାୟେକ ପଡ଼ିଲେ । ଦଣ୍ଡେ ଯାଏ ସେ ଜ୍ଞାନହିଁ ଛାଡ଼ିଲେ । ପୁଣି ଜ୍ଞାନ ପାଇ ଶିରକୁ ଚାହିଁ । ରୋଦନ କରନ୍ତି ବିକଳ ହୋଇ ସେ । ହା ହା ମୋର ପ୍ରାଣେଶ୍ୱର ହେ । ମୋହ ଛୁର ପାଇଁ ଅଯୋଧ୍ୟା [illegible] କଷ୍ଟ ହେଲ ଭୁଞ୍ଜୁ ଏବେ ଶିଘ୍ର । ମନୋରଥ ଭଲେ ହୋଇଲା ସିଦ୍ଧି । ଆଗହୁଁ ପାଞ୍ଚିଣ ଥିଲେ ଏ ବୁଦ୍ଧି ସେ । କଲେ ତ ମୋତେ ଅନାଥ ଯେ । ବୋଲଇ ଭଣି ବୋଲନ୍ତି ଠାକୁରାଣୀ ଯିବଟି ସ୍ୱାମୀର ସାଥ ଯେ । ୯ ।

## ୨୨ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ଶୋକ

ରାଗ—ଚିନ୍ତାଭୈରବ । ଗୋପବିଳାପ ବୃତ୍ତେ

ଆହା ଧନୁର୍ଦ୍ଧର ବୀରବର । ଧନୁଶର ନ ଥିଲା କି କର । ଯାହାର ବାଣ ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡ ଦହିପାରେ, ତାଙ୍କୁ ମାରିଲା ପ୍ରହସ୍ତ ଘୋର ହେ ॥ ଦଇବ । ଆଣୁ ନ ଥିଲେ ମୋତେ ମୋ ପତି । ଜାଣନ୍ତି ସେ ପଡ଼ିବ ବିପତ୍ତି । ମୁଁ ରହି ନ ପାରି ମୁଁ ସଙ୍ଗତେ ଅଇଲି, ତେଣୁ ହେଉଛି ଏମନ୍ତ ଗତି ହେ । ଦଇବ ॥ ଚିରଞ୍ଜୀବୀ ଅଟନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ । ମୁନି ବଚନ ହେଲା କି ଭ୍ରମ । ମୋତେ ବୋଲନ୍ତି ବିଧବା ଯୋଗ ନାହିଁ, ଏବେ କିପାଁ ହେଲା ଏଡ଼େ କର୍ମ ହେ । ଦଇବ ॥ ଯେଉଁ ଯୁବତୀ ପତି ଆଗରେ । ମରେ ପୁଣ୍ୟବତୀ ବୋଲି ତରେ । ଯୁବତୀ ଆଗେ ପତି ଯେବେ ମରଇ, ତାକୁ ଦୂଷଣ ହୁଏ ସଂସାରେ ହେ । ଦଇବ ॥ ଯେବେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଗଲେ ପଳାଇ । ମୋର ଶାଶୁଙ୍କୁ କହିବେ ଯାଇଁ । ସୀତା ନେଇ ଦୈତ୍ୟ ରାମଙ୍କୁ ମାରିଲେ, ଏହା ଶୁଣିଲେ ଜୀଇଁବେ ନାହିଁ ହେ । ଦଇବ ॥ ପୁଣି ଧନୁ ତୂଣୀକୁ ଅନାଇଁ । ଚିହ୍ନି ବିଳପନ୍ତି ଗୁଣ ଗାଇ । ଏହି କାଳରେ ପ୍ରହସ୍ତ ଦ୍ୱାରେ ରହି, ତାର ଶ୍ରୀମୁଖୁ କହି ପଠାଇ ସେ । ପ୍ରହସ୍ତ ॥ ଦୂତ ଶ୍ରବଣେ ବେଗେ ଜଣାଇ । ଦେବ ପ୍ରହସ୍ତ ଆସିଛି ଧାଇଁ । ଜଣାଇ ପଠିଆଇଛି କପିମାନେ, ଗଡ଼ ପାଚେରୀ ପଡ଼ିଲେ ଡେଇଁ ହେ । ଭୋ ଦେବ ॥ ଶୁଣି ସଭିରେ ତହିଁ ଅଇଲା । ପ୍ରହସ୍ତକୁ ସବୁ ପଚାରିଲା । ରାବଣ ଆସିବା ମାତ୍ରେ ଶିର ଧନୁ, ସେହିକ୍ଷଣି ଅଦୃଶ୍ୟ ହୋଇଲା ହେ । ସୁଜନେ ॥ ଦଶଶିର ବୋଲେ ମାର କପି । ଦୈତ୍ୟମାନଙ୍କୁ ପେଷିଲା କୋପି । ବୋଲେ ବସି ଚଉପାଶରେ ଜଗିଲେ, ରାଜା ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଥାଟ ବ୍ୟାପି ସେ । ଅସୁରେ ॥

## ୨୩ଶ ଛାନ୍ଦ—ସରମାର ପ୍ରବୋଧ

ରାଗ—କାଫି

ସରମା ନାମେ ବିଭୀଷଣ ଘରଣୀ । ପ୍ରାଣୁ ଅଧିକ ଅତି ବିଶ୍ୱାସୀ ସେ ଜାନକୀଙ୍କ ମିତଣୀ । ସୀତାଙ୍କ ମୋହ ଦେଖି କହନ୍ତି ବାଣୀ । ମିଛ-କଥାକୁ ମୋହ ଯାଉଛ ଗୋ ମୋର ପ୍ରାଣମିତଣୀ ॥ ପ୍ରହସ୍ତ କି କି ରୂପେ ବାରତା ଦେଲା । ତାହା ଶୁଣି ରାବଣ ବିସ୍ମୟ ଯେ ହୋଇ ଉଠିଣ ଗଲା ॥ ମୁହିଁ ଗଲି ସେ କଥା ଜାଣିବା ପାଇଁ । ଦେଖିଲେ ଯୁଦ୍ଧକୁ ସେ ଗଲା ଗୋ ଅତି ସତ୍ୱର ହୋଇ ॥ ତୁମ୍ଭ ପତି ଅଛନ୍ତି ନିଶ୍ଚିନ୍ତ ହୋଇ । ତୁମ୍ଭେ ବୋଇଲେ ପ୍ରାଣମିତଣୀ ଗୋ ଦେଖି ଆସିବି ଯାଇ ॥ ସିନ୍ଧୁ ବନ୍ଧାଇ ସୈନ୍ୟ ହୋଇଲେ

ପାର । ଲଙ୍କା ବେଢ଼ିଣ ଋକ୍ଷ ମର୍କଟ ଗୋ ଚଉପାଶରେ ପୂର ॥ ରାବଣ ବୋଲେ ତାଙ୍କୁ ହୋଏ କି ମାର । ଏଥିଅର୍ଥେ ଚିନ୍ତା ତୁମ୍ଭେ ନ କର ଗୋ ସଖି ଋଷିକୁମାରୀ ॥ ମାୟାରେ ଶର ଧନୁ ଥିଲା ସେ ଆଣି । ଜାଣି ନ ପାରିଲ ତା ସଙ୍ଗାତ ଗୋ ସତ ପ୍ରାୟେକ ମଣି ॥ ଶୁଣି ଜାନକୀ ବହୁ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ । ଦଗଧବନେ ଯେହ୍ନେ ସଜଳ ଘନ ଗୋ ବହୁ ବୃଷ୍ଟି ବା କଲେ ॥ ବୋଲନ୍ତି ସଖି ଆଗୋ ଜୀବନ ଦେଲ । କି ଦେବି ତୁମ୍ଭେ ପ୍ରାଣନାଥର ଗୋ ସବୁ ଶୁଭ କହିଲ ॥ ଏବେ ତୁମ୍ଭେ ରାବଣ ପୁରକୁ ଯାଅ । କି କି କରିବ ତାହା ଜାଣିଣ ଗୋ ମୋର ପାଶରେ କହ ॥ ତାହା ଶୁଣିଣ ଗଲା ସରମା ସଖୀ । ରାବଣ ସଭାପୁରେ ପଶିଣ ସେ ସବୁ ବିଚାର ଦେଖି ॥ ମାତା ମାତୁଳ ବୃଦ୍ଧ ବୃଦ୍ଧ ଅସୁର । ରାବଣକୁ ମଧ୍ୟରେ ବସାଇ ସେ କରେ ଦୃଷ୍ଟି ଉତ୍ତର ॥ ଅରବିନ୍ଦହି ବହୁରୂପେ କହିଲା । ବୋଲଇ ଦ୍ୱିଜ ତାହା ଜାଣିଣ ସେ ସୀତାକାର କଲା । ୧୪ ।

## ୨୪ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ପଞ୍ଚମ ବରାଡ଼ି

ସରମା ଜାନକୀ ପାଶ, କହଇ କରି ବିଶ୍ୱାସ, ଶୁଣ ଆଗୋ ଜୀବନ ମିତଣୀ । ଏଠାରୁ ଯାଇ ରାବଣ, ଭାଳେ ଘେନି ମନ୍ତ୍ରିଗଣ, ବିଚାରମାନ ଅଇଲି ଶୁଣି । ଗୋ, ପ୍ରାଣସଖି, ଶୁଣ ରାବଣ ଗୋପ୍ୟ ବିଚାର । ଜନନୀ ତା ନଇକେଷା, କହିଲା ଯେତେକ ଭାଷା, ତୁନି ହୋଇ ଥିଲା ଦଶଶିର ॥ ବୋଇଲା ରାମକୁ ନର, ପ୍ରାୟେ ମଣୁରେ ଅସୁର, ନାରାୟଣ ରାମ ଅବତାର । ତାଙ୍କ ଆଜ୍ଞାରେ ବାନର, ବନ୍ଧନ କଲେ ସାଗର, ନିଶ୍ଚେ ନାଶିବେ ସବୁ ଅସୁର ॥ ସୋଦର ବୋଲ ନ କଲ, ବାହାର କରିଣ ଦେଲ, ସେ ଏବେଟି ହୋଇଲେ ତାଙ୍କର ହେ । ଦଶରଥର କୁମର, ସୀତା ଘେନି ଯାଉ ଘର, କ୍ଷମା ଆମ୍ଭଙ୍କୁ କରିବ ପର ॥ ଆବନ୍ଧି ନାମେ ରାକ୍ଷସ, ବୃଦ୍ଧ ରାବଣ ବିଶ୍ୱାସ, ସେ ବୋଇଲା କର ମାତା ବୋଲ । ରାମ ସଙ୍ଗେ ପ୍ରୀତି ହୋଇ, ସୀତା ଦେବା ବାହୁଡ଼ାଇ, ତେବେ ଆମ୍ଭର ହୋଇବ ଭଲ ॥ ଶୁଣି ନାସିକା ଫୁଲାଇ, ଦଂଶନଯୁନ ବୁଲାଇ, ଜନନୀକି ଏମନ୍ତ କହିଲା । ଲଙ୍କା ଅବା ଜୟ କରୁ, ରାମ ପଛେ ମୋତେ ମାରୁ, ସୀତା ନିଶ୍ଚେ ନ ଦେବି ବୋଇଲା ସେ ॥ ରଙ୍କ ଯେବେ ରତ୍ନ ପାଇ, ଦେବ ବୋଲି ବୋଲେ ନାହିଁ, ସେହିରୂପେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ସେ ପାଇ । କରିବ ବହୁତ ରଣ, ମରିବେ ଅସୁରଗଣ, ସଖି ସେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେବ ନାହିଁ ॥ ସମ୍ବୋଧେ ରାବଣ ଗଲା, ଯୋଦ୍ଧାମାନଙ୍କୁ ରଖିଲା, ଦ୍ୱାରଦ୍ୱାରକୁ ପେଷିଣ ଦେଲା । ପଶ୍ଚିମକୁ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ, ପୂର୍ବଦ୍ୱାରକୁ ପ୍ରହସ୍ତ,

ମହୋଦର ଦକ୍ଷିଣକୁ ଗଲା ॥ ମଧ୍ୟେ ରଖି ବିରୂପାକ୍ଷ, ସୈନ୍ୟ ତାର ଲକ୍ଷ ଲକ୍ଷ, ଉତ୍ତରଦ୍ୱାରେ ଆପେ ରହିଲା । ଉତ୍ତରଦ୍ୱାର ଜଗତି, ବିଜେକଲା ଲଙ୍କପତି, ବୋଲେ ବଳି ଗଡ଼ ବନ୍ଧ ହେଲା ସେ । ୮ ।

## ୨୫ଶ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣର ସୈନ୍ୟ ସଜ

ରାଗ—ଆଷାଢ଼ ଶୁକ୍ଳ

ସୁଗ୍ରୀବ ଲଙ୍କେଶ ଜାମ୍ବବ ହନୁ । ଅଙ୍ଗଦ ନଳନୀଳ ଚନ୍ଦ୍ରଭାନୁ । ଗବୟ ଗବାକ୍ଷ ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ବୀର । ସୁଷେଣ ପନଶ ସରଭ ବୀର । ସେମାନଙ୍କୁ ଘେନ । ବସିରହନ୍ତି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବେନ ॥ କେ ବୋଇଲେ ଲଙ୍କାଗଡ଼ର ଭିତର । ଅଛନ୍ତି ତହିଁ ଅନେକ ଅସୁର । କେ ବୋଲେ କେଉଁ ବାଟେ ଆମ୍ଭେ ଯିବା । କେ ବୋଲେ ପାଚେରି ଡେଇଁ ପଶିବା । କୁହା କୁହି ଶୁଣି । ବିଭୀଷଣ କହେ ମଧୁର ବାଣୀ ॥ କରଯୋଡ଼ି ଜଣାଏ ବିଭୀଷଣ । ହେ ଦେବ ମୋହର ବାରତା ଶୁଣ । ମୋହର ଦେବ ମନ୍ତ୍ରୀ ଚାରିଜଣ । ଲଙ୍କାରୁ ଆଇଲେ ସେ ଏହିକ୍ଷଣ । ତାଙ୍କ ନାମ ଶୁଣ । ବିବିଧପ୍ରକାରେ ଜାଣନ୍ତି ଗୁଣ ॥ ଅନଳପ୍ରମୁଖ ଚାରି ସମ୍ପାତି । ପକ୍ଷୀ ହୋଇଣ ଲଙ୍କାରେ ଥାଆନ୍ତି । ସେମାନେ ଅଛନ୍ତି ବାରତା ଆଣି । ଶୁଣିବା ହେଉ ଦେବ ଚୂଡ଼ାମଣି । ରାବଣ ବଳ । ସବୁ ଅସୁରେ ହୋଇଛନ୍ତି ଠୁଳ ॥ ସହସ୍ରେ ଗଜର ସହସ୍ରେ ନାମ । ଯୁଦ୍ଧକୁ ଶକ୍ତ ଗଜର ସମାନ । ଗଜ ଗୋଟିକେ ଦଶଲକ୍ଷ ଗଜ । ମେଳକ୍ଷ ହେଲାଟି କି ଦେବ ହେଜ । ବେନପସ ବାଜୀ । ଉଚ୍ଚୈଃଶ୍ରବା ଅଶ୍ୱ ପ୍ରାୟେକ ବୁଝି । ବାଜୀ ଗୋଟିକେ ଦଶଲକ୍ଷ ବାଜୀ । ବେନ ମେଳକ୍ଷ ହୋଇଲା ତା ହେଜ । ରଥ ତାର ଦେବ ଦଶ ସହସ୍ର । ମଣ୍ଡିଣଛନ୍ତି ଦିବ୍ୟ ରତ୍ନ ବସ୍ତ୍ର । ସେ ରଥ ଗୋଟିକେ । ଦଶଲକ୍ଷ ରଥ ଗୋଟି ଗୋଟିକେ ॥ ବୃନ୍ଦେ ରଥ ଦେବ ହୋଇଲା ଜାଣ । କହଇ ପଦାତିଙ୍କ ପରମାଣ । କୋଟିଏ ପଦାତି ପଦାତି ମୁଖ୍ୟ । କେତେକ ବାହାରେ ଛନ୍ତି ଅସଂଖ୍ୟ । ପଦାତି ଗୋଟିକେ । ଦଶଲକ୍ଷ ଖଟିବାରେ ଏ ଶଙ୍କେ ॥ ଏମନ୍ତ ବଳ ଦେଖି ଦଶାନନ । ପଞ୍ଚଭାଗ କରି ବାଣ୍ଟିଲା ସୈନ୍ୟ ॥ ପଶ୍ଚିମଦ୍ୱାରେ ଗଲା ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ । ପୂର୍ବଦ୍ୱାରେ ଜଗାଇଲା ପ୍ରହସ୍ତ । ବୀର ମହୋ-ଦର । ମହାପାର୍ଶ୍ୱ ଘେନ ସଙ୍ଗତର ॥ ଦକ୍ଷିଣଦ୍ୱାର ଆବୋରି ରହିଲା । ରାବଣ ଉତ୍ତର ଦ୍ୱାରକୁ ଗଲା । ବିଜୟେ କଲା ଜଗତି ଉପରେ । ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ଘେନ ସଙ୍ଗରେ । ସେ ଗଡ଼ ଜଗିଲେ, ଗୋଟିଏ କେହି ବାହାର ନୋହିଲେ ॥ ବିରୂପାକ୍ଷକୁ ମଧ୍ୟରେ ରଖିଲେ । ଆୟୁଧମାନ ବାଣ୍ଟି କରି ଦେଲେ । ବିବିଧ ବାଦ୍ୟନାଦେ ପୂରେ ଲଙ୍କା । ଅସୁରେ ହୋଇଛନ୍ତି ରଣରଙ୍କା । କହିଲେ ମୋ ଗୁରୁ । ଏଥିକୁ ଦେବ କର ସୁବିଚାର ॥ ବୋଇଲେ ଅବା ଏ ରାବଣ ଭାଇ ॥

ଡରାଇ ମୋତେ କହୁଅଛୁ ଫାଇ । ତୁମ୍ଭ କ୍ରୋଧ ଜାତ ହୋଇବାପାଇଁ । ଏଣୁ
କର ମୁଁ ତୁମ୍ଭଠାରେ ଜଣାଇଁ । ସେ ଅସୁର କେତେ । ଜଣି ପାର ଲଙ୍କାପ୍ରାପ୍ୟେକ
ଶତେ ॥ ଶୁକ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କି ଦର୍ଶନ କରାଇ । ତାଙ୍କ ମୁଖୁଁ ସବୁ ଦେଲା ଶୁଣାଇ ।
ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ମଜ୍ଜନ ହୋଇଲେ । ଦରହାସେ ଧନୁଶର ଗ୍ରହିଲେ । ଧାନ
ବଶି ଭଣି । ଗଡବନ୍ଧ କହେ ଯୋଡ଼ଣ ହାଣି । ୧୨ ।

## ୨୬ଶ ଛାନ୍ଦ—ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ସୈନ୍ୟସଜ

### ରାଗ—ବସନ୍ତ ଭୈରବ

ପୁଣ ଜଣାଇଲେ କରଯୋଡ଼ି ବିଭୀଷଣ । ହେ ଦେବ ଲଙ୍କା
ଗଡ଼ର ଦୀର୍ଘପ୍ରସ୍ଥ ଶୁଣ । ସିନ୍ଧୁମଧ୍ୟେ ଦ୍ୱୀପ ଦେବ ତିରଶ ଯୋଜନ । ସେଥି
ମଧ୍ୟେ ତ୍ରିକୂଟ ଅଚଳ ବିତପନ । ତ୍ରିକୂଟ ପର୍ବତ ତ୍ରୟଶୃଙ୍ଗ ମହାଦୀର୍ଘ । ମଧ୍ୟ
ଶୃଙ୍ଗେ ବିହି କରିଅଛି ଲଙ୍କ ଦୁର୍ଗ । ସେ ଗଡ଼ର ଦୀର୍ଘ ଦେବ ତିରଶ
ଯୋଜନ । ଦଶଯୋଜନ ଓସାର ଦିବ୍ୟ ରମ୍ୟସ୍ଥାନ । ଚଉପାଖେ ବେଢ଼ି ଅଛି
କନକ ପାଚେରି । ତଥିପରେ ଖାଇ ଜଳ ଜଳ ଅଛି ପୂରି । ଚଉପାଶେ
ଚଉଦ୍ୱାରେ ପାଷାଣ ଶଙ୍କୁଅ । ତଥି ଚଉପାଶେ ବନ ଦିଶେ ଅତି ଭୟ ॥
ଦେବ ଦାନବରେ ହେବ ଅଟଇ ଅଜେୟ । ନାନାରୂପେ ଯନ୍ତ୍ରମାନ ନାନା-
ରୂପେ ବ୍ୟୂହ । ଛୁଟିକଣୀମାନେ ହେ ପ୍ରଚେରା ବେଢ଼ି ଶୋଭା । ଯେଉଁ
ଦୁର୍ଗକୁ ଦେଖିଲେ ସୁରଦେବ ଲୋଭ ॥ ଏଥକୁ ହେ ଦେବ ଦିବ୍ୟଚତୁରେ
ବିଚାର । ଚଉଦ୍ୱାରେ ବେଢ଼ିଥାନ୍ତୁ ଆମ୍ଭ ବନଗିର । ଶୁଣିଣ ସେ ଆଜ୍ଞା
ଦେଲେ ଆମ୍ଭ କପିଥାଟ । ଚଉଦ୍ୱାରେ ଜଗନ୍ତୁ ନ ପାନ୍ତୁ ସେହି ବାଟ ।
ପୂର୍ବଦ୍ୱାରେ ଯାନ୍ତୁ ଆମ୍ଭ ସେନାପତି ନୀଳ । ଦକ୍ଷିଣ ଦ୍ୱାର ଜଗିବେ ବାଳିର
ଦୁଲାଳ । ହନୁମନ୍ତ ପଶ୍ଚିମ ଦ୍ୱାରକୁ ତୁମ୍ଭେ ଯିବ । ଲଙ୍କାପତି କପିରାଜ ମଧ୍ୟ
ଜଗିଥିବ ॥ ଆମ୍ଭେ ଯିବୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ସଙ୍ଗତରେ ଘେନି । ଉତ୍ତରଦ୍ୱାର ଜଗିଣ
ଥିବୁ ଧାଇ ବେନି । ଆଉ ସେନାପତିମାନେ ବାଣ୍ଟି ହୋଇ ଯିବ । ଚଉ-
ଦ୍ୱାରେ ମଧ୍ୟ କପିବଳ ଜଗିଥିବ । ଏମନ୍ତ ପ୍ରକାରେ ତୁମ୍ଭେ ଲଙ୍କାଗଡ଼
ବେଢ଼ । ରାବଣକୁ ମାରି ନଷ୍ଟେ ଜଣିବାଟି ଗଡ଼ । ରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ସକଳ
କପିବୀରେ । ଭୂମି ଛୁଇଁ ବେନି କର ଲଗାଇଲେ ଶିରେ । ଲଙ୍କା ଦେଖିବାକୁ
ବହୁ ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲେ । ରାମ ଘେନି ସୁବେଳଗିରିକି ଉଠିଗଲେ ।
ଦେଖିଲେ ଦିଶଇ ଦିବ୍ୟ ହେମମୟ ପୁର । କନକ ଅଟ୍ଟାଳୀ ମେଢ଼ ମଣ୍ଡପ
ଅପାର ॥ ଚନ୍ଦ୍ର ସୂର୍ଯ୍ୟ ପ୍ରତିମା ନକ୍ଷତ୍ର ଅଗ୍ନି ଘେନି । ସଭା କରିଅଛନ୍ତି କ
ମହୀର ମୂର୍ଦ୍ଧନି । ଚପଳ ଗୁରରେ ନ ଦିଶଇ ଦିବାକର । ଶୋଭା ଦିଶୁଅଛି
କି ବା ସ୍ୱର୍ଗର ସୋଦର । ପଚାରନ୍ତି କପିରାଜ କାହା କାହା ପୁର ।
ବୋଲେ ବଣି ପୁର ଚାହାଁଉଛି ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । ୨ ।

## ୨୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୁଗ୍ରୀବ ଓ ରାବଣର ପ୍ରଥମ ଯୁଦ୍ଧ

ରାଗ—ହଟିଆରୀ, ଖେମଟା

କପିକୁଳ ସାଇଁ । ଗିରି ମୂର୍ଦ୍ଧନରେ ଥାଇ । ମନରେ ବହୁତ କୋପ ଜାତ କଲେ ଲଙ୍କାକୁ ଅନାଇଁ ॥ ସବୁହିଁ କାଞ୍ଚନ । ଦୀର୍ଘ ତ୍ରିଂଶ ଯୋଜନ । ଦଶ ଯୋଜନ ପ୍ରସ୍ଥ ତାର ଅଟଇ ସେତୁକୁ ସମାନ ॥ କ୍ଷେପାଏ ମାଇଲେ । ସିଂହଦ୍ୱାରେ ଉଭା ହେଲେ । ମଣ୍ଡନ ହୋଇଣ ମୁହୂର୍ତ୍ତେ ରାବଣ ମୁଖକୁ ଚାହିଁଲେ ॥ ପୁଣି କ୍ଷେପା ମାରି । କ୍ରୋଧ ସମ୍ଭାଳି ନ ପାରି । ରାବଣ ଆସନ ଉପରେ ବସିଲେ ପେଲ ଦେଇ କରି ॥ ଆରେ ରେ ଅସୁର । ଏତେ ଗର୍ବ ତୋର ଛାର । ଶ୍ରୀରାମ ଘରଣୀ ଚୋରାଇ ଆଣି ତୁ ରଖିଅଛୁ ପୁର ॥ ମୋଡ଼ନ୍ତ ତୋ ଗ୍ରୀବ । ଆଜ ଜାଣନ୍ତୁ ସୁଗ୍ରୀବ । କେବଳ ଶ୍ରୀରାମଠାକୁର ପ୍ରତିଜ୍ଞା ବ୍ୟର୍ଥ ହୋଇବ ॥ ଏତେ ବୋଲି ବୀର । ଧରି ଉଚ୍ଛୁଡ଼ିଲ ଗିରି ॥ ଦଶଶିରରୁ ଦଶମୁକୁଟ ଛଡ଼ାଇ ବାଞ୍ଛିଲା ଭୂମିରି ॥ ରାବଣହିଁ ଧରି । ମାଲବନ୍ଧେ ଯୁଦ୍ଧ କରି । ଗଡ଼ନ୍ତ ପଡ଼ନ୍ତ କେହି କାହାକୁହିଁ ସଂଗ୍ରାମେ ନ ହାରି ॥ ସେ ବେନି ଶରୀର । ଶ୍ରମେ ସ୍ୱେଦ ଜରଜର । ନଖକ୍ଷତ ମୁନଦାନ୍ତେ ରୁଧିର ହୋଇଲା ବାହାର ॥ ଦେଖନ୍ତି ଅସୁର ବେନିଜନଙ୍କ ସମର । ଧରିବେ ବୋଲିଣ ଯେ ଯାହା ମତରେ କଲେକ ବିଚାର ॥ ଗୁଣ୍ଡ ତାଙ୍କୁ ଦେଲେ । ପୁଣି କ୍ଷେପାଏ ମାଇଲେ । ସୁବେଳ ଗିରିରେ ଶ୍ରୀରାମ ପାଶରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ॥ ଚାହିଁ ତାଙ୍କୁ ରାମ । ମିନ କଲେ ଅକର୍ମ । ଏକା ହୋଇ ଶତ୍ରୁପୁରକୁ ଯିବାର ନୁହଇଁ ନା ଧର୍ମ । କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟା ଠାକୁର । ସର୍ବ ହରିଙ୍କ ଈଶ୍ୱର । ସୈନ୍ୟ ଥାଇଁ ଥାଇଁ ଆପଣାର ଯୁଦ୍ଧ ନୁହଇ ବିଚାର । ଶ୍ରୀରାମ ଭାରତୀ । ଶୁଣି କପିକୁଳପତି ॥ ବୋଲେ ବସି ଲଜ୍ଜା ପାଇଣ ବଦନ କଲେକ ଧରଣୀ । ୧୪ ।

## ୨୮ଶ ଛାନ୍ଦ—ଅଙ୍ଗଦପଣ୍ଡ

ରାଗ—ଚାରୀ

ସୁବେଳଗିରି ଶିଖରେ ସ୍ଥଳୀ ବୁଲି ଦେଖିଲେ ରାମ । ତା ଦୀର୍ଘ ପ୍ରସ୍ଥ ବିଂଶଯୋଜନ ଅଟଇ ମନୋରମ ॥ ଦଣ୍ଡକ ମାତ୍ର ଲଙ୍କାକୁ ଚାହିଁ ସୂକ୍ଷ୍ମବୀକ୍ଷଣ ବୁଦ୍ଧି କଲେ । ଗିରି ଶିଖରୁ ଓହ୍ଲାଇ ଲଙ୍କା ଯିବାକୁ ବସ୍ତୁଲେ ॥ ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କରିବା ରଣ ଲଙ୍କା ଭିତରେ ପଶି । ଆଜ ମର୍କଟ ଅସୁରବଳ ହୋଇବେ ମିଶାମିଶି ॥ ଧର୍ମେ ଅଧର୍ମେ ଜୟ ଅଜୟ ପ୍ରାନ୍ତରେ ହୋଇ ଜାଣି । ଯୂଥପତିଙ୍କ ମୁଖକୁ ଚାହିଁ ଶୁଣି କହନ୍ତି ବାଣୀ ॥ ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଆହେ

ସୁଗ୍ରୀବ ଆହେ ଲଙ୍କେଶ ହନୂ । ଆହେ ସୁଷେଣ ଆହେ ଜାମ୍ବବ ଆହେ ବାଳୀର ସୂନୁ ॥ ଅହେ ଗବୟ ଆହେ ଗବାକ୍ଷ ଆହେ ହେ ନଳ ନୀଳ । ଆହେ ପନସ ଆହେ ଦୁର୍ବିଦ ଆହେ ହେ ଶତବଳ ॥ ରାବଣ ସଙ୍ଗେ ରଣ କରିବା ଧର୍ମକୁ ଜାଣି ଥିବା । ଜାନକୀ ଦେଇ ଶରଣ ପଶୁ ଦୂତେକ ବର-ଗିବା ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବାଣୀ ସମସ୍ତ ଶୁଣି ବୋଲନ୍ତି ଦେବ ହେଉ । ଶ୍ରୀମୁଖ ଆଜ୍ଞା ଘେନନ୍ତେ ଏବେ ଅଙ୍ଗଦ ବୀର ଯାଉ ॥ ଶୁଣି ହରଷେ ରାବଣ ପାଶେ ଅଙ୍ଗଦ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ । ତୂଣୀରୁ ଖର ନିଧନ ଶର ଅଙ୍ଗଦ କରେ ଦେଲେ ॥ ମୋର ଏ ଶର ବାଳକୁମର ଦେଖାଅ ରାବଣକୁ । ବୋଲିବ ସୀତା ନ ଦେଲେ ଏହି ଶରେ ଫୋଡ଼ିବ ବକ୍ଷକୁ ॥ ବିରଞ୍ଚି ଦେବ ଶିବ ବାସବ ସକଳ ଦିଗପାଳ । ରଖିଣ ନ ପାରିବେ ମାରିବ ନିଶ୍ଚେ ଅସୁର କୁଳ ॥ ଦଶଦିଗକୁ ଦଶମୂର୍ଦ୍ଧା କରିବ ତାର ବଳ । ଭୂମିରେ ପଡ଼ିଥିବ ତା ପିଣ୍ଡ ହୋଇ ରୁଧିର ଧୂଳ ॥ ଏବେ ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଇଣ ମୋତେ ଶରଣ ଆସି ପଶୁ । ନୋହିଲେ ସୈନ୍ୟ ଘେନିଣ ଏବେ ସମର କରି ଆସୁ ॥ ଜାଣିବା ସେହି କାଳରେ ତାର ଆସୁର ବୀରପଣ । ଆକାଶେ ଥାଇ ଦେଖୁଣ ଥିବେ ସର୍ବ ଅମରଗଣ ॥ ଅଙ୍ଗଦ ବୀର ପ୍ରଣାମ କରି ଆକାଶେ କ୍ଷେପିଗଲେ । ଜଗତି ସ୍ଥାନ ତାର ଆସ୍ଥାନ ସମ୍ମୁଖରେ ବସିଲେ ॥ ବୋଲଇ ଆରେ ଅସୁରାଧମ ରାମଙ୍କ ଆଜ୍ଞା ଶୁଣ । ସୀତା ସମର୍ପି ଶରଣ ପଶ ନୋହିଲେ କର ରଣ ॥ ଆରେ ରାବଣ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଧର୍ମକୁ ନ ଗ୍ରହିଲେ । ଏବେ ହେ ଆରେ ଯୁବତୀରତ୍ନର ଯୁବତୀ ମଗାଇଲେ ॥ ନୁହ ବିନାଶ ଯେବେ ତୋହର ଜୀବନେ ଅଛି ଆଶ । ଗଳେ କୁଠାର ବାନ୍ଧିଣ ସୀତା ସମର୍ପ ରାମପାଶ ॥ ଦୟାଜଳଧି ସକଳ ଦୋଷ କରିବେ ତୋର କ୍ଷମା । ଅନ୍ତଳମ୍ବରେ ଶରଣ ପଶ ଦେଇ ଜନକଜେମା ॥ ନୋହିଲେ ନାଶ ଯିବୁ ଅବଶ୍ୟ ରଖିବେ ନାହିଁ କେହି । ବୋଲଇ ବଶୀ ଶ୍ରୀରାମ କାନ୍ତ ଚଣ୍ଡୀକି ବଳ ତୁହି ॥

## ୭୯ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଆହାରୀ

ଅଙ୍ଗଦ ବାଣୀ, ଦୁଷ୍ଟ ରାବଣ ଶୁଣି । ଶିର କମ୍ପାଇ ସମ୍ବୋଧି କହଇ ବାଣୀ ॥ ଆରେ ମର୍କଟ, କିପାଁ ହୋଇଲୁ କଷ୍ଟ । ପିତାଶତ୍ରୁ ସେବ ଜୀଇଁଛୁ ରେ ପାପିଷ୍ଠ ॥ ବାଇ ମତ ଯେସନେ କଷ୍ଟ ଯୁବତୀ । ଜାରପୁରୁଷ ଆବୋର ବୋଲାଏ ସତୀ । ତେହ୍ନେ ତୋ ମତ, ନୋହୁ ପୁରୁଷ ଜାତି ନର ପ୍ରତିଜ୍ଞା

ବାନରେ କହୁ ମୋ କଣ୍ଠ ॥ ବାଳକୁମର, ଦନ୍ତେ ଚୃପି ଅଧର ବୋଲନ୍ତ ମୋ ପ୍ରଭୁ ନନ୍ଦାକରୁ ପାମର ॥ ତ୍ରୈଲୋକ୍ୟେଶ୍ୱର, ରାମ ନୃପନ୍ଦର । ବାଳ ପରା ଭୁହ ହୋଇବୁ ରେ ପାମର ॥ ନାହିଁ ତୋ ମନ, ବାଳ ରେ ଯେସନ । ସେ ତାଙ୍କ କଞ୍ଚିତ ଶରେ ହେଲେ ନଧନ ॥ ବଅନ୍ତୁ ଦଣ୍ଡ, ତୋର ମୋଡ଼ନ୍ତ ମୁଣ୍ଡ । ମାରିବାକୁ ରାମ କ୍ଷୁଇଁଛନ୍ତ କୋଦଣ୍ଡ । ଆରେ ଅସୁର, ଆରେ ଏ ଲଙ୍କାପୁର ଏଥି ହୋଇଲାଣି ବିଭୀଷଣ ଠାକୁର ॥ ଭୁ ବୋଲୁ ମୋର, ଆୟୁଷ ନାହିଁ ତୋର । ଦଡଧଡ଼ଟ ପ୍ରାୟ ଧରନ୍ତୁ ଶରୀର ॥ କ୍ରୋଧେ ଅସୁର, କମ୍ପାଇ ଦଶଶିର । ଅସୁରଙ୍କୁ ଆଜ୍ଞା ଦେଲା ଏହାକୁ ଧର ॥ ଶୁଣି ଅସୁର, ଧଇଲେ ଚୃରବୀର । ବାହୁ ଛିଞ୍ଚାଡ଼ନ୍ତେ ସେ ପଡ଼ିଲେ ଭୂମିର ॥ ଅସୁରଗଣ, ଘେନ ଗୃହେ ଆପଣ । ଜଗତୀ ଗୃହ ଭଙ୍ଗି କଲେ ରଣଭଣ ॥ ରାମ ଛାମୁର, ଯାଇଁ ଯୋଡ଼ିଲେ କର । ବୋଲେ ବଣି ନୋହିଲା ସନ୍ଧିର ବିଚାର ॥

### ୩୦ଶ ଛାନ୍ଦ

କୃଷ୍ଣକଳା ବୃତ୍ତେ

ଶ୍ରୀରାମ ଛାମୁରେ ବାଳସୁତ ଯୋଡ଼ି କର । ଜଣାଇଲେ ରାବଣର ସର୍ବ ସମାଚାର ॥ ଦୁଷ୍ଟଜନ ପ୍ରୀତିରେ ନୁହନ୍ତ ଦେବ ସାଧ । ସନ୍ତ ଜନମାନେ ସର୍ବକାଳରେ ଆରାଧ ॥ ରାବଣ ପାପିଷ୍ଠ ଦୁଷ୍ଟ ଦଣ୍ଡକୁ ସେ ଯୋଗ୍ୟ । ବିଭୀଷଣ କରିବ ନଷ୍ଟପ୍ରୂ ଲଙ୍କା ଭୋଗ । ଯଥାର୍ଥ ବଚନ ଶୁଣି କୋପ ମୋତେ କଲା । ଅସୁରଙ୍କ ହାତରେ ଧରାଇ ନେଉ ଥିଲା ॥ ସମସ୍ତ ପ୍ରକାରେ ଯୁଦ୍ଧ କଲା ସନମତ । ତୃଣ ପ୍ରାୟ ମଣଇ ସେ ସକଳ ଜଗତ ॥ ଶୁଣି ତା ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଯୁଦ୍ଧ ଆରମ୍ଭିଲେ । ଲଙ୍କାଗଡ଼ ଉତ୍ତର ଦ୍ୱାରି ପାରୁଶେ ହେଲେ ॥ ଯୂଥପତିମାନେ ଚ୍ଛର ଭାଗ ହୋଇ ଗଲେ । ବୋଲେ ବଣି ରାମ ଯାହା ଆଜ୍ଞା ଦେଇଥିଲେ ॥

### ୩୧ଶ ଛାନ୍ଦ—ଟଗୋଳଯୁଦ୍ଧ

ଉଦ୍ଧବ ଗୀତା ଦକ୍ଷିଣପ୍ର ଗୁନ୍ଦ ବୃତ୍ତରେ ଗାଇବ

ଉଦେ ହୁଅନ୍ତେ ଅରୁଣ, ଘେନଣ ବାନରଗଣ, ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଲଙ୍କା ବେଢ଼ିଣ । ଠାରି ବୋଇଲେ ଆପଣ, ଚୃରଦ୍ୱାରେ କର ରଣ, ପ୍ରକାର ଡେଇଁଣ ହାଣ ଅସୁରଗଣ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ, ସର୍ବ ଯୂଥପତିଗଣ ଚୃରିଦ୍ୱାର ନରୋଧିଣ, ସୈନ୍ୟ ଘେନଣ । କ୍ଷେପିଲେ ବାନରଗଣ, ପକ୍ଷୀ

ପ୍ରାପ୍ତକ ହୋଇଣ, ବସିଲେ ସେ ପ୍ରକାରରେ ଉଭୟ ଗୁଡ଼ିଏ ॥ ଜଗିଥିଲେ
ଦୈତ୍ୟଗଣ, ଦ୍ୱାରେ ଅର୍ଗଳ ଦେଇଣ, ଦେଖିଲେ ନାଙ୍ଗୁଳଚରେଣ, କପି
ସାହାଣ । ଆରେ ରେ କାର କରଣ, ଆୟୁଧମାନ ଧରିଣ, ସର୍ବେ ବାହାର
ହୋଇଣ ଅସୁରଗଣ ॥ ଫିଟାଇଣ ଗୃହଦ୍ୱାର, ବାହାର ହେଲେ ଅସୁର,
ବଜାଇ ବିବିଧ ତୂର, ସକଳ ବୀର । ଧର ଧର ମାର ମାର, ଯେସନ୍ତ ଗର୍ଜଇ
ସାଗର, ତେସନ୍ତେ ଶବଦ ଅସୁର, କଲେ ପ୍ରଚୁର ॥ କୋଟି କୋଟି ରଥଗଜ,
ହୋଇଛନ୍ତି ଦିବ୍ୟ ସଜ, ଜିଣିବେ କି ଦେବରାଜ, ସ୍ୱର୍ଗରେ ଆଜ । ବାଜୀ ଯୂଥ
ଜବା ବାଜ, ଉଚ୍ଚୈଃଶ୍ରବାର ହାନୁଜ, ଉଡ଼ନ୍ତେ ଦେଖାନ୍ତି ତେଜ ବିନ୍ଧ ନାରଜ ॥
ବାନର ଅସୁର କୁଳ, ମିଶିଲେ ଉଭୟ ବଳ, ସିନ୍ଧୁ କି ଲଙ୍ଘିଲା କୂଳ, ପ୍ରଳୟ
କାଳ । ଯୋଡ଼ି ଯୋଡ଼ି ହୋଇ ମେଳ, କଲେକ ସଂଗ୍ରାମ ଗୋଳ, ଘେନ
କପି ତରୁ ଶିଳ, ଅତି ବିପୁଳ ॥ ଶକ୍ରଜିତ ବାଳିସୁତ, କଲେ ରଣ ଅପ୍ରମିତ,
ରଥୀ ସାରଥୀ ସହିତ କଲେକ ହତ । ବିରଥୀ ହୋଇ ରାବଣି, ଗଦାଏ
ମାଇଲେ ଆଣି, ଅଙ୍ଗଦ ମାରିବା ଜାଣି, ଧଇଲେ ପାଣି ॥ ସମ୍ପାତି ସେ ସ୍ଥୂଳଜଙ୍ଘ
ବେନିଜନଙ୍କର ଅଙ୍ଗ, ରୁଧିରେ ଦିଶେ ସୁରଙ୍ଗ, ସୁରଣେ ରଙ୍ଗ । ହନୁ ଜମ୍ବୁମାଳି
ଭେଟ, ରଣ କଲେକ ପ୍ରକଟ, ଜାଣି ତ ବାନରଶ୍ରେଷ୍ଠ ମାଇଲେ ମୁଷ୍ଟି ॥
ପ୍ରହସ୍ତ ସଙ୍ଗେ ସୁଗ୍ରୀବ, ରଣ କଲେ ଅସମ୍ଭବ, ମୁଖେ ତାହା କେ କହିବ,
ଜାଣନ୍ତି ଦେବ । କୁମୁଦ ସେ ସପ୍ତଘନ, ରଣ କଲେକ ବେନିଜନ, ଉପାଡ଼ି
ଦୈତ୍ୟ ନୟନ, କଲେ ନିଧନ ॥ ବିରୂପାକ୍ଷକୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ଓଗାଳି କଲେକ
ରଣ, ଏକା କାଣ୍ଡେକ ମାରିଣ, ନେଲେ ତା ପ୍ରାଣ । ମିତ୍ରଘନ ପ୍ରେତଘନ,
ହେଲେ ରାମ ସନ୍ନିଧାନ, ଶତ୍ରୁ କେତୁଘ୍ନ କେତନ, ଘେନିଣ ସୈନ୍ୟ । ରାମ
ସଙ୍ଗେ କଲେ ରଣ, ମହାବୀର ଗୃହଜଣ, ମାରି ରାମ ଗୃହ ବାଣ, ନେଲେ
ପରାଣ । ମହାନ୍ଦ ବଜ୍ରମୁଷ୍ଟିକ, ସଂଗ୍ରାମ କଲେ ଅନେକ, ଗଲା ସେ ବଜ୍ର-
ମୁଷ୍ଟିକ, ଶମନଲୋକ ॥ ମଳ ନିକୁମ୍ଭର ରଣ, ନେଲେ ସାରଥିର ପ୍ରାଣ,
ପଳାଇଲେ ଗୁଡ଼ି ରଣ, ଘେନି ପରାଣ । ଅଶ୍ୱିମା ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ଯୁଦ୍ଧ, ଦୁହେଁ ଅଟନ୍ତି
ଅସାଧ, ଦୁର୍ବିନ୍ଦ କଲେ ସେ ବଧ, ଉଦ୍‌ଗାର ମଦ୍ୟ ॥ ବିଦ୍ୟୁନ୍ନଳ ସଙ୍ଗେ
ରଣ, କଲେକ ବୀର ସୁଷେଣ, ଶାଳଶିଳ ପ୍ରହାରିଣ, ନେଲେ ତା ପ୍ରାଣ ।
ଅସ୍ତ ହେଲେ ଦିନକର, ସଂଗ୍ରାମ ହୋଇଲା ଘୋର, ପ୍ରବଳ [illegible] ଅସୁର
ସେ ନିଶାଚର । ଋକ୍ଷ କପି ବହୁ ମଲେ, ଅସୁର ମିଶି ମା[illegible]ଣି ତା
ସେ ନ ପାରିଲେ, ମୃତ୍ୟୁ ଲଭିଲେ । ସମସ୍ତ ଅସୁର ମିଳି, ବିସ୍ତାରଣ କଲେ
ମେଳି, ମୁଣ୍ଡ ମାରି ଯାଉ ସଜ, କପାଳିଁ କଳ ॥ ମହାପାର୍ଶ୍ୱ ଅସୁର, ସଙ୍ଗେ
ଘେନି ମହୋଦର, ଯମ ଶତ୍ରୁ ସଙ୍ଗେ ଶୂର, ସାରଣି ବୀର । ଅତିକାୟକୁ

ଘେନଣ, ରାମଙ୍କୁ ଆସି ବେଢ଼ିଣ, ବହୁତ ବଳ ଘେନଣ, ଏ ଷଡ଼ ଜଣ ॥ ଯେହ୍ନେ ମକର କୁହୁଡ଼ି, ସୂର୍ଯ୍ୟ କରଣ ଢାଙ୍କି, ତେସନ ରାମଙ୍କୁ ବେଢ଼ି, ପଡ଼ିଲେ ମାଡ଼ି ॥ ଖଡ଼ଗ କୁନ୍ତ ମୁଦ୍‌ଗର, ଶକତ୍ତି ପରିଘ ଶର, ତ୍ରିଶୂଳ ତନ୍ତ ଆଦର, କଲେ ପ୍ରହାର ॥ ରାମ ବନ୍ଧ ଶର କୋଟି, ସକଳ ଆୟୁଧ କାଟି, ହୃଦୟ ଗଲକ ଫୁଟି, ଅବନୀ ଲୋଟି ॥ ରଥୀ ମହାରଥୀ ମଲ୍ଲ, ଅଶ୍ୱ ଗଜ ପଲ ପଲ, ମଲେ ଦୈତ୍ୟ ଭଲ ଭଲ, ପୃଥିବୀ ଶଲ ॥ ରାମଙ୍କ କାଣ୍ଡ ପ୍ରଚଣ୍ଡ, ଦୈତ୍ୟ ହେଲେ ଖଣ୍ଡ ଖଣ୍ଡ, ନୃତ୍ୟନ୍ତ କବନ୍ଧ ଷଣ୍ଢ, ହଗଇ ମୁଣ୍ଡ ॥ ରୁଧିର ଧାର ପ୍ରଖର, ବହିଲା ନଦୀ ପ୍ରକାର, ଦେଖି ଭାଙ୍ଗିଲେ ଅସୁର, ସେ ଷଡ଼ବୀର ॥ ତାଙ୍କ ପଳାଇବା ଜାଣି, ଅଇଲା ବୀର ରାବଣୀ, ହୋଇ ଧନୁଶର ପାଣି, କାଳ କି ଜାଣି ॥ ଶ୍ରାବଣର ନୀରଧାର, ପ୍ରାୟ ବୃଷ୍ଟି କଲା ଶର, ତେହ୍ନେ ଅସୁର ଦୁର୍ବାର, ଅସୁର ବୀର । ରାଘବ ସବୁ କାଟିଲେ, ପ୍ରତିଅସ୍ତ୍ରମାନ କଲେ, ମର୍ମକୁ ତାର ବିନ୍ଧିଲେ, ସେ ବୀର ହେଲେ ॥ ମନେ ବିଚାରେ ରାବଣୀ, ଏ ଯୁଦ୍ଧେ ନୋହିବ ଜିଣି, ଏହା କାଣ୍ଡ ବଜ୍ର ଜାଣି, ହୃଦୟ ମଣି ॥ ଏତେ ବୋଲି ମାୟା କଲା, ସଂଗ୍ରାମେ ଅଦୃଶ୍ୟ ହେଲା, ଗଗନେ ଯାଇ ରହିଲା, ଶର ମାଇଲା ॥ ଯେତେ ସେ ମାଇଲା ଶର, ହୋଇଲା ସର୍ପ ଆକାର, ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶରୀର, କଲେ ପ୍ରହାର ॥ ଗାଢ଼ କରନ୍ତେ ବନ୍ଧନ ନିଷ୍ଟଳାବୟବମାନ, ପଲାଶ ତରୁ ଯେସନ, ସେ ବେନି ଜନ ॥ ପୁଣି ବିନ୍ଧେ ଘନ ଘନ, ଦେଖି ଅବୟବମାନ, ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବଦନ, ଝିଙ୍କ ଯେସନ ॥ ବେନି ଅଙ୍ଗରୁ ରୁଧିର, ବହୁଅଛି ଝର ଝର, ଯେସନେ କୁମ୍ଭରୁ ନୀର, ଦ୍ରୁଏ ବାହାର ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ରଘୁବୀର, କାହିଁ ଅଛି ତାକୁ ଧର, ଆଜ୍ଞା ପାଇ କପିବୀର, ହେଲେ ବାହାର ॥ ଆକାଶରେ ନ ଦେଖିଲେ, ଶରେ ପୀଡ଼ିତ ହୋଇଲେ, ଲେଉଟି ତହୁଁ ଅଇଲେ, ଘୁମୁରେ ହେଲେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସେ ରଘୁମଣି, ମୋହେ ପଡ଼ିଲେ ଧରଣୀ, ଶକ୍ର ଧ୍ୱଜପାତ ଜାଣି, ବେନି ପରାଣୀ ॥ ବେଢ଼ି ସର୍ବ ସେନାପତି, ଅନାଇ ଜାନକୀପତି, ବହୁ ରୋଦନ କରନ୍ତି, ସେ କପିପତି ॥ ଶରବୃଷ୍ଟି କରୁଥିଲେ, ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ ଦେଖିଲେ, ଶଙ୍କିତ ଭୟ କଲେ, ପଳାଇଗଲେ ॥ ବଳପନ୍ତେ କପିପତି, ପ୍ରବୋଧନ୍ତି ଲଙ୍କାପତି, ବୋଲନ୍ତି ଅଟେ ଅମାତି, ଯୁଦ୍ଧର ରୀତି ॥ ତୁମ୍ଭର ଦେଖିଣ ଶୋକ, ପଳାଇବେ କପିଯାକ, ତୁମ୍ଭେ ତ ଅଛ ବିବେକ, କପିନାୟକ ॥ ମୁଁ ଏବେ ଥାଟ ବୁଲିବି, କପିଙ୍କୁ ଭରସା ଦେବି, ଜଗିଥାଅ ମୁଁ ଆସିବି, ସବୁ କହିବି ॥ ଏତେ କହି ସେହୁ ଗଲେ, କପିରାଜନ ଜଗିଲେ, ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ଜୟ କଲେ, ବସି ଭଣିଲେ । ୨୭ ।

## ୩୨ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କୁ ମୋହରାମ ଦେଖାଇବା

ରାଗ—ପଞ୍ଚମବରାଡ଼ି । ବିପ୍ରସିଂହା ବାଣୀ

ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସଂହାରି, ଜୟ ଶଙ୍ଖଧ୍ୱନି କରି, ବାହୁଡ଼ିଲା ରାବଣ-କୁମର । ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ସଙ୍ଗେ, ବାହୁଡ଼ା ବିଜୟ ରଙ୍ଗେ, ଯୋଦ୍ଧାମାନଙ୍କୁ ପଥେ କହେ ଉତ୍ତର ସେ । ବୀରମାନେ । ତୁମ୍ଭମାନଙ୍କୁ ସେ ଜୟ କଲି । ମୋର ହାତେ ଏବେ ପ୍ରାଣ ହରାଇଲି ହେ ॥ ଖଟ ଦେଉଳରେ ନୃପତି, ଶେଯାଇ ନ ପହୁଡ଼ନ୍ତି, ଶ୍ରୀରାମ ଭୟରେ ଲଙ୍କପତି । ତାର ମୃତ୍ୟୁ ଶୁଣି ଅତି, ଆନନ୍ଦ ହୋଇବ ମତି, ସୀତା ଧେନ ଏବେ ବଞ୍ଚିବେ ସେ ରାତି ସେ । ଶକ୍ରାଜିତ । ଏତେ କହି ଯାନୁ ଓହ୍ଲାଇଲା । ପିତା ପାଦ ଛୁଇଁଣ ବନ୍ଦନ କଲା ସେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ମରଣ ଶୁଣି, ଦଶ ହସ୍ତ ବିଂଶପାଣି, ବିଂଶ ଭୁଜେ ଆଲିଙ୍ଗନ କଲା । ପୁତ୍ର ମୋର ଜୟ କଲା, ଆଜ ମୋର ଭୟ ଗଲା, ଲଙ୍କା ନଗ୍ରରେ ଉତ୍ସବ କରାଇଲା ସେ । ଲଙ୍କପତି । ଆନନ୍ଦରେ ବିଚରିଲା । ନିଶ୍ଚେ ଏବେ ମୋର ଜାନକୀ ହୋଇଲା ଯେ ॥ ତ୍ରିଜଟାକୁ ହକାରଇ, ରାବଣେଶ୍ୱର କହଇ, ପତି ମୃତ୍ୟୁ ଦେଖ ଏବେ ସିନା । ପୁଷ୍ପ ବିମାନେ ବସାଇ, ଆଣିବ ରାମ ଦେଖାଇ, ପତି ଅନ୍ତେ ପାତିବ୍ରତ୍ୟ ରଖିବ କି ନା ସେ । ସୁକୁମାରି । ଏବେ ହେଉ ମୋର ମନୋହାରୀ । ଭୋଗ କରୁ ଏବେ ନୟୂପୁର ଶିରୀ ସେ ॥ ଲଙ୍କପତି ଆଜ୍ଞା ପାଇ, ପୁଷ୍ପକ ବିମାନେ ବସାଇ, ସୀତାଙ୍କୁ ରଣଭୂମିକି ନେଲେ । ଧରଣୀରେ ପଡ଼ିଛନ୍ତି, କପିମାନେ ବେଢ଼ିଛନ୍ତି, ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଦେଖାଇଣ ଦେଲେ ସେ । ଭୂମିସୁତା । ତାହା ଦେଖି ହୋଇଲେ ମୂର୍ଚ୍ଛିତା । ପୁଣି ଜ୍ଞାନ ପାଇ ବିଳପନ୍ତି ସୀତା ସେ ॥ ଆହା ମୋର ପ୍ରାଣପତି, ମୋ ସ୍ୱାର ପାଇଁ ଏ ଗତି, ନ ମିଳନ୍ତା କି ଅନ୍ୟ ଯୁବତୀ । ହେଉଥିଲ କ୍ଷିତିପତି, ଦାଇବ ଦେଲା ବିପତ୍ତି, ଏବେ ନୟନ ବୁଜି ଶୋଇଲ କ୍ଷିତି ହେ । ପ୍ରାଣପତି । ମରିବି ମୁଁ ତୁମ୍ଭର ସଙ୍ଗରେ । କେପାଁ ପ୍ରାଣ ଅଛି ମୋହର ଅଙ୍ଗରେ ହେ ॥ ସମୁଦ୍ର ବନ୍ଧନ କଲ, ସୈନ୍ୟ ସହିତେ ଆଇଲ, ଦେବଙ୍କୁ ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ ଏହି କଥା । ଏବେ ଗୋଷ୍ପଦ ଜଳରେ ବୁଡ଼ିଲା କାହିଁ ସ୍ଥଳରେ, ବିପ୍ରମାନଙ୍କ ବଚନ ହେଲା ବୃଥା ହେ । ହେ ପ୍ରାଣନାଥ । ମୋତେ ଯେ ବୋଲନ୍ତି ସୁଲକ୍ଷଣୀ । ବିଧବା ନୋହିବ ଜନକନନ୍ଦିନୀ ହେ ॥ ଜାନକୀ ବିଳାପ ଶୁଣି, ତ୍ରିଜଟା ବୋଲଇ ବାଣୀ, ତୁମ୍ଭ ପତି ହୋଇଛନ୍ତି ମୋହ ॥ ଦେବଯାନ ଏ ଅଟଇ, ବିଧବାଙ୍କୁ ନ ବହଇ, ତୁମ୍ଭେ ଏ କଥାକୁ ବହୁ ଦୁଃଖୀ ନୁହ ଗୋ । ଶଶିମୁଖୀ । ଏତେ କହି ବାହୁଡ଼ାଇ ନେଲେ । ଅଶୋକ ବନରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ସେ ॥ କେତେହେଁକ ବେଳେ ତହିଁ

ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଜ୍ଞାନ ପାଇ, ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ ଗୃହିଁ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ । ଋଷ କପି ନ ମରାଅ ହେ ମିତ୍ର ବାହୁଡ଼ ଯାଅ, ଦେଖ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଆମ୍ଭର ପ୍ରାଣ ଦେଲେ ହେ । କପିପତି । ଏହାଙ୍କ ବନ୍ଧୁ ମୁଁ କ ଜାଣିବ, ସୁମିତ୍ରା ମାତାଙ୍କୁ କ ବୋଲି ବୋଲିବ ହେ ॥ ଅଇଲେ ସଙ୍ଗେ ଗୋଡ଼ାଇ, ନାନା ଦୁଃଖ ମାନ ସହି, ବନେ ମୋତେ ସେବା କରଥିଲେ । ଏବେ ଭାଇ ମୋର ପାଇଁ, ସାଗରେ ସେତୁ ବନ୍ଧାଇ, ଦୁଷ୍ଟ ଅସୁରଙ୍କ ହାତେ ପ୍ରାଣ ଦେଲେ ହେ । କପିପତି । ନ ଜାଣଇ ମୁ ଏହା ବହିନେ । ଅଯୋଧ୍ୟାକୁ ମୁହିଁ ଯିବଇଁ କେସନେ ହେ ॥ ବିଳପନ୍ତେ ରଘୁବୀର, ଜ୍ଞାନ ସୁମିତ୍ରା କୁମର, ପାଇବାରୁ ଧଇର୍ଯ୍ୟ ହୋଇଲେ । ପ୍ରବୋଧିଣ କପିଗଣ, ବାହୁଡ଼ନ୍ତେ ବିଭୀଷଣ, ଶକ୍ରାଜିତ ବୋଲେ ଭୟେ ପଳାଇଲେ ହେ । ସୈନ୍ୟମାନେ । ନୁହଇ ବୋଲିଣ ବାହୁଡ଼ିଲେ । ସବୁର ମନରୁ ଦୁଃଖ ଏଡ଼ିଲେ ହେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଗୃହିଁ, ବିଭୀଷଣ ଦୁଃଖ ପାଇ, ବହୁତ ବିଳାପମାନ କଲେ । ଯାହାର ଦର୍ଶନ ପାଇଁ, ଲଙ୍କା ତେଜି ଅଇଲଇଁ, ବେନି କୁଳେ ଏବେ ନୋହିଲେ ହୋଇଲେ ସେ । ବିଭୀଷଣ । ପ୍ରବୋଧନ୍ତି ଅଙ୍ଗଦ ସୁଷେଣ । ଅଧଇର୍ଯ୍ୟ ନୁହ ତୁମ୍ଭେ ଲଙ୍କା ରାଜନ ହେ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ବୋଲନ୍ତି ସୁଷେଣ, ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ଜଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାରେ କର ହେ ଯତନ । ଆମ୍ଭେ ରାବଣ ମାରିବା, ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ସୀତା ଦେବା, ତେବେ ଯିନା ବାହୁଡ଼ିବେ ମୋର ସୈନ୍ୟ ସେ । ସୁଗ୍ରୀବର । କହନ୍ତେ ନାରଦ ପରବେଶ । ବୋଲେ ବଶି ସ୍ତବ କଲେ ଶ୍ରୀରାମର ପାଶ । ୧୩ ।

## ୩୩ଶ ଛାନ୍ଦ—ନାରଦ ସ୍ତୁତି

### ରାଗ—ପାହାଡ଼ିଆ କେଦାର । କଳହଂସ ବାଣୀ

ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସନ୍ନିଧେ ମୁନି, ସଙ୍ଗତେ ଘେନି ପରିବାଦିନୀ, ବୋଲେ କି ଭାଗ୍ୟ କଲେ ଆମ୍ଭର ନୟନ ବେନି ସେ ॥ ଅସୁର ପନ୍ନଗପାଶେ ଘେନି, ବନ୍ଧନ କରିଛି ଭାଇ ବେନି, ଆନ ହୋଇଲେ ଯା'ନ୍ତା ଏ ଶରୀ ଜୀବନ ଘେନି ସେ ॥ ଏତେ କହି ନାରଦ ସ୍ତବ ପଢ଼ିଲେ, କୃତ ଅଞ୍ଜଳି ହୋଇଣ କର ଯୋଡ଼ିଲେ । ଭକତିଭାବେ ପୁଲକ ହେଲେ, ବୀଣା ବଜାଇ ସେ ନୃତ୍ୟ କଲେ, ବେନି ନୟନୁ ଆନନ୍ଦ ଅଶ୍ରୁ ପତିତ ହେଲେ ସେ ॥ ଜୟ ତୁ ମତ୍ସ୍ୟ, କୂର୍ମ, ଶୂକର, ନୃସିଂହ, ଝଙ୍କ, ପରଶୁଧର, ଶ୍ରୀରାମ, ହଳଧର, ବୁଦ୍ଧ, କଳଙ୍କି ଆକାର ସେ ॥ ସନ୍ଥ ପାଳିଣ ଦୁଷ୍ଟଙ୍କୁ ମାରି ଉଶ୍ୱାସ କର ମହୀର ଭାର, ଏହି କାରଣେ ଏ ଅବତାର ରାମ ଶରୀର ସେ ॥ ତୁମ୍ଭେ ଟି ଦେବ ଅଖିଳ ତାତ, ତୁମ୍ଭର ଉଦ୍ଭୁ ସକଳ ଜଗତ, ଚନ୍ଦ୍ରିକା ହେଉ ବନିତାହୃତ, ଅସୁ

ଭ୍ରମନ୍ତି ଯେ । ଏମନ୍ତ କହିଣ ଧାତାସୁତ, ବ୍ରହ୍ମଲୋକକୁ ଗଲେ ତ୍ୱରିତ, ପନ୍ନଗାଶନ ମନେ ଚିନ୍ତିଲେ କୌଶଲ୍ୟାସୁତ ଯେ ॥ କ୍ଷୀର ସାଗର ଭିତରେ ଥିଲେ, ରମ୍ୟକଦ୍ୱୀପୁଁ ବାହାର ହେଲେ, ଆସନ୍ତେ ପକ୍ଷ ପବନେ ଗିରିବର ଉଡ଼ିଲେ ଯେ ॥ ଦେଖିଣ ସର୍ପେ ପଳାଇ ଗଲେ, ଲବଣ ଜଳଧିରେ ପଶିଲେ, ବିନତାସୁତ ରାମ ସମ୍ମୁଖରେ ଦର୍ଶନ କଲେ ଯେ ॥ ନାଗବନ୍ଧନୁ କରି ମୁକତ, ବିନତାସୁତ ଅମୃତହସ୍ତ, ଲାଗନ୍ତେ ତେଜ ହୋଇଲା ବହୁତ ଗଲା ବ୍ରଣ ତ ଯେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ତାହାତ, ତୁମ୍ଭେ କି ମିତ୍ର ଆମ୍ଭର ଜାତ, ଉପକାରିତ କଲ ବହୁତ, ତୁମ୍ଭେ ମୋ ହିତ ଯେ ॥ ବିନତାସୁତ କହେ ଉତ୍ତର, ହେ ଦେବ ସବୁଦିନେ ମୁଁ ତୋର, ପୁଣ ଦର୍ଶନ କରିଇଁ ସିନା ଅଯୋଧ୍ୟାପୁର ଯେ ॥ ଏତେ କହିଣ ଗରୁଡ଼ ଗଲେ, ବାନରବଳ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ, ପୁଣି ଯୁଦ୍ଧକୁ ଆରମ୍ଭ କଲେ, ବସି ଭଣିଲେ ଯେ । ୬ ।

## ୩୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ଟଗାଳଯୁଦ୍ଧ

( ଯଦୁବୋଲ ବୃତ୍ତେ ଗାଇବ )

ତରୁ ଉପାଡ଼ି ଘୁଞ୍ଚନ୍ତି ରଡ଼ି । ଲଙ୍କାକୁ ବାନରେ ପଡ଼ନ୍ତି ଉଡ଼ି ॥
ବାଜିଲା ଗୋଳ, ଉଭୟ ବଳ । ସିନ୍ଧୁ ମନ୍ଥନ ପ୍ରାୟେକ ଚହଳ ॥
କପିଙ୍କ ବାଣୀ ରାବଣ ଶୁଣି । ବୋଲଇ କେମନ୍ତ ଜାଗିଲେ ପୁଣି ॥
ବିସ୍ମୟ ହେଲା, ଶତ୍ରୁ ନ ମଲା । ପୂର୍ବ ଧୂମ୍ରାକ୍ଷକୁ ରାଇ ବୋଇଲା ॥
ଅସୁରଗଣ, ଥିବେ ବହନ । ମାରି ଆସ ଯାବୁ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥
ଏମନ୍ତ ଶୁଣି, କୁମରମଣି । ପଶ୍ଚିମଦ୍ୱାରେ ବାହାର ରାବଣୀ ॥
ଅସୁର ଶ୍ରେଣୀ, ତେସନ ଜାଣି । ବନ୍ଧ ଭାଙ୍ଗିଲେ ଯେହ୍ନେ ଯାଇ ପାଣି ॥
କଲେକ ରଣ, ବାନରଗଣ । ବଡ଼ ବଡ଼ ବୃକ୍ଷମାନ ଘେନିଣ ॥
କଲେ ସମର, ସର୍ବ ଅସୁର । ଘେନି ଖଡ଼ଗ କୁନ୍ତ ଧନୁଶର ॥
କେହି ଶକତି, ଶୂଳ ମାରନ୍ତି । କୁଠାର ଗଦା ଘେନି ପ୍ରହାରନ୍ତି ॥
ଦେଖିଣ ହନୁ, ରାବଣ ସୂନୁ । ଯେସନେ ରାହୁ ଗ୍ରାସ କରେ ଭାନୁ ॥
ଧୂମ୍ରରାକ୍ଷସ, କପି ବିଶେଷ । ମାରି ପ୍ରବେଶ ହେଲା ରାମପାଶ ॥
ପଥର ଘେନି, ଥିଲା ପାବନି । କଚୂଡ଼ିଲା ଧୂମ୍ରାକ୍ଷର ମୂର୍ଦ୍ଧନୀ ॥
ଅସୁର ମଲେ ପଳାଇ ଗଲେ । ଧୂମ୍ର ରାକ୍ଷସ ମଲାର କହିଲେ ॥
ଶୁଣି ରାବଣ, କଲା କାରୁଣ୍ୟ । ବଜ୍ରମୁଷ୍ଟିକି ଡାକିଲା ଆପଣ ॥
ତୁ ଏବେ ଯିବୁ, କପି ମାରିବୁ । ହେଳା ଯୁଦ୍ଧ କେବେହେଁ ନ କରିବୁ ॥

ସେହ୍ବି ଅଇଲା, ସୈନ୍ୟ ଘେନଲା । ଦକ୍ଷିଣଦ୍ୱାରେ ବାହାର ହୋଇଲା ॥
ରଥେ ବସିଲା, ଧନୁ ଧଇଲା । ଅଙ୍ଗଦ ଆଗେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ॥
ଶର ବନ୍ଧିଲା, କପି ମାଇଲା । ଅଙ୍ଗଦ ଅଙ୍ଗେ ଶର ବୃଷ୍ଟି କଲା ॥
କ୍ରୋଧେ ଅଙ୍ଗଦ, କଇଣ ନାଦ । ବୃକ୍ଷେକ ପିଟିଲା ଦୈତ୍ୟର ହୃଦ ॥
ତାହା ସମ୍ଭାଳି, ଅସୁର ବଳୀ । ଶର ପ୍ରହାରନ୍ତେ ରୁଧିର ଗଳି ॥
ଘେନ ପଥର, ବାଳିକୁମର । କଗୁଡ଼ିଲେ ରଥ ସାରଥି ପର ॥
ରଥ ଭାଙ୍ଗିଲା, ସାରଥି ମଲା । ଅସୁର ଖଡ଼ଗ କରେ ଧଇଲା ॥
ଅଙ୍ଗଦ ଧାଇଁ, ଧଇଲା ଯାଇଁ । ଖଡ଼ଗ ତା କରୁ ନେଲା ଛଡ଼ାଇ ॥
ସେ କପିଷଣ୍ଡ ଦେଲାକ ଦଣ୍ଡ । ସେହ୍ବି ଖଡ଼୍ଗେ କାଟି ଗୂରର ମୁଣ୍ଡ ॥
ସୈନ୍ୟ ଭାଜିଲା, ବାରତା ଦେଲା । ଅଙ୍ଗଦ କରେ ବଜ୍ରମୁଷ୍ଟି ମଲା ॥
ଶୁଣି ରାବଣ, ସକ୍ରୋଧ ମନ । ଅକମ୍ପନକୁ କହଇ ବଚନ ॥
ତୁମ୍ଭେ ମୋହର, କର ସମର । ଉପ୍ରୋଧ ନ କର ବାନର ମାର ॥
ଆଜ୍ଞା ପାଇଲା, ସୈନ୍ୟ ସାଜିଲା । ପଶ୍ଚିମଦ୍ୱାରେ ବାହାର ହୋଇଲା ॥
ବସି ରଥର, ସୈନ୍ୟ ସାଙ୍ଗର । ଉଦୟ ହୋଇଲା କ ଦିବାକର ॥
ଉଭୟ ଥାଟ, ହୋଇଲେ ଭେଟ । ସଂଗ୍ରାମେ ବେନବଳ ହେଲେ ନଷ୍ଟ ॥
କଲେ ସମର କପି ଅସୁର । ଅକମ୍ପନକୁ ଦେଖି ହନୁବୀର ॥
କୋପେ ପ୍ରଖର, ସେ ହନୁବୀର । ପିଟିଲା ତାହାକୁ ହନୁ ପଥର ॥
ଭାଜିଲା ରଥ, ହେଲା ଅନର୍ଥ । ଅସୁର କାଣ୍ଡ ହୋଇଲା ବ୍ୟର୍ଥ ॥
ଅସୁର ଶିର, ମୋଡ଼ନ୍ତେ ବୀର । ନ ଛୁଣ୍ଡନ୍ତେ ପକାଇଲେ ଭୂମିର ॥
ଶିଳେକ ନେଇ, ଦେଲେ ପକାଇ । ଅସୁର ଶିରରେ ପଡ଼ିଲା ଯାଇଁ ॥
ରକ୍ତ ଛୁଟିଲା, ପ୍ରାଣ ଉଡ଼ିଲା । ପଥର ବାଜିଣ ଅସୁର ମଲା ॥
ଭାଜିଲେ ଥାଟ, ନ ପାଇ ବାଟ । ଲଙ୍କାରେ ପଶିଲେ ପାଇଣ କଷ୍ଟ ॥
ବାରତା ହେଲା, ଚରେ କହିଲା । ହନୁ ହାତରେ ଅକମ୍ପନ ମଲା ॥
ଶୁଣି ରାବଣ, କରି କାରୁଣ୍ୟ । ପ୍ରହସ୍ତକୁ ହକାରି ସେହିକ୍ଷଣ ॥
ତୁ ମୋର ସବୁ, ଯୁଦ୍ଧରେ ଯିବୁ । ମୁହିଙ୍କର କଷ୍ଟ ପାସୋରାଇବୁ ॥
ଶୁଣି ପ୍ରହସ୍ତ, ସୈନ୍ୟ ବହୁତ । ଘେନ ବାହାରନ୍ତେ ବଳ୍ପ ବହୁତ ॥
ବସି ପଥର, ପଶ୍ଚ ଦୁଆର । ସଙ୍ଗରେ ସୈନ୍ୟ ଘେନଣ ଅପାର ॥
ଧନୁ ଧଇଲା, ସୈନ୍ୟ ଚଳିଲା । ଅନେକ ବୃକ୍ଷ ବାନର ମାଇଲା ॥
ବିଷମ ରଣ, କଲା ଆପଣ । କୋଟି କୋଟି ମଲେ ବାନର ଗଣ ॥
ବାନର ମଲା ମାନ ଦେଖିଲା । ତରୁ ଶିଳା ଧରି ଅଗ ହୋଇଲା ॥
କଲେକ ରଣ, ସେ ବେନି ଜନ । ଅସୁର ବନ୍ଧଇ ସାୟକ ଟାଣ ॥

ଦେଖିଣ ନୀଳ, ମାଇଲେ ଶିଳ । ଭାଙ୍ଗିଲା ରଥ ଉଭା ହେଲେ ତଳ ॥
ନୀଳ ଶରୀର, ବହେ ରୁଧିର । କମ୍ପେ ଅଙ୍ଗଦ ହୋଇ ଥରହର ॥
କରଣ ରଡ଼ି, ତରୁ ଉପାଡ଼ି । ପ୍ରହସ୍ତ ଉପରେ ନେଇ ଉଗୁଡ଼ି ॥
ମଲା ଅସୁର, ଭାଙ୍ଗିଲା ଶିର । ଶତ ଖଣ୍ଡ ହୋଇ ପଡ଼ି ଭୂମିର ॥
ଦୈତ୍ୟ ସଇନୀ, ପଡ଼ି ମେଦିନୀ । କେହି କେହି ଗଲେ ଜୀବନ ଘେନି ॥
ରୁଧିର ନଈ ସମରେ ବହି । ଶବରେ ପୃଥିବୀ ଦିଶଇ ନାହିଁ ॥
ନାଚେ କବନ୍ଧ ଶବ ଦୁର୍ଗନ୍ଧ । ବହଟେ ଶୃଗାଳ ଶାଗୁଣାବୃନ୍ଦ ॥
ଲଙ୍କା ରାଜନ, ବିକଳ ମନ । ଶୁଣିଣ ସେ ପ୍ରହସ୍ତର ନିଧନ ॥
ଘୋଷଣା ଦେଲା, ସୈନ୍ୟ ସାଜିଲା । ଆଜ ବିଜେ କରିବ ରେ ବୋଇଲା ॥
ବାହାର ରାଜା, ବଜାଇ ବାଜା । ହୁଅନ୍ତି ଅସୁର ବଡ଼ ତରଜା ॥
ଅନେକ ରଥୀ, ଅନେକ ହାତୀ । ଅନେକ ଅଶ୍ୱ ଅନେକ ପଦାତି ॥
କରଇ ବିଜେ, ଅସୁର ରାଜେ । ଭୂରୀ ଭେରୀ ଶଙ୍ଖ କାହାଳି ବାଜେ ॥
ଅଶ୍ୱ ପଛରେ, ଗଜ ଆଗରେ । ସମଦଣ୍ଡେ ନିଜେ ଅସୁରେଶ୍ୱରେ ॥
ପଢ଼ନ୍ତି ଭାଟ, ନଟଙ୍କ ନାଟ । ଦାଣ୍ଡ ପୂରିଣ ଯାଉଛନ୍ତି ଥାଟ ॥
ବିବିଧ ଛତ୍ର, ଅତି ପବିତ୍ର । ହରଇ ଅଖିଳ ଜନଙ୍କ ନେତ୍ର ॥
କି ସ୍ୱର୍ଗପୁର, କରିବେ ଚୂର । ଏହା ଡରିର ଡରନ୍ତି ଅମର ॥
କରିବା ରଣ, ଆଜ ଆପଣ । ଧ୍ୟାନ ବସି ଭଣେ ରାମଚରଣ ।୬୪।

## ୩୫ଶ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣର ପ୍ରଥମ ଯୁଦ୍ଧ

### ରାଗ—ବସନ୍ତ ଭୈରବ

ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ଘେନି ବିଜୟେ ରାବଣ । ଯାନ ଚଢ଼ି ବେଢ଼ିଛନ୍ତି ପୁତ୍ର ପୌତ୍ରଗଣ ॥ ଗଡ଼ର ଉତ୍ତରଦ୍ୱାରେ ବାହାର ହୋଇଲେ । ପ୍ରଳୟକାଳରେ ଯେସନ୍ତ ସିନ୍ଧୁ ଉଚ୍ଛୁଳିଲେ । ରଥଗଜ ଲକ୍ଷ ଲକ୍ଷ ପଦାତି ଅଶେଷ । ଅଶ୍ୱବୃନ୍ଦ ମହର୍ଷି ଆବୋରି ରାଜାପାଶ ॥ ଦେଖିଣ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ବିଭୀଷଣେ ପୁଚ୍ଛି । ବୋଲନ୍ତି ଦେଖ ଅସୁରେ ଆସୁଛନ୍ତି ଚାହିଁ । ଅନେକ ରଥ ସଙ୍ଗରେ ଆସେ କେଉଁ ଦୈତ୍ୟ । ଜଣ ଜଣ କରି ଆସୁ ଅଗ୍ରେ କହ ସତ୍ୟ । ଶୁଣି ବିଭୀଷଣ ଅଙ୍ଗୁଳି ଦେଖାଇ କହେ । କମ୍ପାନ ଅସୁର ରଥ ଚଢ଼ି ଆଗେ ଧାଏଁ । ଦେଖ ଦେଖ ଦେବ ମଧ୍ୟରେ ଅସୁରେଶ୍ୱର । ବିଜେକରି ଆସଇ କନକ ରଥବର ॥ ଦଶଶିର ଦଶମୁକୁଟ ମଣିମୟ । ଗଣ୍ଡେ ଝଲକନ୍ତି ମକରକୁଣ୍ଡଳଚୟ । ଦଶ-ଭୁଜରେ କମାଣ ଦଶଭୁଜେ ବାଣ । ଶ୍ୟାମମେଘପ୍ରାୟ କାନ୍ତିଦେବ ଏ ରାବଣ ॥ ରାବଣ ଦକ୍ଷିଣପାଶେ ଶକ୍ରାଜିତବୀର । ବାମ ପାରୁଶରେ ରଥଚଢ଼ି ମହୋଦର ॥

ନରାନ୍ତକ ଦେବାନ୍ତକ ଅଛନ୍ତି ପାଶର । ତାହାଙ୍କ ପାଶରେ ଆସ୍ତ ଅଛଇ ତ୍ରିଶିର ॥ କୁମ୍ଭ ନିକୁମ୍ଭ ଏ ଦେବ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ସୁତ । ଅତିକାୟ ମହାକାୟ କରଇ ବେଦାନ୍ତ ॥ ସାବଧାନ ହୋଇ ଦେବ କରିବା ସମର । ଯେଉଁମାନେ ଆସୁଛନ୍ତି ମହା ମହା ବୀର ॥ ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ଏହି ଲଙ୍କପତି । ଏହି ଚୋରାଇ ଆଣିଛି ଜନକଦୁହିତ ॥ ଏତେ ବୋଲି ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ପାଶକୁ ବଇଲେ ॥ ପ୍ରତିଜ୍ଞା କରି କୋଦଣ୍ଡେ ଗୁଣ ଚଢ଼ାଇଲେ ॥ ରକ୍ଷ ରାକ୍ଷସ ମର୍କଟ ହୋଇଲେକ ଭେଟ । ମିଶାମିଶି ହୋଇ ଗୋଳ କଲେ ବେନି ଥାଟ । ଯୂଥପତିମାନେ ରଥୀମାନଙ୍କ ସଙ୍ଗରେ । ଯୁଦ୍ଧ କଲେ ବେନି ବେନି ଏକ ଆରକରେ ॥ ଶାଳଶିଳ ଅସ୍ତ୍ରମାନ କରୁଛନ୍ତି ବୃଷ୍ଟି । କେହି କାହାକୁ ନ ଛାଡ଼େ ହୋଇ ଏକା ଦୃଷ୍ଟି ॥ ଲଙ୍କପତିକ ପାବନି ଶାଳଶିଳ ଯେନି । ପ୍ରହାରନ୍ତେ ରାବଣ କାଟିଲା କାଣ୍ଡେ ବେନି । ବହୁ ରଣ କଲେ ଯେନି ସୁଗ୍ରୀବ ରାବଣ । କୋପେ ସୁଗ୍ରୀ ହୃଦକୁ ମାଇଲା ଏକ ବାଣ । ରାବଣର ଶରେ ସୁଗ୍ରୀ ହୃଦ ଗଲା ଫୁଟି । ଅଜ୍ଞାନ ହୋଇ ପଡ଼ିଲେ ପୃଥିବୀରେ ଲୋଟି ॥ ଏହା ଦେଖିଣ ମାରୁତି ଆଗ ଓଗାଳିଲେ । ବଜ୍ରସମ କରି ତାକୁ ଚାପୋଡ଼େ ମାଇଲେ । କ୍ଷଣକେ ରାବଣ ତହିଁ ହୋଇଗଲା ମୋହ । ମୋହ ତେଜି ଚାପୋଡ଼େ ମାଇଲା ହନୁ ଦେହ । ପୁଣି ବୋଧାଏ ମାରଣ ରାବଣ ଉରକୁ । ଆପଣେ କହଇ ହନୁ ଆପଣା କରକୁ ॥ ରାବଣ ମୁଥେ ମାଇଲା ପୁଣି ହନୁ ଶିର । ମୂର୍ଚ୍ଛିତ ହୋଇ ପଡ଼ିଲା ତେଡ଼େ ମହାବୀର ॥ ଏହା ଦେଖି ନୀଳ ସେନାପତି ଓଗାଳିଲେ । ବଜ୍ରସମ କରି ତାକୁ ଶିଳେକ ମାଇଲେ । କଞ୍ଚିତ କାଣ୍ଡରେ ତା କାଟିଲା ଲଙ୍କପତି । ନୀଳ ରାବଣ ରଥରେ ଉଠିଲେ ତଡ଼ିତି । କ୍ଷୁଦ୍ରରୂପ ହୋଇ ତାର ଦେହରେ ଉଠିଲେ । ମୁକୁଟ ଝିଙ୍କିଣ ତାର ସେହ୍ଲା ବଦାରିଲେ । ପୁଣି ତାର ରଥଧ୍ୱଜ ଉପରରେ ବସି । ଦେଖି ରାମ ନୀଳକୁ ପ୍ରଶଂସା କଲେ ହସି । ଦେଖିଣ ରାବଣ କ୍ରୋଧେ ଅଗ୍ନିଶର ଯେନି । ମନ୍ତ୍ରୀ ପେଶନ୍ତେ ପଡ଼ିଲା ନୀଳର ମୂର୍ଦ୍ଧାମା ॥ ପୁତ୍ର ବୋଲି ଅଗ୍ନି ତାର ଜୀବନ ରଖିଲେ । କ୍ଷଣେ ପରିଯନ୍ତେ ସେ ଭୂମିରେ ମୋହ-ଗଲେ । ଏହା ଦେଖିଣ ଶ୍ରୀରାମ ହୋଇଲେ ବାହାର । ସାନୁଜ ଜଣାଇଲେ ଯୋଡ଼ଣ କେନିକର ॥ ହେ ଦେବ ମୁଁ ରାବଣର ସଙ୍ଗରେ ଯୁଝିବି ॥ କେତେ ପରାକ୍ରମ ତାର ଅଛଇ ବୁଝିବି । ଶୁଣି ରଘୁନାଥ ତାହା ସନମତ କଲେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରାମଙ୍କୁ ପଛକରି ଆଗ ହେଲେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଦେଖିଣ କଲେକ ଶରବୃଷ୍ଟି । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତାହା କଞ୍ଚିତ କାଣ୍ଡେ ଦେଲେ କାଟି । ବେନିଜଣ ପ୍ରତିଶର ଯେନିଣ କଟନ୍ତି । ଅନେକ କପି ଅସୁର ସଂଗ୍ରାମେ ଲୋଟନ୍ତି ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହାଣନ୍ତି ରାବଣ ମର୍ମସ୍ଥାନେ ଶର । ସେହ୍ଲା ଫୁଟିଣ ରୁଧିର ବହେ ଝର ଝର । ବ୍ରହ୍ମା

ଦେଲ ଶର ସେ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ବନ୍ଧିଲା । ପ୍ରତିଶର ନ ମାନ ସେ କଣ୍ଠାଳେ ପଡ଼ିଲା । ଜ୍ଞାନ ହରାଇଣ ଧନୁର୍ମୁଷ୍ଟି ଛାଡ଼ିଦେଲେ । ତତକ୍ଷଣେ ଜ୍ଞାନ ପାଇ ଧନୁ ଆମଞ୍ଛିଲେ ॥ ରାବଣ ଉପରକୁ ପେଷିଲେ ପାଞ୍ଚକାଣ୍ଡ । ଧନୁ କାଟି ସେହ୍ଲା ତାର କଲେ ଖଣ୍ଡ ଖଣ୍ଡ । ଧନୁ ଛାଡ଼ିଣ ରାବଣ ଧଇଲା ଶକତି । ମାରନ୍ତେ ପଡ଼ିଲା ଆସି ଲକ୍ଷ୍ମଣର ଛାତି । ପଡ଼ିଲେ ଭୂମିରେ ବୀର ହୋଇଣ ଅଜ୍ଞାନ । ରଥୁଁ ଉଛୁର ତାହାଙ୍କୁ ତୋଳେ ଦଶାନନ ॥ ବିଂଶଭୁଜେ ଆକର୍ଷିଣ ନ ପାରିଲା ତୋଳି । ବାହୁଡ଼ି ରଥରେ ବସି ଲଙ୍କା ପାଇ ଗଲା । ଶକତି ବାହୁଡ଼ି ତାର ରଥରେ ବହାଇଲା । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ମାରୁତି ତୋଳିଣ ଘେନିଗଲା । ଶ୍ରୀରାମ ଧନୁ ଧରିଣ ହେଲେ ଅଗ୍ରସର । ହନୁ ବୋଲେ ଭୋ ଦେବ ମୋ କନ୍ଧେ ବିଜେ କର ॥ ହନୁମନ୍ତ କନ୍ଧରେ ବିଜୟେ ଦାଶରଥି । ବେନି କନ୍ଧେ ଶୋଭା କାଣ୍ଡ ଅକ୍ଷୟ ଭରଣୀ । ରାମ ରାବଣ ସମ୍ମୁଖେ କଲେ ମହାରଣ । ଗରୁଡ଼ ପିଠିରେ କି ବିଜୟେ ନାରାୟଣ । ମୋତେ ଯେତେ ଶର ସେ ବିନ୍ଧଇ ଲଙ୍କପତି । ପ୍ରତିଅସ୍ତ୍ର କରି ରାମ ସମସ୍ତ ଛେଦନ୍ତି ॥ ହନୁକୁ ଅନେକ କାଣ୍ଡ ମାରିଲା ନଠାଇ । ତାହା ଦେଖିଣ ଶ୍ରୀରାମ କୋଧଭର ହୋଇ । କାଣ୍ଡରେ କାଟିଲେ ରାମ ରଥ ଅଶ୍ୱ ଘୁର । ସାରଥି ମାରି ରାବଣ ହୃଦରେ ପ୍ରହାର ॥ ମୋହ ଯାଇଣ ରାବଣ ହୋଇଲା ବିରଥି । ଦେଖି ମନେ ମନେ ବିଚାରନ୍ତି ଦାଶରଥି ॥ ଆଜ ଆମ୍ଭେ କ୍ଷମାକରି ଛାଡ଼ିବା ଏହାଙ୍କୁ । ବିରଥି ହୋଇଛୁ ଯାଉ ଆପଣା ପୁରକୁ ॥ ଏମନ୍ତ ବିଚାରୁଁ ପଳାଇଲା ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । ରାଜାଙ୍କୁ ସମ୍ଭାଳି ଘେନି ଗଲେକ ଅସୁର । ରାମ ଲକ୍ଷଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଆଶ୍ୱାସନା କଲେ । ବୋଲଇ ଋଷି ସମସ୍ତେ ଚେତନା ପାଇଲେ । ୧୮ ।

## ୩୭ଶ ଛାନ୍ଦ—କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ନିଦ୍ରାଭଙ୍ଗ

ରାଗ—ଚୋଖି

ସିଂହମୁଖୁଁ ଗଲା ଗଜ, ପ୍ରାୟେକ ଅସୁରରାଜ, ପଳାଇଣ ଲଙ୍କାରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା । ସମସ୍ତ ଅସୁର ରାଇ, ମନେ ମହା ଭୟ ପାଇ, ପୂର୍ବ-କଥା ମାନ ତାଙ୍କ ଆଗେ କହିଲା । ନର ବାନର ମୋ ବଇରୀ, ତାଙ୍କ ସକାଶେ ଗଲା ମୋ ଏ ଲଙ୍କାଶିରୀ ॥ ବେଦବତୀ କଲା କୋପ, ପୂର୍ବେ ଦେଇଥିଲା ଶାପ, ମୋର ଯୋଗୁ ନାଶ ଯିବୁ ଅଶେ[illegible] । ବ୍ରହ୍ମା କହିଥିଲେ ମୋତେ ଜଣନ୍ତା ନୋହିବେ ତୋତେ, ସୁକଣ୍ଠ [illegible] ମୃତ୍ୟୁ ହେବ ତୋହର । ରମ୍ଭା ମୋତେ ଶାପ ଦେଇଲା । ଆମ୍ଭ ସ୍ତ୍ରୀ ଯୋଗୁ ତୁ ମରିବୁ ବୋଇଲା ॥ ରଘୁବଂଶ ଦଣ୍ଡଧର, ଆରଣ୍ୟକ ନୃପବର, ତାହାଙ୍କୁ

ମାରନ୍ତେ ଶାପ ମୋତେ ଦିଲା । ମୋହର ବଂଶରେ ଜାତ, ହୋଇ ତୋତେ କରୁ ହତ, ଏମନ୍ତ ଶାପ ଦେଇ ସେ ସ୍ୱର୍ଗକୁ ଗଲା । ଯେତେ ଯେତେ କଲି ମୁ ତପ । ସେ ପୁଣ୍ୟ କେଣିକି ଗଲା ଦଶିଲା ପାପ ॥ ମୋର ଘୋର ତପ ଦେଖି, ଧାତା ହୋଇ ବହୁ ସୁଖୀ, ଯେତେ ବର ମାଗିଲି ମୁଁ ତେତେ ସେ ଦେଲେ । ଗନ୍ଧର୍ବ କିନ୍ନର ଯକ୍ଷ, ନାଗ ସୁରାସୁର ମୁଖ୍ୟ, ଏମାନଙ୍କେ ବଧ ତୁ ନୋହିବୁ ବୋଇଲେ । ନର ବାନର ମୋ ଅଶନ । ଏମାନଙ୍କୁ ତୁଚ୍ଛ କରି ମଣିଲି ମନ ॥ ବିଭୀଷଣ ହିତ ବୋଲ, ସେକାଳେ ହୋଇଲା ଶଲ, ବୁଦ୍ଧି ବୃଦ୍ଧ ଅସୁରଙ୍କ ବୋଲ ନ କଲି । ନର ବାନରଙ୍କ ହାତେ, ମୋ ପୁତ୍ରେ ମଲେ ବିଅର୍ଥେ, ଆପଣେ ଯାଇଣ ପରାଭବ ପାଇଲି । ବଜ୍ରଜିଣି ତାଙ୍କର ବାଣ । ମାନବ ନୁହନ୍ତି ସେହି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥ ଇନ୍ଦ୍ର ଆଦି ସୁରଗଣ, ଜିଣିଲି କରି ମୁଁ ରଣ, ତିନି ଭୁବନରେ ଏକା ବିଜୟୀ ହେଲି । ନାଶିଗଲା ପୁଣ୍ୟ ତପ, ପଡ଼ିଲା ନନ୍ଦିର ଶାପ, ତେଣୁ କପିକରେ ପରାଭବ ପାଇଲି । ନରକପି ଅସୁର ମାରେ । ପୂର୍ବେ ନ ଥିଲା କଥାହିଁ ଦଇବ କରେ ॥ ଏବେ ଭ୍ରାତାକୁ ଉଠାଅ, ନାନା ଭକ୍ଷମାନ ଦିଅ, ନର ବାନରମାନଙ୍କୁ କରୁ ନିପାତ । ତା ବିନୁ ମୋହର ମାନ, ଫେଡ଼ିବାକୁ ନାହିଁ ଆନ, ଏକମାତ୍ର ସେହି ମୋର ଅଟଇ ହିତ । ଶୋଇବାର ନବ ଦିବସ । ମୋତେ ହୋଇଲାଣି ଏବେ ଯୁଗ ଅଶେଷ ॥ ଶୁଣି ସର୍ବ ପରିଜନ, କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣର ସଦନ, ଦ୍ୱାରେ ଉଭା ହୋଇ ଭିତରକୁ ନ ଗଲେ । ଯେଉଁମାନେ ବଳେ ଗଲେ, ଭିତରେ ଯାଇ ପଶିଲେ, ନିଃଶ୍ୱାସ ପବନେ ବହୁ ଦୂରେ ପଡ଼ିଲେ । ବଳବନ୍ତ ଅସୁରମାନେ । ରହିଲେ ତାହାର ସଦନ ସନ୍ନିଧାନେ ॥ ସହସ୍ରେକ ଶଙ୍ଖଭେରୀ, ଘଣ୍ଟା ମର୍ଦ୍ଦଳ ମହୁରୀ, ଝମକ ନିଶାଣ କର୍ଣ୍ଣପାଶେ ବାଇଲେ । କେହି ଘେନି ଲୌହଦଣ୍ଡ, ପ୍ରହାରନ୍ତି ତାର ପିଣ୍ଡ, କେହି ପାଷାଣ ତ ନେଇ ଅଙ୍ଗେ ମାଇଲେ । ନିଦ୍ରା ସହୁଁ ନୋହିଲା ଭଙ୍ଗ । ବହୁ ପ୍ରହାର କରନ୍ତି ତାହାର ଅଙ୍ଗ ॥ ଯୋଜନେ ତା ପୁର ଦ୍ୱାର, ଘାର୍ଘ ପ୍ରସ୍ଥ ଏକାକାର, ତହିଁ ବହୁ ଉପହାରମାନ କାଢ଼ିଲେ । ପାକ ମାଂସ ଗିରି ଜିଣି, କୁଢ଼ାଇଲେ ଦୈତ୍ୟେ ଆଣି, ସହସ୍ରେ ଯୋଡ଼ୁଅ ଟେକଳ ପାଶେ ଗୁଡ଼ିଲେ ॥ ବେନିସସ୍ର ଭାର ମଦିରା । ସହସ୍ରେ ଭାର ରୁଧିର ବାଢ଼ିଲେ ଖିରା ॥ କର୍ଣ୍ଣେ ଜଳ ପୂରାଇଲେ, ଅଙ୍ଗେ ଗଜ ମଡ଼ାଇଲେ । ଅଙ୍ଗ ମୋଡ଼ିଣ ଉଠିଲା ଅସୁର ବୀର । ହାଇ ମାରେ ଟେକି ମୁଖ, ମାଗଇ ଆଣରେ ଭକ୍ଷ; ଏମନ୍ତ ବୋଲନ୍ତେ ତାକୁ ଦେଲେ ଆହାର । ରାମ ପାଦ-ପଙ୍କଜେ ସ୍ଥିତ । ତହିଁ ଷଟପଦ ଦୀନ ବିଶିର ମତି । ୧୨ ।

## ୩୭ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ମୁଖାବରୀ

ସାର ରନ୍ଧନ ମାଂସ ଭୋଜନ । ପଛେ କଲାକ ରୁଧିର ପାନ । ଗିଳିଦେଲା ବହୁ ପଶୁମାନ । ଗର୍ଭ ପୂରାଇ କଲା ଭୋଜନ ॥ ବେନି ସହସ୍ର କଳସ ସୁରା ପାନକଲା ସେ ଅସୁର ବୀର । ଦର୍ଯ୍ୟବେଶ ଦିଶେ ହୋଇ ଭୋର । ତାର ମାନସ କରଣ ଧୀର ॥ ପଚାରଇ ସେ ଅସୁରରାଜ । କପା ଭାଙ୍ଗିଲ ମୋ ନିଦ୍ରା ଆଜ । କହ କହ ମୋତେ କସ କାର୍ଯ୍ୟ । ଦିଶୁଅଛ ସମସ୍ତେ ନିସ୍ତେଜ ॥ ସବୁ କହିଲେ ଅସୁରଗଣ । ଦେବ ଲଙ୍କା ହେଲା ରଣ ଭଣ । ସୁଗ୍ରୀ ସହିତେ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଗଡ଼ ବେଢ଼ିଣ କରନ୍ତି ରଣ ॥ ଯେଣୁ ମାଇଲେ ବହୁ ଅସୁର । ଏହି କାରଣରେ ଦଶଶିର । ନିଦ୍ରା ଭଙ୍ଗାଇଲେ ଦେବ ତୋର । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଏବେ ମାର ॥ ଶୁଣି ବହୁତ ପ୍ରତିଜ୍ଞା କଲା ॥ ରାମ ମାରିବି ନିଶ୍ଚେ ବୋଇଲା । ଆଗ କପି ଖାଇବି ବୋଇଲା । ଏତେ ବୋଲିଣ ଶୂଳ ଧଇଲା ॥ କରଯୋଡ଼ି କହେ ପରିଜନେ । ଦେବ ମରନ୍ତି ସିନା ସେମାନେ । ଆଗ ଯାଅ ରାଜା ସନ୍ନିଧାନେ । କି ବର୍ଜିବେ ଅବା ସେ ମନେ ॥ ଏତେ କହନ୍ତେ ହୋଇଲା ଉଭା । ଲଙ୍କାଗଡ଼କୁ ଦିଶିଲା ଶୋଭା । ସିନ୍ଧୁ ମନ୍ଥନ କାରଣେ କିବା । ମନ୍ଦର ଗିରି ଆଣନ୍ତି ଦେବ ॥ ସୂର୍ଯ୍ୟମଣ୍ଡଳ ଛୁଇଁଛି ଶିର । ଶୋହେ ମୁକୁଟ କୁଣ୍ଡଳ ହାର । ମୁଖ ଦିଶେ ବଡ଼ ଭୟଙ୍କର । ଦେଖି ପଳାଇଲେ ବନଚର ॥ ଲଙ୍କାଗଡ଼ର ହେମ ପ୍ରାକାର । ଦିଶେ କଟି ମେଖଳା ପ୍ରକାର । ପଦାଘାତେ ମହୀ ଥରହର । ଗୁଳି ଆସଇ ଲଙ୍କାଦାଣ୍ଡର ॥ ବିଭୀଷଣେ ପୃଚ୍ଛି ରାମ ଭାଷେ । ଲଙ୍କପତି ଏ ଲଙ୍କାରେ କେ ସେ । ମେରୁ ଶୃଙ୍ଗପ୍ରାୟେ ଶିରେ ଦିଶେ । କପି ପଳାନ୍ତି ଏହାର ହାସେ ॥ ବିଭୀଷଣ କହେ ଯୋଡ଼ି କର । ଦେବ ଏହି ରାବଣ ସୋଦର । ଏହା ପ୍ରାୟେ ନାହିଁ ଆଉ ବୀର । ଭୟେ ଉଠାଇଲେ ଦଶଶିର ॥ ଜାତ ହୋଇଣ ଅସୁର ବୀର । କୋଟି କୋଟି ଖାଇଲା ଏ ନର । କୋପ କଲେ ଏଣୁ ବଜ୍ରଧର । ବଜ୍ର ପ୍ରହାରିଲେ ଏହା ଉର ॥ ଶକ୍ର ଗଜ ଦନ୍ତ ଉପାଡ଼ିଲା । ସେହି ଦନ୍ତେ ତାକୁ ପ୍ରହାରିଲା । ଦେଖି ପିତାମହ ଶାପ ଦେଲା । ଶୋଇଥାଅରେ ବୋଲି ବୋଇଲା ॥ ଶୁଣି ରାବଣ ନିଶ୍ଚିନ୍ତ ହେଲା । ଷଡ଼ମାସେ ଉଠିବ ବୋଇଲା । ଏବେ ଯୁଦ୍ଧକୁ ଉଠି ଅଇଲା । ବୋଲେ ଦିଶି ତା ଭ୍ରାତା କହିଲ । ୧୫ ।

## ୩୮ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାର କାମୋଦୀ

ରାବଣପୁରେ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ପ୍ରବେଶ । ଉଠିଣ ମାନ୍ୟ କଲେ ସର୍ବ ରାକ୍ଷସ
ଯେ । ହୋଇଲା ରାବଣଙ୍କୁ ସେ ପ୍ରଣିପାତ । କୋଳକରି ପାଖେ ବସାଇଲା
ଦୈତ୍ୟ ଯେ ॥ ଶୋକମୁଖ ହୋଇ କହେ ଲଙ୍କପତି । ଏତେ କାଳେ ପଡ଼ିଲା
ଘୋର ବିପତ୍ତି ଯେ । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଦଶରଥ ନନ୍ଦନ । କାନ୍ତା ଘେନିଣ ଥିଲେ
ନିର୍ଜନ ସ୍ଥାନ ଯେ ॥ ଛେଦିଲେ ସୂର୍ପଣଖା ନାସା ଶ୍ରବଣ । ମାଇଲେ ତ୍ରି-
ଶିର ଖର ଦୂଷଣ ଯେ । ଏଣୁ ତାର ବନିତା ଆଣିଲି ମୁହିଁ । ଅଶୋକ
ବନିକାରେ ଅଛଇ ଥୋଇ ଯେ ॥ ବାଳି ମରାଇ ହେଲେ ସୁଗ୍ରୀବ ମିତ ।
ଲଙ୍କା ଖୋଜିଲା ଆସି କପି ତା' ଦୂତ ଯେ । ଅକ୍ଷୟକୁ ମାରିଣ ଲଙ୍କା ପୋଡ଼ିଲା ।
ବାନରବଳ ସୈନ୍ୟ ଘେନି ଅଇଲା ଯେ ॥ ସାଗରେ ସେତୁ ବାନ୍ଧି ପାର
ହୋଇଲେ । ଏବେ ଆସିଣ ଲଙ୍କା ବେଢ଼ି ରହିଲେ ଯେ । ମାଇଲେ ପୁତ୍ର ନାତି
ଅନେକ ମୋର । ଭସ୍ମ କଲେ ମୋହର କନକପୁର ଯେ ॥ ତୁ ତ ସର୍ବଦା
ଶୟନରେ ରହିଲୁ । ସମ୍ପଦ ବିପଦକୁ ସାହା ନୋହିଲୁ ରେ । ଏବେ ମୁଁ
ଭୟପାଇ ତୋଳିଲି ତୋତେ । ରାମ ମାରି ଅଭୟ କରି ତୁ ମୋତେ ଯେ ॥
ରାବଣ ବଦନରୁ ଶୁଣି ଏମନ୍ତ । କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ କହିଲା ମିଛି ବୃତ୍ତାନ୍ତ ଯେ ।
ରାଜା ହୋଇ କପାଇଁ ଅନୀତି କଲ । ନରତେ ପର ପ୍ରଦଶ୍ରୀକ ହରିଲ ଯେ ॥
ଏଣୁକରି ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଧର୍ମ ଛାଡ଼ିଲା । ସୁକୃତ ନାଶଯାଇ ପାପ ବଢ଼ିଲା ଯେ । ଏବେ
କି ହେବ ଆଉ କହିଲେ ମୋତେ । ଅଛି ଅଧର୍ମ, ଧର୍ମ ସହିବ କେତେ ଯେ ॥
ଏକାକୀ କାଳେ ତ ସମର ନ କଲ । ପ୍ରାଣେ ନ ମାରି ତା ଯୁବତୀ ଆଣିଲ
ଯେ ॥ ଏବେ ସେ କପିରାଜ ସାହା ପାଇଲା । ତେଣୁକରି . ଏଠାକୁ ସିନା
ଅଇଲା ଯେ ॥ ନିଶ୍ଚେ ଜାଣିଲି ବୁଦ୍ଧି ହେଲା ବିନାଶ । ମିଛ କହିବା ମନ୍ତ୍ରୀ
ନାହାନ୍ତି ପାଶ ଯେ । ନାରୀ ଚୋରାଇବାର ନୋହେ ଭୂଷଣ । ବୀରପଣକୁ
ସିନା ହୋଏ ଦୂଷଣ ହେ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି କହେ ସେ ମହୋଦର । ରାଜା-
ମାନଙ୍କ ସ୍ୱଇଚ୍ଛା ବ୍ୟବହାର ଯେ । ଲଙ୍କପତିଙ୍କି ତୁମ୍ଭେ କହୁଛ ମିଛ ।
ପାଣ୍ଡିତ୍ୟରେ ଯେ ବୃହସ୍ପତିଙ୍କ ଜିତ ଯେ ॥ ରାଜା ଯାହା କରଇ ସେହି ସେ
ବିଧି । ସକଳ ଲୋକରେ ସେ ହୁଏ ପ୍ରସିଦ୍ଧି ଯେ । ରାଜା ଆଜ୍ଞା ଅବଜ୍ଞା କରି
ନୁହଇ । ଅବଜ୍ଞା କଲେ କାହେ ଶିର ନ ଥାଇ ଯେ ॥ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ କହେ
ଶୁଣ ମହୋଦର । ତୁମ୍ଭ ମନ୍ତ୍ରୀପଣେ ହେଲା ଏତେ ଦୂର ଯେ । ରାବଣଙ୍କୁ
କଲ ସକାମେ ବିନାଶ । ଆମ୍ଭଙ୍କୁ କହୁଥାଅ ବସିଣ ପାଶ ଯେ ॥ ଦେଖିଣ
ରାବଣର କ୍ରୋଧବଦନ । ପୁଣି କହଇ ହସି ସାମ୍ୟ ବଚନ ଯେ । ମାରିବା

ଏକା ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଯତି । ଯୋଦ୍ଧାମାନେ ମୋହର ନ ଥିବେ କତି ଯେ ॥
ଏହା ଶୁଣିଣ ମହୋଦର କହିଲା । ଏ କଥା ତୁମ୍ଭ ହୃଦୟରକୁ ଅଇଲା ଯେ ।
ଏକା ହୋଇଣ ତୁମ୍ଭେ କରିବ ରଣ । ଦିଶିଲାଣି ତୁମ୍ଭର ବିବେକପଣ ଯେ ॥
ଏହା ଶୁଣି ରାବଣ ସନ୍ତୋଷ ହେଲା । ଅସୁରବଳ ଘେନି ଯାଅ ବୋଇଲା
ଯେ । ଅଙ୍ଗେ ଖଞ୍ଜିଲା ତାର ବସ୍ତ୍ର ଭୂଷଣ । ଦିନ ବସି ଶ୍ରୀରାମପାଦେ ଶରଣ
ଯେ । ୧୭ ।

## ଷୋଡ଼ଶ ଛାନ୍ଦ—କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ବଧ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଗୁଜ୍ଜରୀ

ରାବଣକୁ ଓଳଗିଣ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ବୀର । ଶୂଳ ଘେନି ସମରକୁ ହୋଇଲା
ବାହାର । ଉତପାତମାନ ଜାତ ଅଦଭୁତେ ହେଲା । ଆକାଶରୁ ସନ୍ତତ
ରୁଧିର ବରଷିଲା ॥ ପୃଷ୍ଠରେ ଶୃଗାଳ ଧାଇଁ କରୁଛନ୍ତି ରଡ଼ି । ଶିରୋପରେ
ଗୃଧ୍ରପକ୍ଷୀ ମାଂସ ଘେନି ଉଡ଼ି । ଲଙ୍କାର ପାଚେରି ଡେଇଁ ବାହାର
ହୋଇଲେ । ଚତୁରଙ୍ଗବଳ ତା'ର ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଥିଲେ ॥ ବାନର ଭଲ୍ଲୁକ
ବଳ ଦେଖି ପଳାଇଲେ । ଅସୁରସୈନ୍ୟ ତାହାଙ୍କୁ ଗୋଡ଼ାଇ ମାଇଲେ ।
ଯୂଥପତିମାନେ ପାଲଟିଣ କଲେ ରଣ । ନିରନ୍ତରେ ବୃଷ୍ଟି କଲେ ଶାଳ
ଶିଳାଗଣ ॥ କୋଟି କୋଟି କପି କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ମାରେ ହେଳେ । ପୁଣିହିଁ ପଳାନ୍ତି
କପି ଜୀବନ ବିକଳେ । ଓଗାଳିଲେ ସୁଗ୍ରୀବ ଅଙ୍ଗଦ ହନୁବୀର । ଶାଳଶିଳ-
ମାରି ତାର ଅଙ୍ଗ କଲେ ଚୂର । ହନୁମନ୍ତ ବୁଲାଇଣ ମାଇଲା ଅଚଳ ।
ଛଡ଼ାଇଣ କରି ଦୋନିଖଣ୍ଡ କଲେ ଶୂଳ । ଶାଳଶିଳ ଧରି ଦୈତ୍ୟ ସୁଗ୍ରୀ-
ବିରେ ପିଟି । ମୋହ ଯାନ୍ତେ ସୁଗ୍ରୀବକୁ ଧଇଲା ସାଉଁଟି ॥ ଦୃଢ଼ କରି
ବେନିକରେ ଧରି କଲା କୋଳ । ଯେସନେ ଧରି ନିଅନ୍ତି କୋଳ କରି
ବାଳ । ବାହୁଡ଼ିଣ ଲଙ୍କାଗଡ଼େ ହୋଇଲା ପ୍ରବେଶ । ଦେଖି ତା ଲଙ୍କା
ଅସୁରେ ପୂଜିଲେ ବିଶେଷ ॥ ହନୁ ଅଙ୍ଗଦ ଗୋଡ଼ାଇଛନ୍ତି ବେନି ପାଶ ।
ଛଡ଼ାନ୍ତି ନାହିଁ ସେ ରାଜା କରିବାକୁ ରୋଷ । ଏମନ୍ତ ବିଗ୍ରହ ସଙ୍ଗ
ଗୋଡ଼ାଇଣ ଥିଲେ । ରାବଣପୁରେ ପଶିଲେ ଆଣିବା ବୋଇଲେ ॥ କପିରାଜ
ପୂର୍ବପୁଣ୍ୟବନ୍ତ ଜ୍ଞାନ ପାଇ । ବେଳ କରେ ବେନି କର୍ଣ୍ଣ ନଖରେ ଛିଣ୍ଡାଇ ।
ଦାନ୍ତରେ ନାସିକା ଛିଣ୍ଡାଇଣ ଛଡ଼ି ଆସେ । ଧୋଇଣ ଶୁଦ୍ଧ ହୋଇଲ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ
ପାଶେ ॥ ଦେଖି ରଘୁନାଥ ତାକୁ ସାଧୁ ସାଧୁ କହେ । ଗିରିଶୃଙ୍ଗ ପ୍ରାୟେ ନାସା
ଶ୍ରବଣ ଦେଖିଲେ । ଲଜ୍ଜା ପାଇ ବାହୁଡ଼ିଲା ପୌଲସ୍ତି ର ନାତି । ରୁଷବାନର

ବହୁତ ଖାଇଲା ବୃକୋଦର ॥ ହେମଗିରିରୁ କି ଗେରୁ ବହେ ଝସୃଧାର । ସେରୂପେ ଅସୁର ମୁଖୁ ବହଇ ରୁଧିର । ରାମ କାହିଁ ରାମ କାହିଁ ବୋଲି ଆସେ ଧାଇଁ । ବେନି କରେ ଧରି ବଳ ଗିଳଇ ଟେକିବାଇ ॥ ଆସ ଆସ ମାନବରେ ଯିବୁ ଆଜ କାହିଁ । ଖର ଦୂଷଣ ବିରାଧ କବନ୍ଧ ନୁହଇ । ଦେଖିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତାକୁ କଲେ ଶର ବୃଷ୍ଟି । ପେଲି ଆସେ ଦନୁଜ ରାମଙ୍କୁ କରି ଦୃଷ୍ଟି ॥ ଦେଖିଣ ବିରୂପ ରାମ ହହ ହହ ହସେ । ଛିନ୍ନ କର୍ଣ୍ଣ ନାସିକା କେ ଆସେ ମୋର ପାଶେ । ଏତେ ବୋଲି ଶର ବୃଷ୍ଟି କଲେ ତାର ଅଙ୍ଗ । ହସଇ ଅସୁର ଶର ନୁହଇ ବିଭଙ୍ଗ ॥ ଦେଖିଣ ଶ୍ରୀରାମ ଖରାନ୍ତକ ଶର ଧରି । ଗୁଣେ ବସାଇ ଅସୁର ହୃଦକୁ ପ୍ରହାରି । ସେ ଶର ବାଜନ୍ତେ ଦୈତ୍ୟ ନୋହିଲା ବିଭଙ୍ଗ । ପରଘ ବୁଲାଇ ପିଟୁଥିଲା ରାମ ଅଙ୍ଗ ॥ ସେହିକ୍ଷଣି ବାଛି ରାମ ବିନ୍ଧିଲେକ ଶର । ପରଘ ସହ କାଟିଲେ ଅସୁରର କର । ବାମକରେ ତରୁ ଉପାଡ଼ିଣ ଆସେ ଧାଇଁ । ଆଉ ଶରେ ମାରି ବାମ କରକୁ ଛିଣ୍ଡାଇ ॥ ଅର୍ଦ୍ଧଚନ୍ଦ୍ର ଶରରେ ଛେଦନ୍ତେ ବେନି ପାଦ । କୋପରେ ଅସୁର ଡେଇଁ କରେ ଘୋର ନାଦ । ଡେଇଁ ଗିଳନ୍ତେ କପିଙ୍କୁ ଶରବୃଷ୍ଟି କଲେ । ତୂଣୀ ପ୍ରାୟ ତୁଣ୍ଡ ଦେଖି ମୁଣ୍ଡକୁ କାଟିଲେ ॥ ଲଙ୍କାର ଅଟ୍ଟାଳୀ ମୁଣ୍ଡ ବାଜି ଚୂର୍ଣ୍ଣ ହେଲେ । ଦଶକୋଟି କପି ପିଣ୍ଡ ପଡ଼ନ୍ତେଣ ମଲେ । ଦେଖିଣ ସାନନ୍ଦେ ଦେବେ ପୁଷ୍ପବୃଷ୍ଟି କଲେ । ବୋଲେ ବଳି ଅର୍ଦ୍ଧଅଙ୍ଗ ସିନ୍ଧୁରେ ପଡ଼ିଲେ ।୨୬ ।

## ୫୦ଶ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣର ଷଡ଼ରଥୀ ବଧ

ରାଗ—ରଣବିଜେ । କୋଟାଇ ଗୁଣ୍ଡିଚା ବସନ୍ତ ବାଣୀ

କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ବଧ ଶୁଣିଣ ରାବଣ ମୂର୍ଚ୍ଛା ଯାଇଣ ପଡ଼ିଲା । କେତେହେଁକ ବେଳେ ଚେତନା ପାଇଣ ବହୁତ ବିଳାପ କଲା ହେ । ବୀର । ଯେଉଁ ଉରେ ବଜ୍ର ହେଲା ଚୂର । ତୋତେ ମାନବ କାଟିଲା ଶିର । ଆଜ ହୃଷ୍ଟ ହେବ ସୁନାଶିର । ମୋତେ କି ବୋଲିବେ ଅସୁର ହେ ॥ ଏ ଲଙ୍କା ସମ୍ପଦେ ମୋର କାର୍ଯ୍ୟ ନାହିଁ ଛାଡ଼ିଲି ଜୀବନ ଆଶ । ଜାନକୀରେ ମୋର କେଉଁ କାର୍ଯ୍ୟ ଅଛି ଭ୍ରାତା ଯେବେ ଗଲା ନାଶ ହୋଇ ଭ୍ରାତ । ମୋର ଛାଡ଼ିଲା ଦକ୍ଷିଣ ହାତ । ତୋତେ ମରାଇଲି ମୁଁ ବେଅର୍ଥ । ତୋର ବିହୁନେ ହେଲି ଅନାଥ । ସଂଗ୍ରାମରେ ଅର୍ଜିଲି ଅନର୍ଥ ହେ ॥ ସାନୁଜ । ବିଭୀଷଣ ବୋଲି ନ କଲି, ନ କଲି ପ୍ରଶସ୍ତ ବୋଲି । ଭଲ ଭଲ ଲୋକେ ଯାହା କହୁଥିଲେ ମଣିଲି ତାହା ମୁଁ ଶଲ ହେ । ସିଦ୍ଧ । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ସହାରିବ । ବୃକ୍ଷ ବାନରଙ୍କୁ ନ

ରକ୍ଷିବ । ତାଙ୍କୁ ନ ମାରିଲେ ନ ଆସିବ । ରଣଯଜ୍ଞ ମୁଁ ଆଜ କରିବ ହେ ॥
ରାବଣ ବିଳାପ ଶୁଣିଣ ତ୍ରିଶିର ମହାକାୟ ମହୋଦର । ମହାପାରୁଶ୍ୱ
ସହିତେ ନରାନ୍ତକ ଦେବାନ୍ତକ ଷଡ଼ବୀର । ସେମାନେ । କହି ପ୍ରବୋଧ
କର ବଚନେ । ଦେବ କପାଁ କର ଶୋକ ମନେ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଯିବୁ
ଆମ୍ଭେମାନେ । ଶତ୍ରୁ ମାରିବୁ ଯେ ସାବଧାନେ ॥ ମହୋଦର ମହାପାରୁଶ୍ୱ
ପିତୃବ୍ୟ ରାବଣ କନିଷ୍ଠ ଭ୍ରାତ । ତାହାଙ୍କୁ ବୋଇଲେ ତୁମ୍ଭେ ନ ଯୁଦ୍ଧିବ
ଗୁରୁ ପୁତ୍ରଙ୍କର ସାଥ ହେ । ବୀରେ । ହେଳା ନ କରିବଟି ସମରେ । ନ
ମଣିବ ଏ ନର ବାନରେ । ତାଙ୍କୁ ସମାନ ନୁହନ୍ତି ସୁରେ । ମଲେ ଜୀଅନ୍ତି କ
ଉପାୟରେ ॥ ରାବଣ ସ୍ତୁତୁରେ ମେଲାଣି ହୋଇଣ ବାହାର ସେ ଷଡ଼ବୀରେ ।
ଅନେକ ରଥ ଗଜ ଅଶ୍ୱ ପଦାତିମାନେ ଅଛନ୍ତି ସଙ୍ଗରେ ସେ । ବୀରେ ।
ଅତିକାୟ ଚଢ଼ି ରଥବରେ । ମହାପାରୁଶ୍ୱ ହସ୍ତୀ ଉପରେ । ବସି ତ୍ରିଶିର
ହୟ ପିଠିରେ । ଶସ୍ତ୍ରମାନ ଧରିଛନ୍ତି କରେ । ନରାନ୍ତକ ଦେବାନ୍ତକ ବେନି
ଭାଇ ମହାପାରୁଶ୍ୱଙ୍କୁ ଘେନି । ଗଜ ଅଶ୍ୱ ରଥ ଚଢ଼ିଣ ଆଗୁଆ ହୋଇଛନ୍ତି
ଏହି ତିନି ସେ । ଶୂର । ଆଗେ ବାଜୁଅଛି ବାଦିତ୍ର । ଦେଖେ ପୂତଅଛନ୍ତି
ବାନର । ଧରିଛନ୍ତି ଶିଳ ତରୁବର । ଦେଖି ଭୟ ପାଇବେ ଅମର ॥ ରକ୍ଷ
ରାକ୍ଷସ ବେନି ବୀର ମିଳିଣ କଲେ ଅଦ୍ଭୁତ ସମର । ତରୁଶିଳ ନାନା ଶସ୍ତ୍ରଙ୍କ
ବୃଷ୍ଟିରେ ନ ଦିଶିଲେ ଦିବାକର ସେ । ରଣେ । ମଲେ ବାନର ରକ୍ଷସ-
ଗଣେ । ନରାନ୍ତକ ଅଶ୍ୱ ଆରୋହଣେ । ବର୍ଚ୍ଛି ଘେନି ଭୁମଇ ଆପଣେ । କପି
ମାରିଲା ଲକ୍ଷ ପ୍ରମାଣେ ॥ ବାନର ମାରିବା ଦେଖିଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଅଙ୍ଗଦଙ୍କୁ
ବୋଇଲେ ମାର । ବାଳିର କୁମର ଶୂନ୍ୟହସ୍ତେ ଉଭା ହେଲେ ଅସୁର ଆଗର
ସେ । ବୀର । ବର୍ଚ୍ଛିମାରେ ଅଙ୍ଗଦ ଉପର । ବାଜ ବରଚ୍ଛି ଭାଙ୍ଗିଲା ତାର ।
ମୁଠିଘାତେ ମାଇଲେ ଅଶ୍ୱପର । ଅଶ୍ୱ ମରନ୍ତେ ଉଭା ଅସୁର ॥ ମୁଥେ
ମାରନ୍ତେ ଅଙ୍ଗଦ ନରାନ୍ତକ ରୁଧିର ଉଦ୍‌ଗାରି ମଲା । ମହୋଦର ଗଜ
ଚଢ଼ିଣ ଅଙ୍ଗଦ ସଙ୍ଗତେ ସମର କଲା । ସେ ହନୁ । ଶ୍ରାନ୍ତ ଦେଖିଣ ବାଳିର
ସୂନୁ । ଓଗାଳନ୍ତେ କମ୍ପେ ଦୈତ୍ୟ ତନୁ । ଦେଖି ଦୈତ୍ୟ ବନ୍ଧେ ଧରି ଧନୁ ।
ତାର ଶର ମଣେ ତୃଣଖାନୁ ॥ ହନୁ ଶରଘାତ ତାହାର ସହିଣ ଗଜଦନ୍ତ
ଉପାଡ଼ିଲେ । ସେ ଗଜଦନ୍ତ ଉପାଡ଼ି ମହୋଦରଙ୍କୁ ଅଙ୍ଗରେ ପ୍ରହାର କଲେ
ସେ । ଶୂର । ଦନ୍ତ ଭାଜିଲା ବାଜିଣ ଶିର । ତହୁଁ ରୁଧିର ହେଲା ବାହାର ।
କ୍ରୋଧେ ବିନ୍ଧିଲ ସେ ତୀକ୍ଷ୍ଣ ଶର । ଦେଖି ହନୁ ହୋଇଲେ କାତର ॥
ହନୁଙ୍କୁ ମାନ୍ଦା ହୋଇଣ ନୀଳବୀର ମହୋଦରର ଆଗର । ମହା ପର୍ବତ
ଉପାଡ଼ିଣ ବୁଲାଇ ପକାଇଲା ଦୈତ୍ୟ ଶିର ସେ । ମଲା । ଗଜ ସହିତେ ଚୂର୍ଣ୍ଣ

ହୋଇଲା । ତାହା ଦେଖି ତ୍ରିଶିର ଧାଇଁଲା । ହନୁ ସଙ୍ଗତରେ ରଣ କଲା । ଖଣ୍ଡା ବୁଲାଇଣ ହାଣୁଥିଲା ॥ ସେହି ଖଡ଼ଗ ତା କରୁ ଛଡ଼ାଇଣ ହନୁ ତ କରେ ଧଇଲେ । ଚନ୍ଦ୍ରଗତି କରି ବୁଲାଇ ତାହାର ଗ୍ରୀବାରେ ପ୍ରହାର କଲେ ତା । ମୁଣ୍ଡ । ଛିଡ଼ି ହୋଇଲାକ ତିନି ଖଣ୍ଡ । ତ୍ରିମୁଣ୍ଡ ଦଶଇ ପ୍ରଚଣ୍ଡ । ରତ୍ନକୁଣ୍ଡଳ ମଣ୍ଡିତ ଗଣ୍ଡ । ରଣଭୂମିରେ ପଡ଼ିଲା ପିଣ୍ଡ ॥ ତ୍ରିଶିର ମରଣ ଦେଖି ଦେବାନ୍ତକ ଗଜ ଆରୋହି ଧାଇଁଲା । ବିବିଧ ଆୟୁଧ ଘେନି ହନୁ ସଙ୍ଗେ ବହୁତ ସମର କଲା ସେ । ହନୁ । ମୁଥି ମାଇଲା ଗଜର ତନୁ । ଗଜ ମଲା ଭଗ୍ନ ହୋଇ ଜାନୁ । ମଲ୍ଲଯୁଦ୍ଧ କଲା ଗର୍ଜି ଧନୁ । ଯୁଦ୍ଧେ ମଲା ରାବଣର ସୂନୁ ॥ ଦେବାନ୍ତକ ମୃତ୍ୟୁ ଦେଖିଣ ଧାଇଁଲା ମହାପାର୍ଶ୍ୱ ଅସୁର । ଅଶ୍ୱ ଚଢ଼ିଣ ସେ ହନକୁ ଗୋଡ଼ାନ୍ତେ ଋଷଭ ତାହା ଆଗର ସେ । ବୀର । ଗଦା ମାଇଲା ଋଷଭ ପର । ଗଦା ଉଚ୍ଛୁଡ଼ି ଧଇଲା କର । ସେହି ଗଦାରେ କଲା ପ୍ରହାର । ପ୍ରାଣ ଗଲା ଫାଟି ଦୈତ୍ୟ ଶିର ॥ ଏହା ଦେଖି ମହାକାୟ ରଥ ଚଢ଼ି ବିବିଧ ଆୟୁଧ ଘେନ । ଶର ଛାଡ଼ରନ୍ତେ ରାମଙ୍କ ଶରଣ ପଶିଲେ କପି ସଇନ୍ୟ । ତା ଚାହିଁ । ପଚାରନ୍ତି ଜାନକୀଙ୍କ ସାଇଁ । ଏତେ ଦନୁଜ ଦେଖିବା ନାହିଁ । କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ଅଇଲା କି ଖୀର । ସେନାମାନେ ଆସନ୍ତି ପଳାଇ ॥ ବିଭୀଷଣ ବୋଲେ ଶୁଣିମା ଭୋ ଦେବ ରାବଣର ଏ ନନ୍ଦନ । ବହୁତ ତପ କଲାରୁ ବର ଦେଇ ଅଛନ୍ତି କଞ୍ଜ ଆସନ ହେ । ବୀର । ସାବ-ଧାନ ହୋଇ ଯୁଦ୍ଧ କର । ଜିଣି ପାରଇ ଏ ଦୈତ୍ୟପୁର । ମାରି ପକାଇବ ବନଚର । ଶୁଣି ରାମ ହେଲେ ଅଗ୍ରସର ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ପଛ କରିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଓଗାଳଲେ ତାକୁ ଯାଇ । ଅସୁର ହସିଣ ବୋଇଲା କୁମର ଅଇଲୁ ମରିବା ପାଇଁ ରେ । ବାଳ । ମୃତ୍ୟୁ ଦେବତାର ମୁହିଁ କାଳ । ମୋତେ ଡରନ୍ତି ଏ ଦିଗପାଳ । ତୋତେ ମାଇଲେ ନାହିଁଟି ଫଳ । ପଳା ଧନୁଶର ଥୋଇ ତଳ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଲନ୍ତି ଶରଦମେଘଟି ଗର୍ଜି ନ ବରଷେ ଜଳ । ତୋର ମୋର ଏହିଠାରେ ଜାଣିବା କେ ବୃଦ୍ଧ ଯୁବା କେ ବାଳ ରେ । ବୀର । ଏତେ କହିଣ କଲେ ସମର । ଡରି କମ୍ପିଲେ ସକଳ ସୁର । କାଣ୍ଡ ପ୍ରହାରିଲେ ଦୈତ୍ୟ ଶିର । ଦେଖି ପ୍ରଶଂସା କଲା ଅସୁର ॥ ଦୁହେଁ ମହାକ୍ଷତ୍ରୀ କେହି କାହାକୁହିଁ ନୋହିଲେକ ବଡ଼ ସାନ । ଏହା ଦେଖିଣ ମାରୁତି ବିଗ୍ରହିଣ କହିଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କର୍ଣ୍ଣେ ସେ । ବୀର । ବ୍ରହ୍ମ ଅସ୍ତ୍ର ବେଗେ ଧରି କର । ଶୁଣି ବାହାର କଲେକ ଶର । ଯାହା ଦେଇଥିଲେ ସୁନାସୀର । ଗୁଣେ ବସାଇ କଲେ ପ୍ରହାର ॥ ବ୍ରହ୍ମ ଅସ୍ତ୍ର ବାଜି ଅତିକାୟ ବୀର ଭୂମିରେ ପଡ଼ିଣ ମଲା । ତାହା ଦେଖିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଆକାଶୁଁ କୁସୁମ ବୃଷ୍ଟି ହୋଇଲା ।

ସେ ମଲେ । ଷଡ଼ରଥୀ ଆସି କ୍ଷୟ ଗଲେ । ଦେଖି ଅସୁରବନ୍ଦ ଭାଜିଲେ ।
ପଳାଇଣ ରଣୁ ଯହୁଁ ଗଲେ । ବଶି ବୋଲେ ରାବଣେ କହିଲେ । ୨୧ ।

## ୪୧ଶ ଛାନ୍ଦ—ଇନ୍ଦ୍ରଜିତର ଯୁଦ୍ଧ

ଚକ୍ରକେଳି ବାଣୀ । ଦଧିମନ୍ଥନ ବୋଲି

ପୁତ୍ରନାତିଙ୍କର ରଣେ ମରଣ । ଏହା ଶୁଣି ଶୋକ କଲା ରାବଣ ॥ ଗୁଣମାନ ଗୁଣି ହୋଇଲା ଅଜ୍ଞାନ । ତାହା ଦେଖି କହେ ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ନନ୍ଦନ ॥ ତାତ କପାଇଁ ହେଉଅଛ ମୋହ । ଯେବେ ମୁଁ ଅଛି ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ପୁଅ ॥ ଏଥିକୁ ଦେବ ନ କର କାରୁଣ୍ୟ । ମାରଣ ଆସିଛି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥ ନାଗ ପାଶେ ବେନିଜଣ ମରିଥିଲେ । କ କ ପ୍ରକାରେ ଜୀଇଣ ଅଇଲେ ॥ ଏତେ କହିଣ ସାଜିଲା ବଳ । ବଜାଇ ବିବିଧ ବାଦ୍ୟ ଚହଳ ॥ ବଡ଼ ବଡ଼ ଅସୁର ଘେନ ସଙ୍ଗେ । ଲଙ୍କାରୁ ବାହାର ହୋଇଲା ରଙ୍ଗେ ॥ ରଥୀମାନଙ୍କୁ ଯୁଦ୍ଧକୁ ପେଷିଲା । ଆପଣେ ହୋମ ସ୍ଥାନକୁ ଅଇଲା ॥ ରକ୍ତ ଗଜ ରକ୍ତ ଲୌହ ସ୍ରୁବରେ । ମନ୍ତ୍ର ପଢ଼ି ଢାଳେ ଅଗ୍ନି ମୁଖରେ ॥ ଲୋହିତ ବସନରେ ହୋମ କଲା । ପୁଣି ଗୁଆ ଘୃତମାନ ଢାଳିଲା ॥ ବୁଲିଲା ଅନଳ ଦକ୍ଷିଣ ହୋଇ । ଶକ୍ରାଜିତ କରୁ ଆହୁତି ପାଇ ॥ କାର୍ଯ୍ୟସିଦ୍ଧି ଚିହ୍ନମାନ ଦେଖିଲା । ସମସ୍ତ ଶର ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ର କଲା ॥ ରଥ ଚଢ଼ିଣ ଶସ୍ତ୍ରମାନ ଘେନ । ଅଦୃଶ୍ୟ ହୋଇଲା ତେଜଣ ଅବନୀ ॥ ଆକାଶେ ଥାଇ ଛନ୍ଦିଲା ନାରାଜ । କପିସୈନ୍ୟକୁ କଲା ନସ୍ତେଜ ॥ ଆକାଶେ ଗୃହାନ୍ତେ ବାଜଇ ଶର । କୁଡ଼ କୁଡ଼ ହୋଇ ମଲେ ବାନର ॥ ଗବୟକୁ ମାରେ ଶର ଅଠର । ଗବାକ୍ଷକୁ ମାଇଲାକ ପନ୍ଦର ॥ ଅଙ୍ଗଦକୁ ମାଇଲା ବିଂଶ ଶର । ହନୁକୁ ତ୍ରିଂଶ କଲା ପ୍ରହାର ॥ ଋଷଭକୁ ପାଞ୍ଚ ଗଜକୁ ଦଶ । ଦୁର୍ବିନ୍ଦକୁ ସାତ ସୁଗ୍ରୀବେ ବିଂଶ ॥ ଶନତାକୁ ପାଞ୍ଚ ବ୍ରହ୍ମକୁ ସାତ । ବନ୍ଧୁ ଅଛି କୋପେ ରାବଣସୁତ ॥ ନଳ ନୀଳକୁ ପନ୍ଦର ପନ୍ଦର । ସୁଷେଣକୁ ଦଶ କଲା ପ୍ରହାର ॥ ଜାମ୍ବବକୁ ଦଶ ଶରରେ ଗୃହ । ଦଧିମୁଖକୁ ଆଠ ଶର ମାର ॥ ଏହିରୂପେ ସର୍ବ ସେନାଙ୍କୁ ମାରି । ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ରେ ମୋହ କଲା ସବୁରି ॥ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ବନ୍ଧିଲା ଶର । ଶ୍ରାବଣ ମାସରେ କ ଜଳଧର ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଅଦୃଶ୍ୟ ହୋଇ [illegible] ବାଣ ॥ ଆମ୍ଭେ ଥିବା ଏବେ ଭୂମିରେ ପଡ଼ି । ମଲେ ବୋଲି ଜାଣି [illegible] ଛାଡ଼ି ॥ ଏତେ ବୋଲି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପଡ଼ି । ଭୂମିରେ ଅଜ୍ଞାନ ହୋ[illegible] । ଏହା ଦେଖି ହରଷରେ ଶକ୍ରାଜିତ । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନଷ୍ଟେ ହେଲେ ହତ ॥ ବାନର ସେନାପତିମାନେ ମଲେ । ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ରେ ଜୀବନ ହରାଇଲେ ॥ ଏମନ୍ତ ମନରେ

ବିସ୍ତର କଲା । ଅସୁର ସୈନ୍ୟେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ॥ ସଂଗ୍ରାମେ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଜୟ
କରି । ବାହୁଡ଼ି ବିଜେ କଲା ଲଙ୍କାପୁରୀ ॥ ଦେଖିଲା ରାବଣ କରିଛି ସଭା ।
ଓଳଗି କରଣ ହୋଇଲା ଉଭା ॥ ରାମଙ୍କୁ ମାରି ଆଇଲି ବୋଇଲା । ଶୁଣି ରାବଣ
ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲା ॥ ନିଶ୍ଚିନ୍ତ ହୋଇଣ ଅସୁରମାନେ । ସୁଖେ ନିଦ୍ରା ଗଲେ
ଯେଝା ସଦନେ ॥ ଏଥୁ ଅନନ୍ତରେ ଶୁଣିବା ରସ । ବେନି ଘଡ଼ି ମାତ୍ର ଥିଲା
ଦିବସ ॥ ବିଭୀଷଣ ଆଡ଼ ହୋଇ ସେ ଥିଲେ । ଉଲ୍କା ଘେନି ସୈନ୍ୟରେ
ପଶିଲେ ॥ ଅଜ୍ଞାନେ ପଡ଼ିଛନ୍ତି କପିବଳ । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପଡ଼ିଛନ୍ତି ତଳ ॥ ଆର୍ତ୍ତ-
ଯାକ ଦେଖି ବିକଳ ମନ । ଦେଖିଲେ ଜ୍ଞାନେ ଅଛି ହନୁମାନ ॥ ବ୍ରହ୍ମାଙ୍କ ବର
ପୂର୍ବେ ପାଇଥିଲେ । ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ରେ ହନୁ ମୋହ ନୋହିଲେ ॥ ହନୁ ଉଠାଇ
କଲେ ଆଲିଙ୍ଗନ । ପୀଡ଼ା ନାହିଁ ନା ମରୁତନନ୍ଦନ ॥ କିଛି ପୀଡ଼ା ନାହିଁ ହନୁ
କହିଲେ । ସଙ୍ଗ ହୋଇ ଜାମ୍ବବ ପାଶେ ଗଲେ ॥ ଋକ୍ଷପତି ପାଶେ ହେଲେ
ପ୍ରବେଶ । ବିଭୀଷଣ ତାଙ୍କୁ କଲେ ଆଶ୍ୱାସ ॥ ବିଭୀଷଣ ବାଣୀ ଶୁଣି ଜାମ୍ବବ ।
ବୋଲନ୍ତି ଯୁଦ୍ଧ କଲା ଅସମ୍ଭବ ॥ ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ରେ ସର୍ବେ ହୋଇଲେ ମୋହ ।
ଜୀଇଛି କି କହ ମରୁତ ପୁଅ ॥ ବିଭୀଷଣ ବୋଲନ୍ତି ଋକ୍ଷପତି । ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ
ପଡ଼ି ଅଛନ୍ତି ॥ ତାହାଙ୍କ ବାରତା ନ ପଚାରିଲ । ହନୁଠାରେ ଅନୁରାଗ
ବହିଲ । ଏମନ୍ତ ଶୁଣି କହେ ଋକ୍ଷେଶ୍ୱର । ସବୁରି ମଙ୍ଗଳ ହନୁ ଥିବାର ॥
ହନୁବୀର ତାହା ଶୁଣୁଣ ଥିଲେ । ବେନି ପାଦ ଛୁଇଁ ଓଳଗି କଲେ ॥
ବୋଲନ୍ତି ସୁଖେ ମୁଁ ଅଛଇ ଜୀଇ । ଏକା ହୋଇଣ କିସ କରିବଇଁ ॥
ଜାମ୍ବବ କହିଲେ ନୁହେଁ ଏମନ୍ତ । ଯାହା ମୁଁ କହିବି କର ତେମନ୍ତ ॥
ହିମାଳୟର ଉତ୍ତରେ ସୁମେରୁ । କଇଳାସ ଗିରି ତହିଁ ଉତ୍ତରୁ ॥ ତହୁଁ
ଉତ୍ତରୁ ଲବଣ ଜଳଧି । ତଦନ୍ତରେ କ୍ଷୀରସିନ୍ଧୁ ପ୍ରସିଦ୍ଧି ॥ ତହିଁ ମଧ୍ୟରେ
ଅଛି ଚନ୍ଦ୍ରଗିରି । ଦ୍ରୋଣଗିରି ଅଛି ତାକୁ ଆବୋରି ॥ ସେ ବେନି ଗିରି
ମଧ୍ୟରେ ଔଷଧି । ମରିବା ଲୋକେ ଜୀଅନ୍ତି ଅବଧି ॥ ଏକେ ଔଷଧି ମୃତ୍ୟୁ-
ସଞ୍ଜୀବନୀ । ବିଶଲ୍ୟକରଣିକ ଘେନି ବେନି ॥ ସନ୍ଧାନକରଣୀ ଔଷଧ ତିନି ।
ଚତୁର୍ଥେ ସୁବର୍ଣ୍ଣକରଣୀ ଘେନି ॥ ଏମନ୍ତେ ଚାରି ଔଷଧିଙ୍କ ନାମ । କରିଛନ୍ତି
ସେହିଠାରେ ବିଶ୍ରାମ ॥ ଦେବାସୁର ଯୁଦ୍ଧେ ନିଅନ୍ତି ଦେବ । ତେଣୁ
ଅସୁରଙ୍କୁ ଜିଣେ ବାସବ ॥ ତୁମ୍ଭେ ଯେବେ ଯାଇ ଆଣିବ ତାହା । ସମସ୍ତେ
ଜୀଇବେ କହିଲି ଏହା ॥ ଜାମ୍ବବ ମୁଖରୁ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି । ତନୁ ବିସ୍ତାରି
କଲେ କପିମଣି ॥ ରବିଙ୍କ ଆସିବା ମାର୍ଗରେ ଗଲେ । ଜାମ୍ବବ ଯେଉଁ
ମାର୍ଗେ କହିଥିଲେ ॥ ଗରୁଡ଼ଙ୍କ ବେଗୁଁ ଅଧିକ ଗଲେ । ଗିରିଶିଖରେ ପ୍ରବେଶ
ହୋଇଲେ ॥ ଜାଣିଣ ଲୁଚିଲେ ଔଷଧିମାନ । ନ ଦେଖି ଭ୍ରମ ପବନ-

ନନ୍ଦନ ॥ ଔଷଧି ନ ଦେଖି ଉପାୟ କଲେ । ତା ମଧ୍ୟୁ ଶୃଙ୍ଗ ଉପାଡ଼ି ଆଣିଲେ ॥ ସେ ଶୃଙ୍ଗ ଘେନ ସେହି ସୂର୍ଯ୍ୟ ମାର୍ଗେ । ଅଇଲେ ମରୁତ୍ତ ମରୁତ୍ତ ବେଗେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଆଗରେ ହେଲେ ପ୍ରବେଶ । ଦେଖି ରଘୁପତି ହେଲେ ହରଷ ॥ ଔଷଧି ବାସ ହିଅନ୍ତେ ଉଠିଲେ । ମଲ୍ଲ ଲୋକହିଁ ଜୀବନ ପାଇଲେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସଚେତ ହେଲେ । ହନୁକୁ ବହୁତ ପ୍ରଶଂସା କଲେ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ସହିତେ ଯୂଥପତିମାନେ । ସମସ୍ତେ ପ୍ରଶଂସନ୍ତି ହନୁମାନେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ହନୁକୁ ଚାହିଁ । ଏବେ ଏ ଗିରି ରଖିଆସ ଯାଇଁ ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ଗିରି ଘେନିଗଲେ । ହିମାଚଳ ପାଶେ ରଖି ଅଇଲେ ॥ ପ୍ରଥମ ରଣୁଁ ଯେତେ ପଡ଼ିଥିଲେ । ଔଷଧି ପବନ ଲାଗି ଜୀଇଲେ ॥ ଅସୁରମାନେ ନ ଜୀଇଲେ ଏଣୁ । ସାଗରେ ରାବଣ ପକାଏ ଯେଣୁ ॥ ତହିଁ ଶତଗୁଣେ ହୋଇଲା ବଳ । ବୋଲେ ବିଶି ସୁସ୍ଥ ବାନରକୁଳ ॥

## ୪୨ଶ ଛାନ୍ଦ—କୁମ୍ଭନିକୁମ୍ଭ ବଧ

ଭାଗବତ ବୃତ୍ତେ ଗାଇବ

ଏଥୁଁ ଅନ୍ତରେ ଶୁଣ ରସ । ସୁଗ୍ରୀବ ହୋଇଣ ହରଷ ॥ ଜଣାଇ ଶ୍ରୀରାମ ଛାମୁରେ । ବିଚାର କରିଣ ମନରେ ॥ ଆମ୍ଭର ସୁସ୍ଥ ହେବା ଶୁଣି । ଆଉ କି ଆସିବ ରାବଣି ॥ ରାବଣ ସୈନ୍ୟ ନ ପେଷିବ । ଆପଣେ ବାହାର ନୋହିବ ॥ ଏବେ ନିଶାରେ ଆମ୍ଭେ ଯିବା । ଏ ଲଙ୍କା କଟକେ ପଶିବା ॥ ପୋଡ଼ିବା ସକଳ ଭୁବନ । କରିବା ଅସୁର ନିଧନ ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ମୁଖୁଁ ଏହା ଶୁଣି । ଆନନ୍ଦ ହେଲେ ରଘୁମଣି ॥ ଯୂଥପତିମାନଙ୍କୁ ରାଇ । ସୁଗ୍ରୀବ ଏ ବିଚ୍ଚର କହି ॥ ଶୁଣି ସେ ସୀତ୍କାର କଲେ । ଯୁଦ୍ଧକୁ ବାହାର ହୋଇଲେ ॥ ବହୁ ଗର୍ଜନମାନ କରି । ଉଲ୍କୁକମାନ କରେ ଧରି ॥ ପଶିଲେ ଲଙ୍କାଗଡ଼ ଡେଇଁ । ବହୁ ବାନରବଳ ନେଇ ॥ ଲଙ୍କା ନଗର ଶୋଭା ଚାହିଁ । ଅନଳ ଦେଲେକ ଲଗାଇ ॥ ପୋଡିଲେ ଦିବ୍ୟପୁରମାନ । ଦିଶନ୍ତି ପର୍ବତ ସମାନ ॥ ପୋଡ଼ିଣ ପଡ଼ୁଅଛି ଝଡ଼ । ଦେଖି କପି ହିଅନ୍ତି ରଡ଼ ॥ ଉଜ୍ଜ୍ୱଳ ହେଲା ଦଶ-ଦିଶ । ଅନ୍ଧକାର ହୋଇଲା ନାଶ ॥ ଯେ ଘରୁ ହୋଇଲା ବାହାର । ତାହାକୁ ମାରନ୍ତି ବାନର ॥ ପୋଡ଼ିଲେ ପାଣିଦ୍ରବ୍ୟମାନ । କସ୍ତୁରୀ କର୍ପୂର ଚନ୍ଦନ ॥ ଅଗୁରୁ କୁସୁମ ସୁଗନ୍ଧ । ଆମୋଦେ କରାଇ ଆନନ୍ଦ ॥ ହୀରା ମାଣିକ୍ୟ ବଇଡ଼ୂର୍ଯ୍ୟ । ନୀଳମର୍କତମଣି ତେଜ ॥ ପୁଷ୍ପରାଗ ପ୍ରବାଳଚୟ । ସର୍ବେ ହେଲେ ଅଙ୍ଗାରମୟ ॥ ହେମ ରଜତ କାଚପୁର । ସ୍ଫଟିକ ଚନ୍ଦନ ନଗର ॥ ଜଗତୀ ଅଟ୍ଟାଳୀ ପ୍ରାସାଦ । ମେଡ଼ ମଣ୍ଡପ ଆଦି ସୌଧ ॥ ଯହିଁ ଯେତେ ଅସୁର ଥିଲେ । ରୋଦନ କରିଣ ଉଠିଲେ ॥ ଅସୁରେ କରନ୍ତି ରୋଦନ । ଶୁଭଇ

ଶଙ୍କର ଭୁବନ ॥ ପ୍ରବଳ ହୋଇ କପିବଳ । ମାରୁଛନ୍ତି ଅସୁରକୁଳ ॥ ବେନି ଘଡ଼ି ଲଙ୍କାରେ ପଶି । ସମସ୍ତ କଲେ ଭସ୍ମରାଶି ॥ ରାବଣ ଦେଖିଣ ବସ୍ତୁସ୍ଥି । ନିଶ୍ୱାସ ତେଜ କ୍ରୋଧ ହୋଇ ॥ ବହୁ ପ୍ରତିଜ୍ଞାମାନ କଲା । କୁମ୍ଭ ନିକୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଚାହିଁଲା ॥ ବୋଇଲା ମାର କପିବଳ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଡରେ ଆଖଣ୍ଡଳ ॥ ଦେଖ ଲଙ୍କା ଦହନ କଲେ । ବହୁତ ଅସୁର ମାଇଲେ ॥ ଶୁଣି ନିକୁମ୍ଭ କୁମ୍ଭ ବେନି । ଗର୍ଜି ଉଠିଲେ ଶସ୍ତ୍ର ଘେନି ॥ ରଣକୁ ହୋଇଲେ ବାହାର । ଆରେହି ବେନି ରଥବର ॥ ଅକମ୍ପନ ପ୍ରଜଂଘ ବେନି । ଶୋଣିତାକ୍ଷକୁ ସଙ୍ଗେ ଘେନି ॥ ଜୁଳୁପାକ୍ଷହିଁ ଅଛି ସଙ୍ଗେ । ଅସୁରବଳ ଘେନି ରଙ୍ଗେ ॥ ବାହାର ହୋଇ ଯୁଦ୍ଧ କଲେ । ବାନର ଆଗେ ଓଗାଳିଲେ ॥ ଦେଖି ଅଙ୍ଗଦ ଅକମ୍ପନ । ଆଗରେ ହୋଇଲେ ବହନ ॥ ଦେଖି ଅସୁର ବର୍ଷେ ଶର । ଅଙ୍ଗଦ ମାରନ୍ତି ପଥର ॥ ସେ ଦୁଇ ଷଣ୍ଢ କଲେ ରଣ । କ୍ଷତ୍ରୀ ଅଟନ୍ତି ବେନି ଜଣ ॥ ଅଙ୍ଗଦ ଗିରିଶୃଙ୍ଗ ଘେନି । ମାଇଲେ ଅସୁର ମୂର୍ଦ୍ଧନି ॥ ଭୂମିରେ ପଡ଼ି ପ୍ରାଣ ଗଲା । ଦେଖି ଶୋଣିତାକ୍ଷ ଧାଇଁଲା ॥ ଅଙ୍ଗଦ ସଙ୍ଗେ କଲା ରଣ । ବର୍ଷଇ ବାଛି ତୀକ୍ଷଣ ବାଣ ॥ ଆକାଶେ ରଥ ନେଇଗଲା । ଅଙ୍ଗଦ ଆକାଶକୁ ଗଲା ॥ ଅସୁର କରୁଁ ଧନୁ ନେଇ । ଭାଙ୍ଗିଣ ଦେଲାକ ପକାଇ ॥ ଖଡ଼ଗଫଳା ଦୈତ୍ୟ ନେଲା । ବହୁ ସମରମାନ କଲା ॥ ଦେଖି ଅଙ୍ଗଦବୀର ଧଇଁ । ଖଡ଼ଗ ଘେନିଲେ ଛଡ଼ାଇ ॥ ଅସୁରଶିରେ ପ୍ରହାରିଲେ । ଭୂମିରେ ପଡ଼ି ମୋହ ଗଲେ ॥ ତା ଦେଖି ଜୁଳୁପାକ୍ଷ ବୀର । ଅଙ୍ଗଦେ କଲାକ ସମର ॥ ମୋହରୁ ଉଠି ଶୋଣିତାକ୍ଷ । ସମର କଲାକ ଅସଂଖ୍ୟ ॥ ପ୍ରଜଂଘ ସହିତେ ବେଢ଼ିଲେ । ବହୁତ ଗର୍ଜନ ଛାଡ଼ିଲେ ॥ ବେଢ଼ିଣ କଲେ ମହାରଣ । ଏକା ଅଙ୍ଗଦ ଦୈତ୍ୟଗଣ ॥ ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ମହେନ୍ଦ୍ର ବାନର । ମାତୁଳ ଏହି ଅଙ୍ଗଦର ॥ ବଡ଼ିବା ଦେଖିଣ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ । ଓଗାଳିଲେ ଏ ଶୋଣିତାକ୍ଷ ॥ ଅଙ୍ଗଦ ଘେନିଣ କୃପାଣ । ପ୍ରଜଂଘ ସଙ୍ଗେ କଲେ ରଣ ॥ ଛେଦିଲେ ପ୍ରଜଂଘର ଶିର । ଭୂମିରେ ପଡ଼ିଲା ଅସୁର ॥ ମହେନ୍ଦ୍ର ଜୁଳୁପାକ୍ଷ ରଣ । ଦେଖିଛନ୍ତି ଅସୁର ଗଣ ॥ ମଲ୍ଲ ବନ୍ଧରେ ରଣ କଲେ । ପଥରେ ନେଇ କଚାଡ଼ିଲେ ॥ ପ୍ରାଣ ହାରିଲା ଜୁଳୁପାକ୍ଷ । ଅସୁରେ ହୋଇଲେ ନିରେଖ ॥ ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ଶୋଣିତାକ୍ଷ ମେଳ । ସେ ବେନି କଲେ ରଣଗୋଳ ॥ ଦନୁଜ ଗଦା ପ୍ରହାରିଲା । ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ଛଡ଼ାଇ ଆଣିଲା ॥ ସେହି ଗଦାରେ ତାଙ୍କୁ ମାରି । ପଡ଼ିଲା ଦୈତ୍ୟ ପ୍ରାଣ ହାରି ॥ ଦେଖିଣ ସୈନ୍ୟ ପଳାଇଲେ । ନିକୁମ୍ଭେ ଶରଣ ପଶିଲେ ॥ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ପୁତ୍ର ସଙ୍ଗର । ଦୁର୍ବିନ୍ଦ କଲେକ ସମର ॥ ଅନେକ ତରୁ ଶିଳା ଘେନି । ମାଇଲେ କୁମ୍ଭର ମୂର୍ଦ୍ଧନି ॥ କୁମ୍ଭ ବର୍ଷନ୍ତେ ତୀକ୍ଷଣ ଶର । ମୋହ ହୋଇଲେ କପିବୀର ॥ ତା ଦେଖି

ମହୀନ୍ଦ୍ର ଧାଇଁଲେ । ତା ସଙ୍ଗେ ବହୁ ରଣ କଲେ ॥ ବନ୍ଧନ୍ତେ ମହୀନ୍ଦ୍ର କୁମର । ମୂର୍ଚ୍ଛିତ ହେଲେ କପିବୀର ॥ ଦେଖି ମାତୁଳ ମୋହ ଗଲ୍ୟେ । ଅଙ୍ଗଦ ଅଇଲେକ ଧାଇଁ ॥ ପିଟନ୍ତେ ତାକୁ ଶିଳା ତରୁ । ଅସୁର କାଟିଲା ଦୂରରୁ ॥ ଅସୁର ବନ୍ଧେ ତୀକ୍ଷ୍ଣ ଶର । ବାଜଇ ଅଙ୍ଗଦ ଶରୀର ॥ ଏହା ମାରନ୍ତେ ମହା-ଶିଳ । କାଟଇ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ବାଳ ॥ ଅସୁର ବାଛି ଘେନ ଶର । ପ୍ରହାର କଲାକ ସତ୍ୱର ॥ ଅଙ୍ଗଦ କପାଳେ ପଡ଼ିଲା । ବହୁତ ରୁଧିର ବହିଲା ॥ ଏଣୁ ଅଙ୍ଗଦ ମୋହ ହେଲେ । ବାନରେ ପଳାଇଣ ଗଲେ ॥ ଶ୍ରୀରାମେ କହିଲେ ସେ ଯାଇଁ । ଅଙ୍ଗଦ ପଡ଼ିଲେ ଗୋସାଇଁ ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ଥିଲେ ଯେ ସମ୍ମୁଖରେ । ଶୁଣିଣ ଅଇଲେ ସତ୍ୱରେ ॥ ଶୁଣିଣ ରାମ ହେଲେ ତାପୀ । ପେଷିଣ ଦେଲେ ବହୁ କପି ॥ କୁମ୍ଭକୁ ବେଢ଼ିଲେ ସକଳ । ଆପଣେ ବାନର ଭୂପାଳ ॥ କୁମ୍ଭକୁ ଯାଇ ଓଗାଳଲେ । ତରୁ ପଥର ବୃଷ୍ଟି କଲେ ॥ ଟଙ୍କାର କରି ଦୈତ୍ୟ ଧନୁ । ବନ୍ଧଇ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ସୂନୁ ॥ ସକଳ ତରୁ ଶିଳାମାନ । ଛେଦନ କଲେ ଘନ ଘନ । ୮୦ । କୁହୁଡ଼ି ପ୍ରାୟେକ ନାରାଜ । ବନ୍ଧେ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ଆତ୍ମଜ ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ଅଙ୍ଗେ ପଡ଼ି ଶର । ବାଜିଣ ଗଳଇ ରୁଧିର ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ବହୁ କ୍ରୋଧ କଲେ । ଶାଳ ତରୁଏ ଉପାଡ଼ିଲେ ॥ ପିଟନ୍ତେ କାଟିଲା ଦନୁଜ । ସୁଗ୍ରୀବ ଦେଖିଣ ଆଶ୍ଚର୍ଯ୍ୟ ॥ ଡେଇଁ ତା ରଥରେ ବସିଲେ । ବହୁତ ତାକୁ ପ୍ରଶଂସିଲେ ॥ ଧନ୍ୟ ତୋହର ଯୋଦ୍ଧାପଣ । କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ସୁତ ପ୍ରମାଣ ॥ କିସ କରିବୁ ଏବେ କର । ବୋଲି ଧଇଲେ ଧନୁଶର ॥ ଭାଙ୍ଗିଣ ପକାଇ ତା ଦେଲେ । ଏବେ କି କରିବୁ ବୋଇଲେ ॥ ରଥେ ବସିବାର ଦେଖିଲା । ଆଲିଙ୍ଗନ କରି ଧଇଲା ॥ ସେ ବେଳ ଧରାଧରି ହେଲେ । ମାଲ ବନ୍ଧରେ ରଣ କଲେ ॥ ବେ ବେଳ ମହୀରେ ପଡ଼ିଲେ । କେହି କାହାକୁ ନ ଛାଡ଼ିଲେ ॥ ସାଗରେ ପଡ଼ିଲେ ସେ ଯାଇଁ । ବେଳ ମନ୍ଦର ପ୍ରାୟେ ହୋଇ ॥ ତହୁଁ ବାହାର ତାକୁ କଲେ । ମୁଥେ ତା ଶିରରେ ମାଇଲେ ॥ ବାହାର ହୋଇଲା ଅନଳ । ଅସୁର ହୋଇଲା ବିକଳ ॥ ଭୂମିରେ ପଡ଼ି ମୋହ ଗଲା । ନିକୁମ୍ଭ ଆସି ରଣ କଲା ॥ ମାଇଲା ଅନେକ ବାନର । ବଜ୍ର ସମାନ ତାର ଶର ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ଉପରକୁ ଆସେ । ହନୁ ମିଳିଲେ ତାର ପାଶେ ॥ ତା ସଙ୍ଗେ କଲେ ବହୁ ରଣ । ଶାଳ ଶିଳ ବାଣ ମାରିଣ ॥ ଅସୁର କରେ ଶରବୃଷ୍ଟି । ପିଙ୍ଗୁଡ଼ି ନ ପାରନ୍ତି ଦୃଷ୍ଟି ॥ ତା କରୁଁ ଧନୁ ହନୁ ନେଲା । ଆଣ୍ଠୁରେ ଭାଙ୍ଗି ପକାଇଲା ॥ ଅସୁର ଧରିଣ ହନୁକୁ । ଶୂନ୍ୟରେ ନେଲା ଆକାଶକୁ ॥ ଆକାଶେ ମାଲରଣ କଲେ । ମୁଥରେ ମରାମରି ହେଲେ ॥ ହନୁ ଧରିଲେ ତାର ଶିର । ମୁଥେକ କଲେକ ପ୍ରହାର ॥ ଭୂମିରେ ଆଣି

ପକାଇଲେ । ବେନି ପାଦେ ମର୍ଦ୍ଦନ କଲେ ॥ ପଡ଼ିଲା ନିକୁମ୍ଭ ଅସୁର । ମନ୍ତ୍ର ଉଦ୍‌ଗାରଣ ରୁଧିର ॥ କୁମ୍ଭ ନିକୁମ୍ଭ ଯେଣୁ ମଲେ । ଅସୁରେ ପଳାଇଣ ଗଲେ ॥ ସେ ବାର୍ତ୍ତା ପାଇଣ ରାବଣ । କଲା ବହୁତ ସେ କାରୁଣ୍ୟ ॥ ପୁଣି ହୋଇଲା କୋପମନ୍ତ । ଶନ୍ତେ ବଶି ଜାନକୀପତି । ୧୦୮ ।

## ୩୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ମକରାକ୍ଷସ ବଧ

ରାଗ—ପଞ୍ଚମବରାଡ଼ି । ବସନ୍ତସିଂହା ବାଣୀ

କୁମ୍ଭ ନିକୁମ୍ଭ ମରଣ, ଶୁଣିଣ କୋପେ ରାବଣ, ଖରସୁତକୁ ଗୁହାଁ ବୋଇଲେ । ଆହେ ହେ ମକରାକ୍ଷସ, ତୁମ୍ଭେ ଏବେ ପାଅ ଯଶ, ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ମାରି ଆସ ବୋଇଲେ ସେ । ଦଶଶିର । ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ଖରନନ୍ଦନ । ସଙ୍ଗେ ଘେନି ବାହାର ଅସୁର ସୈନ୍ୟ ସେ ॥ ଚଢ଼ି ହେମ ରଥବର, କରେ ଧରି ଧନୁଶର, ଲଙ୍କାକଟକୁ ହୁଏ ବାହାର । ବାଜଇ ଶଙ୍ଖ ମହୁରି, ଆବର ଝମକ ଭେରି, ଶ୍ୱେତପତାକା ଉଡ଼ଇ ଫରହର ସେ । ଦୈତ୍ୟବୀର । ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳରେ ଅଇଲା । ରିକ୍ଷ ବାନର ଥାଟେ ପ୍ରବେଶ ହେଲା ସେ ॥ ଏକେ ଏକେ କଲେ ରଣ, ବାନର ଅସୁରଗଣ, ମିଶାମିଶି ହୋଇ ମରା-ମରି । ଘେନି ଶାଳଶିଳକୁଳ, ଯୁଝିଲେ ବାନରବଳ, ଦେଖି ଖରସୁତ ରହିଲା ଆବୋରି ସେ । ଦୈତ୍ୟବୀର । ବର୍ଷେ ନିରନ୍ତରେ ତୀକ୍ଷ୍ଣ ଶର । ଖରସୁତ ଶରେ ମଲେକ ବାନର ସେ ॥ ବିନ୍ଧିଲା ହୋଇ କୋପୀ, ପଳାଇଣ ରିକ୍ଷ କପି, ଶ୍ରୀରାମେ ଶରଣ ପଶିଲେ । ରଘୁବୀର ଧନୁଶର, ଧରିଣ ଉଭା ଭୂମିର, ଆସନ୍ତେ ଦେଖି ରାମ ହସିଲେ ସେ । ଦୈତ୍ୟବୀର । କହଇ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଉତ୍ତର । ତୁହି ପରା ମାରିଛୁ ଆମ୍ଭ ପିଅର ସେ ॥ ଆଜ ମୁଁ ତୋତେ ମାରିବି, ପିଅର ଋଣ ଶୁଝିବି ଭାଗ୍ୟବଳେ ମୁଁ ପାଇଲି ଭେଟ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୁଗ୍ରୀ ସହିତେ ମରିବେ ମୋ ଶରଘାତେ, ଆଜ ଜୀଇଁ କି ଯିବେ ରିକ୍ଷ ମର୍କଟ ସେ । ରଘୁ-ବୀର । ଦେଖୁଥିବେ ସକଳ ଅମର । ଆଜ ପେଷିବି ମୁଁ ଶମନପୁର ହେ ॥ ହସିଣ ଯେ ରଘୁନାଥ, କହିଲେ ନାହିଁ ସାମର୍ଥ୍ୟ, ପରାକ୍ରମେ ବୀରପଣ ଜାଣି । ଏହିକ୍ଷଣି ତା ଜାଣିବା, ବଚନେ କେତେ ଭଣିବା, ଆମ୍ଭ ପ୍ରାକ୍ରମ ନାହିଁ କି ତୁମ୍ଭେ ଶୁଣି ହେ । ଦୈତ୍ୟସୁତ । ଖର ଦୂଷଣ ତ୍ରିଶିର ସଙ୍ଗେ । ଏକା ମାଇଲି ଚଉଦ ସହସ୍ର ରଙ୍ଗେ ହେ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ଦନୁଜ, ବୃଷ୍ଟି କଲାକ ନାରାଜ, କଳନା ନୋହିଲା ତାର କାଣ୍ଡ । ତା କାଣ୍ଡକେ ଶତକାଣ୍ଡ, କଲେ ରାମ ପ୍ରତିକାଣ୍ଡ, ଯେହ୍ନେ କ୍ଷୁଦ୍ରକର କାଟି ଇକ୍ଷୁଦଣ୍ଡ ସେ । ଦୈତ୍ୟବର । ପୁଣି କୁନ୍ତେ ବୁଲାଇ ମାଇଲା । ଶ୍ରୀରାମ ତୀକ୍ଷ୍ଣକାଣ୍ଡେ ଖଣ୍ଡଖଣ୍ଡ ହେଲା ସେ ॥

କୋଦଣ୍ଡରେ ଶର ସନ୍ଧି, ଦୈତ୍ୟ ଉପରକୁ ବନ୍ଧି, କାଟିଲେ ତା କରୁ ଶର
ଧନୁ । ପୁଣିହିଁ ଶରେ ପ୍ରହାରି, ସାରଥି ଅଶ୍ୱକୁ ମାରି, ଶୂନ୍ୟକରି ହୋଇଲ
ଦୈତ୍ୟସୂନୁ ସେ । ଦୈତ୍ୟବୀର । ଯେତେ ଯେତେ ବିନ୍ଧୁଥିଲା ଶର ।
ଏହିରୂପେ କାଟୁଥିଲେ ରଘୁବୀର ସେ ॥ ଅଗ୍ନିଶସ୍ତ୍ର କରେ ଧରି, ବସାଇ
କୋଦଣ୍ଡ କରି, ଦୈତ୍ୟ ଉପରକୁ ପ୍ରହାରିଲେ । ପଶିଣ ହୃଦରେ କାଣ୍ଡ,
ଜଳିଲା ହୋଇ ପ୍ରଚଣ୍ଡ, ଭୂମିରେ ପ ମକରାକ୍ଷସ ମଲେ ସେ । ଦୈତ୍ୟ-
ବୀର । ତାର ସଙ୍ଗରେ ଯେତେକ ଥିଲେ । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ବାଣେ ପ୍ରାଣ
ହରାଇଲେ ସେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାରାଚେ, ମଲେ ବହୁତ ଦନୁଜେ, ଯାହା
ଥିଲେ ପଳାଇଣ ଗଲେ । ଲଙ୍କାରେ ଯାଇ ପଶିଲେ, ରାବଣ ଆଗେ କହିଲେ,
ଦେବ ମକରାକ୍ଷସ ଆଜହିଁ ମଲେ ସେ । ଦୈତ୍ୟବୀର । ଶୁଣି ବହୁତ ବିସ୍ମୟ
ହେଲା । ଦନ୍ତ ରଟମଟ କରି ରୋଷିବାଇଲା ସେ ॥ ନିର୍ଧୂମ ଅନଳ ପ୍ରାୟେ,
ନୟନ ଦୁଇ ବୁଲାଏ, ଭ୍ରୂକୁଟି କଲା ଦଶକପାଳ । ଦଶଦିଗକୁ ଅନାଇ,
ଖରନିଃଶ୍ୱାସ ପକାଇ, ଖରସୁତ ମଲା ବୋଲିଣ ବିକଳ ସେ । ଦଶଶିର ।
କ୍ଷଣେ ଯାଏ ହୋଇଲା ଅଜ୍ଞାନ । ଭଣି ଚିନ୍ତେ ରାମ ରାଜୀବଲୋଚନ ସେ ॥

## ୪୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ମାୟାସୀତା ବଧ

### ରାଗ କୌଶିକ

ଶକ୍ରଜିତକୁ ଅଣାଇଣ ରାବଣ କହଇ ପ୍ରଶଂସା କରିଣ । ସୁରପତିକି
ଧରି ଆଣିଲାକାଳୁ ଜାଣଇ ତୋର ବୀରପଣ । ଆହେ କୁମର । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ
ସଂହାର । ତୋହ ବିନୁ ତାଙ୍କୁ ଜିଣିବାକୁ ନାହିଁ ଲଙ୍କା ଭିତରେ ଏଡ଼େ ବୀର ॥
ଦୃଶ୍ୟ ଅଦୃଶ୍ୟ ହୋଇଣ ତାର ସଙ୍ଗେ କରିବ ତୁମ୍ଭେ ମାୟାରଣ । କେତେ ଥର
କି କି ପ୍ରକାରେ ବର୍ତ୍ତିଲେ ଏବେ ତୋ ଶରେ ଦେବେ ପ୍ରାଣ । ଶୁଣି କୁମର ।
ରାବଣ ମୁଖରୁ ବଚନ । ଶିରେ କର ଦେଇ ମେଲାଣି ହୋଇଲା ଆରୋହିଲା
ତା ନିଜ ଯାନ ॥ ଚତୁରଙ୍ଗବଳ ଆଗରେ ପେଷିଣ ହୋମସ୍ଥାନକୁ ବୋଲି
ଗଲା । ବିବିଧ ଆୟୁଧମାନ ତହିଁ ରଖି ପଶୁ ରୁଧିରେ ହୋମ କଲା । ରଙ୍ଗ
ବସନ । ରଙ୍ଗକୁସୁମ ରଙ୍ଗଗନ୍ଧ । ଲୌହ ସ୍ରୁବରେ ଛାଗଳର ରୁଧିର ମାଂସ
ହୋମ କରି ଆନନ୍ଦ ॥ ଦକ୍ଷିଣାବର୍ତ୍ତ ହୋଇଣ ବୈଶ୍ୱାନର ବୁଲିଣ ଆହୁତି
ଘେନିଲେ । ଜାଣି କାର୍ଯ୍ୟସିଦ୍ଧି ଶକ୍ରଜିତବୀର ବାହୁଡ଼ି ରଥ ଆରୋହିଲେ ।
ସେହିକ୍ଷଣି ସେ । ରଥ ଘେନି ହେଲା ଅଦୃଶ୍ୟ । ଆକାଶେ ତାହାକୁ ନ
ଦେଖିଲେ କେହି ତାକୁ ହୁଅଇ ସର୍ବ ଦୃଶ୍ୟ ॥ ଶ୍ରାବଣ ମାସର ଜଳଧାରା
ପ୍ରାୟେ ଶର ବୃଷ୍ଟି କଲା ଗଗନୁ । ମହାମେଘ ଘୋଡ଼ାଇଲା ପ୍ରାୟେ ହୋଇ ଉହାଡ଼

କଲା ଦେବ ଗୁରୁ । ଦେଖି ଚକିତ । ହୋଇଲେ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ମୁଖ ହୋଇ ଆକାଶ ଗୃହାନ୍ତେ ମୁଖେ ପଡ଼ଇ ବାଣଗଣ ॥ ବୃକ୍ଷ କମ୍ପିବାର ହୋଇଲେ ଆକୁଳ ଆକୁଳେ ବୋଲନ୍ତି ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଏ ଶରଘାତ ମୁଁ ସହି ନ ପାରଇ ବିକଳ ହେଉଛି ମୋ ପ୍ରାଣ । ଆଜ୍ଞା ହୋଇଲେ । ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ର ମୁହିଁ କରିବି । ଦେବ ଦାନବ ମାନବ ସର୍ବଜନେ ଏକାବେଳକେ ସଂହାରିବି ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଜଣକ ଅପରାଧେ ଏଡ଼େ ଅଧର୍ମକୁ କରିବ । ସମସ୍ତେ ଅବା ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ କସ କଲେ କପାଇଁ ତାହାଙ୍କୁ ମାରିବ । ଏମନ୍ତ କହି । ଶରକୁ ପ୍ରତିଶର କଲେ । ଦଣ୍ଡମାନ ରହ ଏହାକୁ ମାରିବା ବୋଲି ଶ୍ରୀମୁଖେ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ॥ ଏତେ ବୋଲି କୋଦଣ୍ଡରେ ଅସ୍ତ୍ର ସନ୍ଧି ଆକାଶକୁ ଗୃହିଁ ରହିଲେ । ନିଶ୍ଚୟ ମାରିବା ଦେଖିଣ ଅସୁର ମନରେ ମହାଭୟ କଲେ । ମାୟା କରିଣ । ଉପାୟ ଚିହ୍ନି ଉଆଇଲେ । ମାୟା ଜାନକୀ ସୀତାଏ ଆରୋପିଣ ରଥେ ତାହାକୁ ବସାଇଲେ ॥ ଦେଖିଲା ହନୁ ରଥରେ ବସିଛନ୍ତି ଜନକରାଜନ ଦୁହିତା । ରାମ ରଖ ରାମ ରଖ ବୋଲୁଛନ୍ତି ଡାକେ ଶ୍ରୀରାମ ବନିତା । ତାହା ଦେଖିଣ । ହନୁ କରେ ବହୁତ ରୋଦନ । ରୋଦନ ଦେଖିଣ ରାବଣ ନନ୍ଦନ କହଇ ବହୁତ ବଚନ ॥ ତୁମ୍ଭେ ତ ଏହାକୁ ନ ନେଲେ ନ ଯିବ ରାଜା ତ ଆମ୍ଭେ ନ ଦେବେ । ଏହାଲାଗି କପି ଅସୁର ବାନର ଆହୁରି ବ୍ୟର୍ଥେ ମରିବେ । ଏଣୁ କରିଣ । ହାଣୁଥିଲି ମୁହିଁ ଏହାକୁ । ଏବେ ମୁଁ ତୁମ୍ଭର ଆଗରେ ହାଣୁଛି ତୁମ୍ଭର ପ୍ରତେ କହିବାକୁ ॥ ଏମନ୍ତ କହି ପାଦେ ତାକୁ ପ୍ରହାରି କରେ ଘେନିଲା ଅସିବର । ବେନଖଣ୍ଡ କରି ହାଣି ପକାଇଲା ଅନାଇ ଥିଲେ ହନୁବୀର । ପୁଣି ବୋଇଲା । ବାହୁଡ଼ି ଯାଅ ବନଚର । ତୁମ୍ଭ ଆମ୍ଭ ଗୋଳ ଯହିଁରୁ ହୋଇଲା ତାକୁ ପେଷିଲୁ ଯମପୁର ॥ ଏହା ଦେଖି ହନୁ କରୁଁ ଗିରିବର ରଥରେ ତାର କରୁଡ଼ିଲା । ସାରଥି ରଥ ପଛକୁ ଘେନିଗଲା ସେ ଗିରି ବ୍ୟର୍ଥ ହୋଇଲା । ବହୁ ରୋଷରେ । ବହୁ ରଣ କଲା ମାରୁତି । ସମସ୍ତ କପି ତରୁ ଶିଳା ମାରନ୍ତେ କାଟଇ ବିଶ୍ରବାର ନାତି ॥ ବେଢ଼ି କପି ମାରିବାର ଦେଖି ଦୈତ୍ୟ ମନରେ ଏମନ୍ତ ପାଞ୍ଚିଲା । ନିକୁମ୍ଭବଟ ତଳେ ହୋମ କରିବି ବୋଲି ଶୀଘ୍ରେ ରଣ ମୁଞ୍ଚିଲା । ଯାନ୍ତେ ପଳାଇ । ଗୋଡ଼ାଇ ଛନ୍ତି ବନଚର । ତରୁ ଶିଳା ରଥ ଉପରେ ମାରନ୍ତେ ସହଇ ରାବଣି କୁମର ॥ ଖଣ୍ଡେ ଦୂର ଗୋଡ଼ାଇଣ ହନୁ କପିସୈନ୍ୟ ଘେନିଣ ବାହୁଡ଼ିଲେ । ନିକୁମ୍ଭ ବଟ ତଳରେ ଶୀଘ୍ରଗତି ଯାଇଣ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ । ଚଉ-ପାଶରେ । ଅସୁର ସୈନ୍ୟ ଜଗାଇଲେ । ସକଳ ସାମଗ୍ରୀ ଘେନି ଶୁଚିମନ୍ତ ହୋଇ ହୋମ କରି ବସିଲେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ପଶ୍ଚିମ ଦ୍ୱାରେ ରଣ ଶୁଣି ବୃକ୍ଷ-

ପଣ୍ଡିଙ୍କି ପେଷିଦେଲେ । ଋକ୍ଷବଳ ଘେନ ଚଳନ୍ତେ ଜାମ୍ବବ ମାର୍ଗରେ ହନୁଙ୍କୁ ଭେଟିଲେ । ଦୂତେ ବାହୁଡ଼ । ଶ୍ରୀରାମ ସନ୍ନିଧେ ପ୍ରବେଶ । ବୋଲେ ଋଷି ରାମ ହନୁଙ୍କୁ ଦେଖିଲେ ଦଶୁଅଛୁ ଅନ ବରସ । ୧୫ ।

## ୪୯ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ପଞ୍ଚମବରାଡ଼ି

ଶୋକେ ଯାଇ ହନୁମାନ, ରାମଙ୍କୁ କରି ଦର୍ଶନ, କହିଲା ସେ ଯୁଦ୍ଧର ବିଧାନ । ରାବଣ ଜ୍ୟେଷ୍ଠନନ୍ଦନ, ସୀତାଙ୍କୁ ବସାଇ ଯାନ, ଆଣନ୍ତେ କରୁ-ଥିଲେ ରୋଦନ । ହେ ଦେବ ସେ । ଖଡ଼୍ଗରେ ଦେନଖଣ୍ଡ କଲା । ଯହିଁ-ପାଇଁ କଲ ରଣ, ତାର ଦେଖିଲ ମରଣ, ଏତେ ରଣ ଅକାରଣ ହେଲା ॥ ହନୁମୁଖୁଁ ଶୁଣି ରାମ, ଜ୍ଞାନ ହାରିଗଲେ ଜାମ, ଧନୁଶର ପକାଇ ଭୂମିର । ଏମନ୍ତ ଦେଖି ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ଜଳ ସିଞ୍ଚି ସେହିକ୍ଷଣ, ଆଉଜାଇଲେ ଆପଣା ଉର । ହେ ଦେବ ହେ । କରିଥାଅ ଧର୍ମକୁ ଆଦର । ଧର୍ମ କଲେ କେତେ ଦୂର, କେଉଁ ଅଧର୍ମ ତୁମ୍ଭର, ଜାଣିଲ ଧର୍ମେ ହୁଏ ଅସାର ॥ ଧର୍ମ ଅଧର୍ମ ଯୁଝିଲେ, ଦୁହେଁ ପ୍ରାଣ ହରାଇଲେ, ଏଣୁ ଧର୍ମ ଅଧର୍ମହିଁ ନାହିଁ । ମହା ଅଧର୍ମୀ ରାବଣ, ଦେଖ ପୁତ୍ର ନାତିଗଣ, ଧର୍ମ ଥିଲେ କି ମରନ୍ତେ ନାହିଁ । ହେ ଦେବ ହେ । ଧର୍ମ ଅଧର୍ମକୁ ଯେ ଡରଇ । ଜାଣିଲି ମୁଁ ଏତେକାଳେ, ଦେଖିଲି ମୁଁ କେନ୍ଦ୍ରୋଳେ, ସଂସାରେ ସେ ବହୁ ଦୁଃଖ ପାଇ ॥ ପୁଣି ବୋଲନ୍ତି ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ଧର୍ମ କରନ୍ତି ପ୍ରମାଣ, ନସହା ଦୁର୍ବଳ ଜନମାନେ । ସେହିରୂପେ ତୁମ୍ଭ ମତି, ବୋଲି ମୋର ଧର୍ମଗତି, ଏଣୁଟି ପଶିଲ ଆସି ବନେ । ହେ ଦେବ ହେ । ଧର୍ମ କରି ଧନ ଥିଲେ ସିନା । ଧର୍ମରେ ସମସ୍ତ ଗୁଣ, ମୂର୍ଖରେ ପଣ୍ଡିତପଣ, ପାତକୀ ହୁଅନ୍ତେ ଧନ ବିନା ॥ ଘେନ ମୁ ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ରକୁ, ମାରୁଥିଲ ସମସ୍ତଙ୍କୁ, ବୋଇଲେ ଜଣେ କରିଛି ଦୋଷ । ଧର୍ମତଃ ବିରୋଧ କର, ଅଧର୍ମ କପାଇଁ କର, ସମସ୍ତ ଜନଙ୍କର କି ଦୋଷ । ହେ ଦେବ ହେ । ସେ ଧର୍ମ ତ ଏବେ ନ ରଖିଲା । ପ୍ରମାଦ ଶିରେ ପ୍ରମାଦ, ସନ୍ତତ ହୁଏ ବିଷାଦ, ଦେଳକୁ ଦେଳ କଷଣ ଦେଲା ॥ ଏମନ୍ତ ଶ୍ରବଣେ ଶୁଣି, ମୋହ ତେଜ ରଘୁମଣି, ପ୍ରିୟାଶୋକେ ହୋଇଲେ କାତର । ଏମନ୍ତ ଦେଖି ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ବୋଲନ୍ତି ହେ ଦେବ ଶୁଣ, ମାରିବି ମୁଁ ନଷ୍ଟେ ଦଶଶିର । ହେ ଦେବ ହେ । ତେବେ ଅଯୋଧ୍ୟାକୁ ଆମ୍ଭେ ଯିବା । ଏ ଲଙ୍କାଗଡ଼ରେ ଯେତେ, ଅସୁରମାନେ ଜୀବିତେ, ଅଛନ୍ତି ତାହାଙ୍କୁ ନ ରଖିବା ॥ ଏହିକାଳେ ବିଭୀଷଣ, ପରିବେଶ ସେହିକ୍ଷଣ, ଦେଖିଲେ

ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ବିଳାପ । ସୀତାର ବିନାଶ ଶୁଣି, ବିଳପନ୍ତେ ରଘୁମଣି, ବିଭୀଷଣ ବୋଲେ ମୁଞ୍ଚ ତାପ । ହେ ଦେବ ହେ । ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଖିବ ସେହି କାହିଁ । ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ମାୟା କଲା, ହନୁ ଜାଣି ନ ପାରିଲା, ହୋମ କରୁଅଛି ଏବେ ଯାଇଁ ॥ ବିଭୀଷଣ ମୁଖୁଁ ଶୁଣି, ହୃଷ୍ଟ ହୋଇ ରଘୁମଣି, କୋଦଣ୍ଡ ଧଇଲେ ବାମପାଣି । ବୋଲଇ ଦୁଷ୍ଟ ରାବଣି, ଏବେ ନକ ଯିବ ଜିଣି, ଶରେ ଶିର ପକାଇବ ହାଣି । ହେ ଦେବ ହେ । ବିଭୀଷଣେ ପ୍ରଶଂସା କରନ୍ତି । ଛାଡ଼ିଲେ ଶୋକ ସନ୍ତାପ, ବଢ଼ିଲା ବିଷମ କୋପ, ବସି ଭଜଇ ଜାନକୀପତି ॥

## ୪୬ଶ ଛାନ୍ଦ—ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତର ଯୁଦ୍ଧ

ରାଗ—ଚଳଧଣ୍ଟ

କରଯୋଡ଼ି କହେ ବିଭୀଷଣ । ହେ ଦେବ ମୋର ବିନୟ ଶୁଣ ॥ ସଂଗ୍ରାମ ତେଜି ଗଲା ମେଘନାଦ । ରାଜାଧିରାଜ ହେ । ହେବ ବଡ଼ ପ୍ରମାଦ ॥ ଲଙ୍କାର ପଶ୍ଚିମଦ୍ୱାର ନିକଟ । ଅଛଇ ତହିଁ ନିକୁମ୍ଭିଳା ବଟ । ତହିଁର ମୂଳେ ସେ ହୋମ କରିବ । ରାଜାଧିରାଜ ହେ । ରଥେ ବାହାର ହେବ ॥ ସେ ରଥେ ବସି ହୋଇବ ବିଜୟୀ । ଏମନ୍ତ ବର ଧାତା ଅଛି ଦେଇ । ସାବଧାନ ହୋଇ କରିବା ରଣ । ରାଜାଧିରାଜ ହେ । ପେଷ ବୀର ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥ ସାମାନ୍ୟ ନୁହେ ରାବଣ କୁମର । ଶକ୍ରକୁ ଜିଣିଅଛି ବହୁବାର । ଏଥିକୁ ଦେବ ନ କରିବ ହେଳା । ନିଶ୍ଚେ ମାରିବା ହେ । ମନ୍ଦୋଦରୀଙ୍କ ବଳା ॥ ଶୁଣି ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଚାହିଁଲେ । ସଜ ହୋଇ ଆସ ବୋଲି ବୋଇଲେ ॥ ଶୁଣି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶ୍ରୀରାମ ବଚନ । ଅଙ୍ଗେ ଲାଇଲେ ହେ । ଅଭେଦ କବଚମାନ ॥ ବେନି କନ୍ଧେ ବେନି ତୂଣୀ ଛନ୍ଦିଲେ । ଶତ୍ରୁ ନାଶ ଖଣ୍ଡା ବାମେ ପିନ୍ଧିଲେ । ଦେବଦତ୍ତ ଶର ସଂଗ୍ରହ କଲେ । ଇନ୍ଦ୍ର ଦେବାର ହେ । ଧନୁ କରେ ଧଇଲେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ସମ୍ମୁଖରେ ହୋଇଲେ ଛିଡ଼ା । ସୈନ୍ୟର ଭିତରେ ଦିଶିଲେ ଶୋଭା । ଶ୍ରୀରାମ ପାଦ ଛୁଇଁଲେ ତ୍ୱରିତ । ପ୍ରଣମ କଲେ ହେ । ସୁମିତ୍ରାଙ୍କର ସୁତ ॥ ରାମ କହନ୍ତି ବିଭୀଷଣେ ଚାହିଁ । ଏହାଙ୍କର ପାଶ ଛାଡ଼ିବ ନାହିଁ । ହନୁ ଅଙ୍ଗଦ ସଙ୍ଗତରେ ଥିବେ । ନଳ ନୀଳାଦି ହେ । ସମସ୍ତ କପି ଯିବେ ॥ ଯେତେ ଯେତେ ଅଛନ୍ତି ମହାବୀର । ସମସ୍ତେ ଯାଇଣ ସମର କର । ରାମ ମୁଖୁଁ ଶୁଣି କପିସଇନୀ । ବାହାର ହେଲେ ହେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସଙ୍ଗେ ଘେନି ॥ ବେଢ଼ିଲେ ଲଙ୍କାର ପଶ୍ଚିମଦ୍ୱାର । ଦେଖିଲେ ବେଢ଼ି ଅଛନ୍ତି ଅସୁର । ବିଭୀଷଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କହିଲେ । ସୈନ୍ୟ ମାଇଲେ ହେ । ସେ ଆସିବ ବୋଇଲେ ॥ ଶୁଣି ସଂଗ୍ରାମ କଲେ କପିବଳ । ପିଟିଲେ ଶାଳ କଷ୍ଟଡ଼ିଲେ

ଶିଳ । ଅସୁର ମାଇଲେ ହୋଇ ପ୍ରବଳ । ଉଭୟ ବଳ ହେ । ସଂଗ୍ରାମ ବେଳୁ ବେଳ ॥ ହନୁ ଅଙ୍ଗଦ ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ମହୀନ୍ଦ୍ର । ନଳ ନୀଳ ସୁଷେଣ ଯେ ସୁଗନ୍ଧ । ପନସ ରମ୍ଭା ମହା ମହା ବୀର । ସମର କଲେ ହେ । ସେ ଦୈତ୍ୟ ଅଗୋଚର ॥ ଧନୁ ଧରିଣ ଆଗେ ବିଭୀଷଣ । କୋପେ ବିନ୍ଧଇ ଶତ ଶତ ବାଣ । ଗୃହମନ୍ତ୍ରୀ ଯେହ୍ନ କରନ୍ତେ ରଣ । ବହୁ ମାଇଲେ ହେ । ସେହି ଅସୁରଗଣ ॥ ବଡ଼ ବଡ଼ ଯହୁଁ ଅସୁର ମଲେ । ଯେହ୍ନ ଥିଲେ ସେ ସମର୍ଥ ନୋହିଲେ । କହିଲେ ଯାଇ ମେଘନାଦ ଆଗେ । ହୋମ ନ ସରୁ । ସେହୁ ଅଇଲେ ବେଗେ ॥ ଅଙ୍ଗରେ ନାଇଲେ ବଜ୍ରକବଚ । ଖଣ୍ଡା ଯମଦାଢ଼ ତୂଣ ସୁସଞ୍ଚ । ବୀରବେଶ ହୋଇ ବୀର ରାବଣି । ସାରଥି ଡକଲେ ହେ । ରଥବରକୁ ଆଣି ॥ କୃଷ୍ଣ ଅଶ୍ୱ ଏକ ରଥରେ ଯୋଚି । ଧନୁ ଟଙ୍କାର କରିଣ ଆମଞ୍ଚ । ଦିବ୍ୟ ବେଶରେ ଦିଶୁଅଛି ତୋର । ରଥେ ବସିଲେ ହେ । କାଳଦେବତା ପରି ॥ ରଥ ଆଣି କଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଆଗେ । ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ ଚାହିଁ କହେ ରାଗେ । ଆରେ କୁଳାଙ୍ଗାର ଅସୁରାଧମ । କେତେକାଳରୁ ରେ । ପୀରତି ତୋର ରାମ ॥ ଏକା ଗର୍ଭରୁ ହୋଇଲୁ ଜନମ । ପିତା ହୋଇ ଚାହୁଁ ପୁତ୍ର ମରଣ । ମୋତେ ମାରିବାକୁ ଆସିଛୁ ଧାଇଁ । ଏଡ଼େ ନିଷ୍ଠୁର ରେ । ହୋଇଲୁ ତୁ କପାଇ ॥ ଏମନ୍ତ ବୋଲିଣ କରେ ସମର । ଦେଖିଣ ପଳାଇଲେ ବନଚର । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଧନୁ ଧରି ଆଗୁସାର । ହନୁ ପିଟିଲା ଯେ । ରଥରେ ତରୁବର ॥ ପୁଣି ହନୁ ଶିଳେ ମାରନ୍ତେ ଖଣ୍ଡେ । ରାବଣି ତନୁଜ କାଟିଲା କାଣ୍ଡେ । ଯେତେ ମାରନ୍ତି ଯୂଥପତିମାନେ । ରାବଣସୁତ ହେ । କାଟନ୍ତି ସାବଧାନେ ॥ ଦେଖିଲେ ଧନୁ ଧରି ବିଭୀଷଣ । ମର୍ମସ୍ଥାନକୁ ବିନ୍ଧୁଛନ୍ତି ବାଣ । ଅନାଇ ପୁଣି ବୋଲଇ ବଚନ । ଧିକ ଧିକ ଆରେ । ତୋର ନିର୍ଲଜପଣ ॥ ମୁଁ ତୋର ପୁତ୍ର ମରାଇବୁ ମୋତେ । ରାମ ତୋର କିସ କି ଦେବ ତୋତେ । ସୋଦର ଛାଡ଼ି ପରକୁ ଆଦରୁ । ଅସତ୍ୟ ସ୍ତ୍ରୀ ଚୋର । ପରସ୍ତେ ଧର୍ମ କରୁ ॥ ବିଭୀଷଣ ବୋଲେ ଶୁଣ ରେ ସୁତ । ଧର୍ମ ଥିଲା ଜନ ମୋହର ମିତ । ଇନ୍ଦ୍ରେ ନିର୍ମିତ ଯେଉଁ ପୁର କର । ଅଗ୍ନି ଲାଗିଲେ ଯେ । ତହିଁ ପଶିକ ମର ॥ ବହୁତ ଅଧର୍ମ କଲା ତୋ ତାତ । ତେଣୁ ତା ସଙ୍ଗୁ ହୋଇଲି ମୁକତ । ନ ଜାଣୁ କି ତୁହି ମୋର ସ୍ୱଭାବ । ବଶି ବୋଲଇ ହେ । କହ ଏବେ କି ହେବ ।୨୪।

## ୪୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ବଧ

### ରସକୋଇଲି ବାଣୀ

ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ଗୁରୁ ରଣ । ମହାକ୍ଷତ୍ରୀ ଅତ୍ୟନ୍ତ ବେନି ଜଣ । ଶର
ଆତଯାତେ ନ ଦିଶେ ଭାନୁ । ମଣ୍ଡଳାକାର ଦିଶେ ବେନି ଧନୁ ସେ । ବିନ୍ଧିବା
ଭୁଜ ନ ଦିଶେ ଯେ । ହନୁ କନ୍ଧରେ ଅଛନ୍ତି ରାମାନୁଜ ଦ୍ୱିତୀୟେନ୍ଦ୍ର
ପ୍ରାୟେ ଦିଶେ ଯେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପେଷିଲେ ବାବନ ଶର । କାଟିଲେ ଅସୁରର
ଧନୁଶର । ପୁଣି କୋପେ ବିନ୍ଧିଲେ ପାଞ୍ଚକାଣ୍ଡ । କାଟିଲେ ଅଶ୍ୱ ସାରଥିର
ମୁଣ୍ଡ ସେ । ରଥ କଲେ ହନୁ ଭଙ୍ଗ ଯେ । ସେହିକ୍ଷଣି ଅନ୍ୟ ରଥେ
ଆରୋହଣ ଯୁଝିଲା ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସଙ୍ଗ ଯେ ॥ ବିନ୍ଧନ୍ତେ ଶରେ ଶର ପରତାଳ ।
ଜଳଇ ତହିଁ ନିର୍ଧୂମ ଅନଳ । ଦେଖି ତରଳ ହୋଏ ବେନିବଳ ।
ଉତପାତ ଜାତ ବେଳକୁ ବେଳ । ସେ ଦନୁଜ ରଣେ ପ୍ରବଳ ଯେ । ତିନି
କାଣ୍ଡ ବାଛି ବିନ୍ଧିଲେ ବାଜିଲା ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କର କପାଳ ଯେ ॥ ଗଳୁଅଛି ତିନି
ଧାର ରୁଧିର । ଫୁଫୁକାର କରି ବିନ୍ଧନ୍ତି ଶର । ବିଷମ ବ୍ୟଥା ପାଇଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ।
ବାଛି ବିନ୍ଧିଲେ ଶର ସେହିକ୍ଷଣ ସେ । ଅଙ୍ଗ କବଚ କାଟିଲେ ଯେ । ଉର
ଉପରେ ବସିଣ ବୀର ଶର ରୁଧିର କାହାର କଲେ ଯେ ॥ ସେହିଁ ଉପରେ
କାଣ୍ଡମାନ ବସେ । ଝିଙ୍କପକ୍ଷୀ ପ୍ରାୟେ ଶରୀର ଦିଶେ । କି ଅବା ଫୁଟିଲା ପଳାଶ
ତରୁ । ତେସନ ରୁଧିର ବେନି ଅଙ୍ଗରୁ ସେ । ମାଘଫୁଲ ପ୍ରାୟେ ଶୋଭ ଯେ ।
ବେନିବୀରେ ବେଳୁବେଳ ବଳବନ୍ତ ନିଜ ଭୁଜବଳ ପ୍ରଭ ଯେ ॥ ଆକାଶେ
ଭାଳନ୍ତି ଅମରଗଣ । ନପୂଣ ଅସୁର ମାରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଏମନ୍ତ ବୋଲିଣ
ଜପ୍ୟ ବାଞ୍ଛିଲେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବିଜୟୀ ହେଉ ବୋଇଲେ ସେ । ବହୁତ
କଲ୍ୟାଣ କଲେ ଯେ । ଦେବତା ଋଷିଙ୍କ କଲ୍ୟାଣେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବହୁ ବଳବନ୍ତ
ହେଲେ ଯେ ॥ ପୁଣି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପେଷି ଦିବ୍ୟଶର । କାଟି ରଥଧ୍ୱଜ ସାରଥି
ଶିର । ବିରଥୀ ହୋଇଣ ରାବଣ ସୁତ । ନିଜ ପୁରକୁ ସେ ଗଲେ ତ୍ୱରିତ ।
ହେମ ରଥବରେ ଚଢ଼ି ଯେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସମ୍ମୁଖରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ କରି
ମହାଘୋର ରଡ ଯେ ॥ ପୁଣିହିଁ ସଂଗ୍ରାମ କଲେ ବହୁତ । ପ୍ରଭିଶର କରି
ସୁମିତ୍ରାସୁତ । ବେଳକୁ ବେଳ ବଢ଼ିଲା ସମର । ଦେଖି ଭାଳିଲେ ବିଭୀଷଣ
ବୀର ସେ । ମୁଁ କରିବି ଏବେ ରଣ ଯେ । ଦଣ୍ଡେ ବିଶ୍ରାମ କରନ୍ତୁ
ଏବେ ଶ୍ରାନ୍ତ ହରନ୍ତୁ ବୀର ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଯେ ॥ ଏହା ବିଚାରି ବିଭୀଷଣ ବୀର ।
ଧନୁ ଧରିଣ ହେଲେ ଅଗ୍ରସର । ବିନ୍ଧିଲେ କୋପେ ଅନେକ ନାରାଚ ।
ଛେଦଇ ତାହା ରାବଣ ଆତ୍ମଜ ସେ । ଅସୁରେ ଅସୁର ରଣ ଯେ । ପୁଣି
ଧିକ୍କାର କରଇ ଶକ୍ରଜିତ ଧିକ ତୋ ମୃଷାର୍ଥପଣ ଯେ ॥ ବିଭୀଷଣ

ବୋଲେ ଶୁଣ କୁମର । ଆଜ ଯେ ଆୟୁଷ ନାହିଁ ତୋହର । ଯେତେ ବୀର ଥିଲେ ଲଙ୍କା ଭିତରେ । ସମସ୍ତେ ଗଲେ ସଂଯମନୀପୁର ସେ । ଏକା ମାତ୍ର ଅଛୁ ତୁହି ଯେ । ତୁ ମଲେ ତୋ ପିତା ଝୁରିଣ ମରିବ ବସି ସେ ଏକାକୀ ହୋଇ ଯେ ॥ ଏମନ୍ତ କହି କରନ୍ତି ସମର । ଶକତି କୁଠାର ପରିଘ ଶର । ବିବିଧ ଅସ୍ତ୍ର ହାଣନ୍ତେ ଆଘାତ । ଦେଖି ଆଗ ହେଲେ ସୁମିତ୍ରାସୁତ । ତା ସଙ୍ଗରେ କଲେ ସଂଗ୍ରାମ ଯେ । ବେଳକୁ ବେଳ ବହୁ ତେଜ ବଢ଼ିଲା କରନ୍ତେ କ୍ଷଣେ ବିଶ୍ରାମ ଯେ ॥ ରାବଣ ତନୁଜା ବିସ୍ମୟମାନ । ବେଳକୁ ବେଳ ହୋଇଲା ନନ୍ଦନ । ଫୁଟିଲା ତନୁ ହୋଇ ଅଶକତ । ତେବେହେଁ ବିନ୍ଧଇ ଶର ବହୁତ । ତା ଜାଣି କହେ ବିଭୀଷଣ ଯେ । ଫୁଟିଲାଣି ଆଜ ଦଣ୍ଡେ ଯୁଦ୍ଧକର ମାରିବାଟି ଏହିକ୍ଷଣ ହେ ॥ ତିନିରାତ୍ର ତିନିଦିବସ ରଣ । ଗଲାଣି ଏହାର ନାହିଁ ପରାଣ । ଲଙ୍କାରେ ଏତିମାତ୍ର ଅଛି ବୀର । ଫୁରୁଣା ହୋଇଣ କର ସମର । ମାରିବା କରିବା ଜୟ ହେ । ରାବଣକୁ ଆଉ କିଛି ଭୟ ନାହିଁ ହୋଇବା ଆମ୍ଭେ ନିର୍ଭୟ ହେ ॥ ବିଭୀଷଣଙ୍କ ଏମନ୍ତ ବଚନ । ଶୁଣି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହେଲେ ହୃଷ୍ଟମନ । ବେଳୁବେଳ ଶର କଲେ ସନ୍ଧାନ । ଦକ୍ଷିଣ ଭୁଜ ସ୍ଫୁରେ ଘନଘନ । ଜାଣି ବୋଲେ ହେବ ଜୟ ହେ । ଇନ୍ଦ୍ର ଦେବା ଶର ତୂଣୀରୁ ବାହାର କରି ଦେଖି କଲି ଭୟ ହେ ॥ ଇନ୍ଦ୍ରଦତ୍ତ ଧନୁରେ ବସାଇଲେ । ଓଚାରଣ ମନ୍ତ୍ର ପଢ଼ି ପେଷିଲେ । କାଟିଲା ଅସ୍ତ୍ର ଶକ୍ରାଜିତ ଶିର । ମୁକୁଟ କୁଣ୍ଡଳ ସହିତେ ତାର ସେ । ପଡ଼ିଲା ଯାଇଁ ଭୂମିରେ ଯେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶିରେ ଦେବରାଜା କୁସୁମ ବୃଷ୍ଟି କଲେ ନିରନ୍ତର ଯେ ॥ ଦୁନ୍ଦୁଭି ବଜାଇଲେ ସୁରପୁର । ବହୁ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ ସୁନାସୀର । ଯୂଥପତିମାନେ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଅଙ୍ଗ ଆଲିଙ୍ଗନ କଲେ ସେ । କରିଣ ବହୁତ ସ୍ତୁତି ଯେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ବେଢ଼ି ପଛଆର କରି ରାମ ସ୍ଥମ୍ଭକୁ ଆଣନ୍ତି ଯେ ॥ ଯୁଦ୍ଧ ବାରତା କୁହାକୁହି ହୋଇ । ଶ୍ରୀରାମ ସ୍ଥମ୍ଭରେ ହୋଇଲେ ଯାଇଁ । ରାମପାଦ ଛୁଇଁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୀର । ଓନଗି ଉଭା ହୋଇଲେ ସ୍ଥମ୍ଭର ସେ । ବିଭୀଷଣ ଜଣାଇଲେ ଯେ । ଆଜ ଦେବ ତୁମ୍ଭ ଭ୍ରାତ ଶକ୍ରାଜିତ ମାରିଣ ଅଭୟ କଲେ ହେ ॥ ଶୁଣିଣ ରାମ ବହୁ ହୃଷ୍ଟମନ । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ କଲେକ ଆଲିଙ୍ଗନ । ଶିର ଚୁମ୍ବିଣ କୋଳେ ବସାଇଲେ । ଶୁଣି ପୁଣି ଶିର ଆଘ୍ରାଣ କଲେ । ଆଶ୍ୱାସି ଶ୍ରୀହସ୍ତେ ଅଙ୍ଗ ଯେ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଆଜ ଲଙ୍କା ଜୟ କଲ ତୁମ୍ଭେ ଥିଲାକୁ ମୋ ସଙ୍ଗ ହେ ॥ ଏବେ ରାବଣକୁ ମାରିବି ମୁହିଁ । ଆଉ କାହାକୁ ମୋର ଭୟ ନାହିଁ । ଏମନ୍ତ ବୋଲି ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ରହିଁ । ଅଙ୍ଗୁ କାଣ୍ଡମାନ କାଢ଼ି ପକାଇ ସେ । ସୁଷେଣକୁ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଯେ । ଯେମନ୍ତ ଏହାଙ୍କ ଅଙ୍ଗବଣ ଯିବ ଔଷଧି

ହୋଅ ବୋଇଲେ ଯେ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ବୈଦ୍ୟ ସୁଷେଣ । ଔଷଧି ଆଣି ଦେଲା ସେହିକ୍ଷଣ । ବ୍ରଣ ଲଭିଣ ହୋଇଲେ ସୁବର୍ଣ୍ଣ । ଗତରୁ ଅଧିକ ବଳ ସମ୍ପନ୍ନ ସେ । ହେଲେ ସମସ୍ତେ ଆନନ୍ଦ ଯେ । ଦୀନ କୃଷ୍ଣର ମତ୍ତ ମଧୁପ ଶ୍ରୀରାମ ପଦାରବିନ୍ଦ ଯେ । ୨୦ ।

## ୪୮ଶ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣ ଶୋକ

### ରାଗ—ବଙ୍ଗଳାଶ୍ରୀ

ରାବଣ ଛାମୁରେ ଜଣାଇଲେ ଯାଇ ନିଜ ପରିଜନମାନେ ।
ରାମଭ୍ରାତ ଶକ୍ରାଜିତ ବଧ କଲା ଦେଖି ଅଇଲୁ ନୟନେ ॥
ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ବଧ ଶୁଣିଣ ରାବଣ ମୂର୍ଚ୍ଛା ଯାଇଣ ପଡ଼ିଲା ।
କେତେହେଁକ ବେଳେ ଚେତନା ପାଇଣ ଉଚ୍ଚରେ ରୋଦନ କଲା ॥
ଆହା ପୁତ୍ର ମୋର ଗୁଣବନ୍ତ ବଳବନ୍ତ ହୋଇଛୁ କାହାକୁ ।
କେତେ କେତେବେଳେ ଜିଣି ନ ଥିଲୁ ତୁ ସ୍ୱର୍ଗରେ ଶଚୀନାହାକୁ ॥
ତୋ ମୁଖକମଳ ଦେଖି ଦିଗପାଳମାନେ କରୁଥାନ୍ତି ଭୟ ।
କେଉଁ ଯୋଗବଶେ ରାମର ସାନୁଜ ସଂଗ୍ରାମରେ କଲା ଜୟ ॥
ଜାଣିଥିଲି ମୋର ଉତ୍ତର ଷୋଡ଼ଶ କରନ୍ତୁ ରେ ଶକ୍ରାଜିତ ।
ବିହି ଏହା କଲା ମୁଁ ତୋର ସେ କର୍ମ କରିବାକୁ ହେଲି ସୁତ ॥
ଜନ୍ମ ହୋଇ ମେଘ ପ୍ରାୟ ଧ୍ୱନି କଲୁ ତେଣୁ ନାମ ମେଘନାଦ ।
ଇନ୍ଦ୍ରଙ୍କୁ ଜିଣିଲା ଦିନରୁ ବିଧାତା ଦେଲେ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ପଦ ॥
କଳ୍ପିତ ଯୁଦ୍ଧରେ ମାନବ ହାତରେ ହାରିଲୁ ଯେ ତୁହି ପ୍ରାଣ ।
ଶୁଣିଲେ ଦେବତା ସହିତେ ଆନନ୍ଦ ହୋଇବେ ଶଚୀରମଣ ॥
ଏକା କରି ମୋତେ ସୋଦର ସହିତେ କେଣେ ଗଲୁରେ କୁମର ।
ମାନବ ହାତେ ପରାଭବ ପାଇଲୁ ବିହି କଲା ଏତେ ଦୂର ॥
ମାୟାସୀତା ମାଇଲୁ କୋପକରି ପ୍ରାଣେ ମାଇଲା କ ତୋତେ ।
ଏବେ ମୁଁ ସୀତାକୁ ସତେହେଁ ମାରିବି ରାମ ମାରୁ ଆସି ମୋତେ ।
ଏମନ୍ତ କହିଣ ଖଡ଼୍‌ଗ ଧରିଣ ପୁତ୍ରଶୋକରେ ଉଠିଲା ।
ସୀତାକୁ ହାଣିବ ବୋଲିଣ ତ୍ୱରିତ ଅଶୋକବନକୁ ଗଲା ॥
ଦୂରରୁ ଦେଖିଣ ସୀତାଙ୍କ ସହିତେ ଅସୁରୀଏ ଭୟ କଲେ ।
ମୋତେ ଏ ମାରିବ ବୋଲି ଆସୁଅଛି ସୀତା ମନେ ବିଚାରିଲେ ॥
ମୁଁ କପି ହନୁଙ୍କର ସଙ୍ଗେ ନ ଗଲି ନଅନ୍ତା କାନ୍ତ ପାଶକୁ ।
ତେତେବେଳେ ତୁଚ୍ଛ ଏବେ ବିଚାରିଲେ କି ହେବ ପ୍ରାଣନାଶକୁ ॥

ଧାଇଁ ଆସି ଅରବିନ୍ଦ ନାମେ ମନ୍ତ୍ରୀ ଗ୍ରମୁରେ ସେ ଓଗାଳିଲେ ।
ସୁପାରୁଶ୍ୱ ବୋଲି ଆର ମନ୍ତ୍ରୀ ତାର ବହୁ ଦେଖାଇ କହିଲେ ॥
ବ୍ରହ୍ମାର ଚତୁର୍ଥ ପୁରୁଷ ଶ୍ରୀଦେବ କରିବ ଯୁବଶ୍ରୀ ବଧ ।
କପାଇଁ ଏହାଙ୍କୁ ଘେନିଣ ଅଇଲ ଏ କି କରୁଥିଲ ସଧ ॥
ଶ୍ରୀ ଦେବ ରାବଣ ଆମ୍ଭ ବାଣୀ ଶୁଣ ସ୍ତ୍ରୀବଧ କି କାରଣ ।
ପାପବୁଦ୍ଧି କଲେ ପୁତ୍ର ନାତି ତୋର ଖାଇ କି ଆସିବେ ପୁଣ ॥
ଦେଖି ଦେଖି ଜଗନ୍ମୋହିନୀ ସୁନ୍ଦରୀ ନାଶ କରିବ କେମନ୍ତେ ।
ବରି ଏହାଙ୍କୁ ସଂଯୋଗ କରିଅଛୁ ତୁମ୍ଭର ଶ୍ରୀଗ ନିମନ୍ତେ ॥
ଏମନ୍ତ ଶୁଣିଣ ସୀତାଙ୍କୁ ଅନାଇ ମଦନେ ହୋଇଲା ବଶ ।
ପୁଣିହିଁ ତାହାଙ୍କୁ ଅନେକ ଦେଖାଇ କହିଲେକ ସୁପାରୁଶ୍ୱ ॥
ଏହି କୋପ ଦେବ ରାମଠାରେ କଲେ ସୀତା ହୋଇବ ଆମ୍ଭର ।
ଏମନ୍ତ କହି ବାହୁଡ଼ାଇ ପୁରକୁ ଆଣିଲେ ଅସୁରେଶ୍ୱର ॥
ଆସ୍ଥାନ କରିଣ ସମସ୍ତ ଅସୁରମାନଙ୍କୁ ରାଇ କହିଲା ॥
ପୁତ୍ର ମଲେ ବୋଲି ମୋହର ପରାକ୍ରମ ତାହା ସଙ୍ଗତେ କି ଗଲା ॥
ବ୍ରହ୍ମାର ଦେବାର ଅଭେଦକବଚ ନାହିଁ କି ରେ ମୋର ପୁରେ ।
ବ୍ରହ୍ମା ଦେଲା ଅସ୍ତ୍ର ବ୍ରହ୍ମା ଦେଲା ଧନୁ ନ ବହଇ କି ମୁଁ କରେ ॥
ଏକା ହୋଇ ତ୍ରିଭୁବନକୁ ଜିଣିଲି କେଉଁ ପୁତ୍ର ମୋର ଥିଲେ ।
ଆଜଠାରୁ ଜାଣ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୁଗ୍ରୀବ ବିଭୀଷଣ ମଲେ ॥
ଅସୁରମାନଙ୍କୁ ଭରସା ହୋଇବା ପାଇଁ ଏମନ୍ତ କହିଲା ।
ବୋଇଲ ବଳି ଲଙ୍କା ପୁର ଶୂନ୍ୟକରି ଅସୁରବଳ ପେଷିଲା ॥

## ୪୯ଶ ଛାନ୍ଦ—ମହୀରାବଣ ଚରିତ

ରାଗ—ଖେମଟା

ଏଥୁଅନନ୍ତରେ କଥା ଶୁଣ ସୁଜନ । ଯୁଦ୍ଧରେ ପଡ଼ନ୍ତେ ରାବଣର ନନ୍ଦନ ॥ ଅସୁରଙ୍କୁ ଧରି ରଣଭୂମିକି ଗଲା । ପୁତ୍ରକୁ ଦେଖିଣ ବହୁ ଶୋକ ସେ କଲା ॥ ଏ ସମୟେ ମିହଘନ ହେଲା ଉଦନ୍ତ । ଶୁଣିକରି ରାବଣ ହୋଇଲା ଚକିତ ॥ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ପଡ଼ିବାର ଶୁଣିଲା ରଣେ । ସାତ ପୁତ୍ର ପଡ଼ିଲେ ଯେ ଶ୍ରୀରାମ ବାଣେ ॥ ଅଲୋପୀ ସଲୋପୀ କଙ୍କ ଧଙ୍କ ଯେ ବୀର । ସିଂହ ଭୁଜଙ୍ଗ ଯେ ଦେବଦତ୍ତ କୁମର ॥ ଗଡ଼ରେ ପଶନ୍ତେ ଉଗାଳିଲେ ସେ ଯାଇଁ । ସ୍ଥାନ ଯନ୍ତ୍ର ଚଉଡ଼େ ପଶିଲେ ଝସାଇ ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ସାତବାରେ ଯୁଦ୍ଧ ନ ଦେଲେ । ଶ୍ରୀରାମ ବାଣରେ ସାତବାରେ ଯେ ମଲେ ॥ ବାରତା ପାଇଣ

ଯେ ରାବଣ କାତର । ହୃଦୟ ମଧ୍ୟେ ରାମଙ୍କୁ କଳ୍ପକ ଡର ॥ ମୃତପିଣ୍ଡ ଗୁଡ଼
ଉଠିଲା କୋପକରି । ବୋଇଲା ଯତ୍ତିକ ଆଜ କେ ଦେବ ମାରି ॥ ଦେଭିମାନ-
ସମୁଦ୍ର କେ ପାରି କରିବ । ଏମନ୍ତ ବୋଲି ଭାଳଇ ସେ ଦଶଗ୍ରୀବ ॥ ଭାଇ
ବିଭୀଷଣ ମୋର କୁଳକୁ ଶନି । ହନୁମନ୍ତ ଜାଣେ ମୋର ମରଣ ହେତୁ ॥
ନଳ ସେନାପତି ଯୋଗୁଁ ବାନ୍ଧିଲେ ବନ୍ଧ ! ଆଉର ଯେ ସେନାମାନେ
ଜାଣନ୍ତି ଛନ୍ଦ ॥ ଜାମ୍ବବର ହାତେ ମନ୍ତ୍ରପୋଥି ଅଛଇ । ମରିବା ଲୋକଙ୍କୁ
ସେ ଜୀଆଇ ପାରଇ ॥ ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ ଧେନ ଦଶକାଳ ଯେ ବୃଦ୍ଧ । ଏମାନେ
ଯୁଦ୍ଧରେ ନ କରନ୍ତି ଉପ୍ରୋଧ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହଦେ ସେ ଦୁଇଭାଇ । ଧନୁ
ଧଇଲେ ପୃଥିବୀ ଜିଣି ପାରଇ ॥ ଏତେ ବୋଲି ଲଙ୍କପତି ବିରସ ଚିତ୍ତ ।
ବୁଦ୍ଧି ଏ ବିଚାରି କଲା ମନେ ଉଚିତ ॥ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ସୁତ ମହୀରାବଣ ବୀର ।
ପାତାଳ ଭୁବନେ ଅଟେ ସେ ଦଣ୍ଡଧର ॥ ତାହାଙ୍କୁ ସେ ଲଙ୍କପତି ମନେ
ଚିନ୍ତିଲା । ପାତାଳ ପୁରେ ତା ଆସନ କମ୍ପିଲା ॥ ବିଚାରିଲା ଲଙ୍କପତି
ଚିନ୍ତିଲା ମୋତେ । ବୋଲଇ ବିକ୍ରମ ବାହାରିଲେ ଉଚିତେ । ୧୯ ।

## ୫୦ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାର

ଏଥିଅନ୍ତେ କଥା ଶୁଣ । ବିଜୟେ ମହୀରାବଣ ॥ ମକର ଧ୍ୱଜକୁ ଘଇ ।
ବୋଲେ ଦ୍ୱାର ରଖ ତୁମ୍ଭ ॥ ଦ୍ୱାର ତୁମ୍ଭ ଜଗିଥିବୁ । କାହାକୁ ଛାଡ଼ି ନ ଦେବୁ ॥
ଆକଟ ତାହାଙ୍କୁ କଲା । ବିଳରୁ ବାହାର ହେଲା ॥ ଚଳଇ ଅତି ପ୍ରଖର ।
ପ୍ରବେଶ ଲଙ୍କା ନଗର ॥ ଦେଖିଲା ସେ ଲଙ୍କଦେଶ । ରୋଦନ୍ତି ନାରୀ ପୁରୁଷ ॥
ମନେ ଭାଳେ ମହାବୀର । ଯାକୁ ସେବେ ଦେବାସୁର ॥ ତାକୁ କେ ବିପତ୍ତି
ଦେଲା । ଏତେ ଭାଳି ବେଗେ ଗଲା ॥ ପ୍ରବେଶ ଯେ ଅନ୍ତଃପୁର । ଭେଟିଲା
ସେ ଦଶଶିର ॥ ତକ୍ଷଣେ ପାଦେ ପଡ଼ିଲା । ଉଠି ଶିରେ କର ଦେଲା ॥ ପଶ୍ଚରେ
ମହୀରାବଣ । ବିରସ କପାଇଁ ପୁଣ ॥ ନୟନୁ ଲୋତକ ଧାର । ପଡ଼ୁଅଛି ଝର
ଝର ॥ ଶୁଣି ରାବଣ ଉଠିଲା । ନାତିକି ସେ କୋଳ କଲା ॥ କହେ ତାକୁ ଦଶ-
ଶିର । ଶୁଣ ଆହେ ମହାବୀର ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବେନି । ସଙ୍ଗରେ କପିସଇନ ॥
ସମୁଦ୍ରେ ବନ୍ଧ ବାନ୍ଧିଲେ । ସୁବଳଯ୍ୟାରେ ରହିଲେ ॥ ଭାଇ ବିଭୀଷଣ ଗଲା ।
ତାରେ ଶରଣ ପଶିଲା ॥ ଭାଙ୍ଗିଲେ ମୋ ଲଙ୍କାଦେଶ । କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ଗଲାନାଶ ॥
କାଲି ଆସି ଯୁଦ୍ଧ କଲେ । ପିତାକୁ ତୋର ମାଇଲେ ॥ ବଂଶ କଲେ ମୋର
ନାଶ । ଏବେ ମୁଁ କରିବ କିସ ॥ ପିତା ମୃତ୍ୟୁ ଶୁଣି ବୀର । ଉଳପଡ଼ିଲା

ଭୂମିର ॥ ଉଚ୍ଚରେ ରୋଦନ କଲା । ପିତା ଗୁଣ ସୁମରିଲା ॥ ଆସିଣ ସେ ରାଣୀହଂସ । ମିଳିଲେ ତାହାର ପାଶ ॥ ତାହାକୁ ପ୍ରବୋଧ କଲେ । ବନ୍ଦମ ଗୀତେ ଭଣିଲେ । ୨୪ ।

## ୫୧ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ସିନ୍ଧୁଡ଼ା

ମହୀରାବଣକୁ ଅଙ୍କରେ ବସାଇ ବୋଲଇ ସେ ଦଶଶିର । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ସଂହାରିବା ପାଇଁ ବୁଦ୍ଧି ଏବେ ବାବୁ କର । ପିତା ଶବ୍ଦ ତୋହର । ଶୁଣି କୋପ କଲା ମହାବୀର । ନଶେ ହାତ ଦେଇ ଭିନବାର । ଆଜ କାଟିବ ତାହାର ଶିର ॥ ଋକ୍ଷ କପିବଳ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରଣେ ଆଜ ବିନାଶିବ । ଏ ଲଙ୍କାନଗରେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଯେ ମୁହିଁ ଅକଣ୍ଟକ ରାଜ୍ୟ ଦେବ । ଏବେ ଶୁଣ ମୋ ବାଣୀ । ପୁତ୍ରଶୋକ ଛାଡ଼ ବଂଶପାଣି । ଆଗୁଁ ନ ପାରିଲ ମୋତେ ଆଣି । ଋକ୍ଷକପି ଦେଇଥାନ୍ତି ହାଣି ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏ ବେନି ଭାଇଙ୍କି ବିନା ଯୁଦ୍ଧେ ସଂହାରିବ । ରଣେ ଜୟକରି ତୁମ୍ଭର ଛାମୁରେ ଦର୍ଶନ ଆସି କରିବ । ଶୁଣି ସେ ଦଶଶିର । ମୁଣ୍ଡେ ମୁକୁଟ ବାନ୍ଧିଲା ତାର । ବୋଲେ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ମାର । ଭୋଗ କରିବୁ ଏ ଲଙ୍କାପୁର । ଶୁଣି ମହୀରାବଣ ବାହାର । ଦୃଷ୍ଟି କଲା ଜଗତ୍ତ ଉପର ॥ ହସ୍ତରେ ମୃତ୍ତିକା ଧରି ମହାବୀର ହରଙ୍କୁ ସେ ସୁମରିଲା । ବିଭୀଷଣ ରୂପ ଧରିଣ ଅସୁର ସୁବେଳଯାରେ ମିଳିଲା । ରାତ୍ରବେନି ପ୍ରହର । ତାକୁ ଦେଖିଲେକ ହନୁବୀର । ଲଞ୍ଜ କରିଛୁ ଗଡ଼ ଆକାର । ବୋଲେ କାହିଁଥିଲ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର ॥ ବୋଲଇ ଅସୁର ଶୁଣ କପିବୀର ଯାଇଥିଲି ସନ୍ଧ୍ୟା କରି । ବେଗେ ଛାଡ଼ ଦ୍ୱାର ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ମୁହିଁ ଯିବଇଁ ଦର୍ଶନ କରି । ହନୁ ଛାଡ଼ିଲା ଦ୍ୱାର । ଆଟେ ପଶିଲା ସେ ନିଶାଚର । ତହିଁ ହୋଇଲା କପି ଆକାର । ଯାଇଁ ମିଳି ଶ୍ରୀରାମ ପାଶର ॥ ଦେଖିଲା ଭରତ କୁରଙ୍ଗ ଛାଲରେ ବିଜୟ ସେ ରଘୁପତି । କରେ ଧନୁଶର ଧରିଣ ସେଠାରେ ଜଗିଛନ୍ତି ସଉମିତ୍ରି । ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ବିନାଶ । କଥା କହନ୍ତି କୌଶଲ୍ୟା ଶିଷ୍ୟ । କାଲି ମାରିବଟି ଲଙ୍କଈଶ । ଏତେ କହି ହୁଅନ୍ତି ହରଷ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ ବୋଲନ୍ତି ସେ ଦେବ ତୁମ୍ଭେ ଅଟ ଦଇତ୍ୟାରି । ସେ ଛାର ଅସୁର ପାପୀ ଦୁରାଚାର ହରାଇଲା ଲଙ୍କାଶିରୀ । ଏବେ ହାରିବ ପ୍ରାଣ । ସୀତା ଲକ୍ଷ୍ମୀ ତୁମ୍ଭେ ନାରାୟଣ । ତାହା ଶୁଣୁଛି ମହୀରାବଣ ॥ ଏହି ସମୟରେ ମନ୍ତ୍ରୀ ଜାମ୍ବବାନ କରଯୋଡ଼ି ଜଣାଇଲା । ବେନି ପ୍ରହର ତିନଦଣ୍ଡ ରଜନୀ ପ୍ରବେଶ ଆସି ହୋଇଲା । ଶୁଣି ସେ ରଘୁସାଇଁ । ଯୂଥପତିଙ୍କି ମେଲାଣି ଦେଇ । ଫଳ ମୂଳ

କଲେକ ମନ୍ତ୍ରଣାହ୍ୱ । ସୁଖେ ପହୁଡ଼ିଲେ ସୀତାସାଇଁ । ଜଗି ବସିଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତହିଁ ॥ ସ୍ୱର୍ଗ ଦେବତାଏ ବିଚାର କରନ୍ତି ଗଲା ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ସୁତ । କେମନ୍ତ କରଣ ହରଣ ଆଣିବ ପାଶେ ଯେ ସୁମିତ୍ରାସୁତ । ଏଥି ଉପାୟ କର । ନାଶ ହେବ ଯେମନ୍ତ ଅସୁର । ନିଦ୍ରାଦେବୀ ହେମି ଧାତକାର । ବଳେ କଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନେତ୍ରର । ଶୁଣି ନିଦ୍ରାବତୀ ଚଳିଲେ ତତ୍କ୍ଷଣେ କପି ସୈନ୍ୟରେ ମିଳିଲେ । ସେନା ଯୂଥପତି ଆଦି ଲଙ୍କପତି ସମସ୍ତ ନେତ୍ରେ ଘାରିଲେ । ନିଦେ ସେ ଅଚେତନ । ଏ ଯେ ଦେବତା କୂଟ ବିଧାନ । ଦେଖି ଇନ୍ଦ୍ର-ଜିତର ନନ୍ଦନ ॥ ତହୁଁ ନିଦ୍ରାବତୀ ଚଳିଲେ ତତ୍କ୍ଷଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନେତ୍ରେ ମିଳିଲେ । ଧନୁଶର ଧରି ସୁମିତ୍ରା ନନ୍ଦନ ଘୋର ନିଦ୍ରାରେ ଘାରିଲେ । ଧନୁ ମସ୍ତକେ ଦେଇ । ସଉମିତ୍ରୀ ପଡ଼ିଲେ ଘୁମାଇ । ଦେଖି ଅସୁର ଆନନ୍ଦ ହୋଇ । ବନ୍ଦମ ଯେ ରାମରସ କହି । ୧୧ ।

## ୫୨ଶତ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ସମକ

ଏସନ ସମୟେ ତହିଁ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ସୁତ । ଦେଖିଲା ସେ ବେନଭାଇ ନିଦ୍ରାରେ ମୋହିତ ॥ ନିଜ ରୂପ ଧରି ରାମ ନିକଟକୁ ଗଲା । ବେନଭାଇଙ୍କୁ ମସ୍ତକେ ବସାଇ ଚଳିଲା ॥ ମନେ ବିଚାରଇ ପୁଣ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ନାତି । ଲଙ୍ଗୁଳରେ ହନୁମନ୍ତ ଗଡ଼ କରିଅଛି ॥ ପିମ୍ପୁଡ଼ି ଯିବାକୁ ଯେ ଏଥିରେ ନାହିଁ ବାଟ । ଭଲ ଯତ୍ନ କରିଅଛି ପବନର ସୁତ ॥ ତତକ୍ଷଣେ ବୀର ଯେ ଉର୍ଦ୍ଧ୍ୱକୁ ଉଡ଼ିଗଲା । ହନୁର ଲଙ୍ଗୁଡ଼ ବୀରେ କମ୍ପିତେ ଜଣିଲା ॥ ହନୁମନ୍ତର ଲଙ୍ଗୁଡ଼ ଡେଇଁବାର ବେଳେ । ରାବଣ ଦେଖିଲା ଥାଇଁ ଜଗତୀ ଉପରେ ॥ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ରୂପ ଦେଖି ଭୟ କଲା । ପରମ ପୁରୁଷ ଏହି ବୋଲି ବିଚାରିଲା ॥ ମହୀରାବଣରଠାରୁ ଉବୁରିବେ ଯେବେ । ପରମପୁରୁଷ ବୋଲି ଜାଣିବି ମୁଁ ତେବେ ॥ ଏମନ୍ତ ବିଚାରି ଚିତ୍ତେ ଅନ୍ତଃପୁର ଗଲା । ଭୋଜନ ସାରି ପଲ୍ୟଙ୍କେ ସୁଖେ ପହୁଡ଼ିଲା ॥ ଏଥୁ ଅନନ୍ତରେ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତର କୁମର । ପାତାଳ ବାଳରେ ଯାଇ ପଶିଲା ସତ୍ୱର ॥ ଖରତର ହୋଇ ବୀର ବେଗେ ଚାଲିଗଲା । ମକରଧ୍ୱଜ ଦ୍ୱାରର ନିକଟେ ମିଳିଲା ॥ ଶଯ୍ୟା ସହିତରେ ଯେ ମସ୍ତକେ ଅଛି ଧରି । ଦେଖିଣ ମକରଧ୍ୱଜ ତାହାକୁ ପଚାରି ॥ କେଉଁଣ ଦେଶରୁ ଭୂତରେ ଅଇଲୁ ପାମର । କହ କହ ଖଡ଼ଗେ କାଟିବି ତୋର ଶିର ॥ ମହୀରାବଣ ବୋଲିଣ ଚିହ୍ନା ତାକୁ ଦେଲା । ଲଙ୍କାରୁ ମୁଁ ପିତାଙ୍କୁ ଆଣିଛି ବୋଇଲା ॥ ଏ ବେନି ଭାଇଙ୍କି ନିଜ ପୁରକୁ ମୁଁ ନେବି । ନିଶା

ଶେଷେ ଦେଖା ପାଶେ ପ୍ରାଣଙ୍କୁ ବଳି ଦେବା ॥ ଦ୍ୱାରେ ତୁହି ନିରୋଧ କରିଣ ଜଗିଥିବୁ । ଯେ ବଳିଆଇଁ ଆସିବ ପ୍ରାଣରେ ମାରିବୁ ॥ ଏମନ୍ତ ବୋଲିଣ ଦୈତ୍ୟ ନିଜପୁରେ ଗଲା । ପଥର ଘରରେ ବେନିଭାଇଙ୍କି ରଖିଲା ॥ ଦୁଆରେ ଅସୁରବୀର ଅନେକ ଜଗାଇ । ବେନିଭାଇ କରୁ ନେଲା ଧନୁକୁ ଛଡ଼ାଇ ॥ ବେନିଭାଇଙ୍କର ଧନୁ ନିଜ କରେ ଧରି । ବୋଲଇ ବଚ୍ଛମ ଯେ ପ୍ରବେଶ ନିଜପୁରୀ ।

## ଛତିଶତ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାର

ଏଥିଅନ୍ତେ ଶୁଣ ରସ । ରଜନୀ ହୋଇଲା ଶେଷ ॥ ନିଦ୍ରାବଶ ଚଳି-ଗଲେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜାଗ୍ରତ ହେଲେ ॥ କାକ ପିକ ଡାକ ଶୁଣି । ଉଠିଲେକ ରଘୁମଣି ॥ ଦେଖିଲେ ପଥର ଘର । ପଚ୍ଚାରନ୍ତି ରଘୁବୀର ॥ ଶୁଣ ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣବୀର । କେ ନେଲା ଧନୁ ଆମ୍ଭର ॥ ଏ ନୋହେ ସୁବଳଗିରି । ଅସୁର ଆଣିଛି ହରି ॥ ଏହା କର୍ମେ ଲେଖା ଥିଲା । ରାଜଭୋଗ ଛାଡ଼ି ହେଲା ॥ ରାଜ୍ୟଭ୍ରଷ୍ଟ ପତ୍ନୀନଷ୍ଟ । ଏବେ ହେଲୁଁ ପ୍ରାଣେ ନଷ୍ଟ ॥ ଏତେ ବୋଲି ଶୋକ କଲେ । ଶୁଣି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଇଲେ ॥ ଧର୍ମ ଯେବେ ହେବ ସତ । କି କରି ପାରିବ ଦୈତ୍ୟ ॥ ଧନୁ ନାହିଁ ମୋର କରେ । କାଟନ୍ତି ଅସୁର ଶିର ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବଚନ ଶୁଣି । ତୁନି ହେଲେ ରଘୁମଣି ॥ ଏଥୁଅନ୍ତେ କଥା ଆନ । ସୁବଳେ କପି ସଇନ ॥ ନିଦ୍ରା ତେଜିଣ ଉଠିଲେ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ନ ଦେଖିଲେ ॥ ନଦୀ ପର୍ବତ ଖୋଜିଲେ । ନ ପାଇ ବିବଶ ହେଲେ ॥ କାନ୍ଦଇ ଚିଯେ ହନୁମନ୍ତ । କପାଳରେ ମାରି ହସ୍ତ ॥ ସୁଗ୍ରୀବର ବିଭୀଷଣ । ଜାମ୍ବବ ମନ୍ତ୍ରୀ ସୁଷେଣ ॥ ଅଙ୍ଗଦ ତାରା ପିଅର । ଋକ୍ଷ କପି ଯେ ଅପାର ॥ ଅଷ୍ଟ-ସେନ ଯୂଥପତି । ହାହାକାର ସେ କରନ୍ତି ॥ ଶୋକ ସମ୍ଭାଳି ଜାମ୍ବବ । ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ସୁଗ୍ରୀବ ॥ ହନୁମନ୍ତକୁ ପଚ୍ଚାର । କହିବ ତହିଁ ବିଚାର ॥ ହନୁ କହଇ ଉଦନ୍ତ । ଶୁଣ ଆହେ କପିନାଥ ॥ କାଲି ରାତ୍ରର ଅର୍ଦ୍ଧେଣ । ଦ୍ୱାର ମୁଁ ଥିଲି ଜଗିଣ ॥ ବିଭୀଷଣ ମୋର ପାଶ । ଆସି ହେଲେ ପରବେଶ ॥ ତାଙ୍କୁ ମୁହିଁ ପଚ୍ଚାରିଲି । କେଉଁଣେ ଯାଇଥିଲ ବୋଲି ॥ ସେ ବୋଇଲେ ଆହେ ହରି । ଯାଇଥିଲି ସନ୍ଧ୍ୟାକରି ॥ ଶୁଣି ମୁଁ ଛାଡ଼ିଲି ଦ୍ୱାର । ସେ ଗଲେ ଗଡ଼ଭିତର ॥ ଏମନ୍ତ ହନୁ କହିଲେ । ବଚ୍ଛମ ନରେନ୍ଦ୍ର ବୋଲେ । ୨୮ ।

## ୫୪ଶତ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଯମକ

ଏହା ଶୁଣି ବୋଲଇ ସେ ବିଭୀଷଣ ବୀର । ଜାଣିଲି ଯେ ହେନ ଗଲା ଇନ୍ଦ୍ରାରିକୁମର ॥ ପାତାଳକୁ ନେଲା କି ସେ ନେଲା ଲଙ୍କାପୁର । ଏହି କଥା ଅମ୍ଭଙ୍କୁ ତ ନୋହିଲା ଗୋଚର ॥ ଗୁରକୁ ପେଷିଣ ବେଗେ ବୁଝିବା ଉଦନ୍ତ । ତାହା ଶୁଣି ବୋଲଇ ଯେ ବୀର ହନୁମନ୍ତ ॥ ଅଶୋକ-ବନକୁ ମୁହିଁ ବେଗ ହୋଇ ଯିବି । ତ୍ରିଜଟାର ଠାରୁଁ ତଥ୍ୟ ବାରତା ବୁଝିବି ॥ ଏତେ କହି ହନୁମନ୍ତ ବାହାରିଣ ଗଲା । ଶଶାରୂପ ଧରି ପୁଣି ପକ୍ଷୀ ପ୍ରାୟ ହେଲା ॥ ବୃକ୍ଷର ଉହାଡ଼େ ଯେ ରହିଲା ଗୋପ୍ୟ ହୋଇ । ଜାନକୀଙ୍କ ମୁଖ ଚାହିଁ ତ୍ରିଜଟା କହଇ ॥ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ମହୀରାବଣ ଯେ ନେଲା । ପାତାଳ ଭୁବନେ ଦେବୀପାଶେ ବଳି ଦେଲା ॥ ଆଜଠାରୁ ମୋହର ଯେ ଗଲା ସର୍ବ ଦୁଃଖ । ଏବେ ଜାନକୀକି ହେନ କରିବଇଁ ସୁଖ ॥ ମନ୍ଦୋଦରୀ ଆଗେ ଏହା ଶ୍ରବଣ କହିଲେ । କ୍ଷଣିକରି ଜାନକୀ ଅନେକ ଶୋକ କଲେ ॥ ତ୍ରିଜଟା ସୀତାଙ୍କ ଶୋକ ଶାନ୍ତ କରାଇଲେ । ନୟନ କୋଣରୁ ହେନ ଦେବୀ ଜାତ ହେଲେ ॥ ବଇଦେହୀ ମୁଖ ଚାହିଁ ବୋଲନ୍ତି ସେ ବାଣୀ । କି କରିବୁଁ ଆଜ୍ଞା ଦିଅ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ରାଣୀ ॥ ଦେବୀ ମୁଖ ଚାହିଁ ସୀତା ବୋଲନ୍ତି ବଚନ । ମୋ ସ୍ୱାମୀଙ୍କି ହରି ନେଲା ଯେ ମହୀରାବଣ ॥ ସଙ୍କଟକାଳରେ ସାହା ହୋଇଲ ଯେ ମୋତେ । ତାରା ଯେ ତାରିଣୀ ନାମ ବୋଲାଅ ଜଗତେ ॥ ପାତାଳପୁରକୁ ହେନ ଦେବୀ ଚଳିଯାଅ । ସ୍ୱାମୀ ଦେବରଙ୍କୁ ମୋର ରକ୍ଷା କରିଥାଅ ॥ ତାହା ଶୁଣି ହେନ ଦେବୀ ବେଗେ ଚଳିଗଲେ । ପାତାଳ-ଭୁବନେ ହେମଭାଇଙ୍କି ଜଗିଲେ ॥ ଏହା ଶୁଣି ମାରୁତି ଯେ ବେଗେ ବାହୁଡ଼ିଲା । ବୋଲଇ ବାହମ ସୁବେଳପୁରେ ମିଳିଲା । ୧୭ ।

## ୫୫ଶତ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାର

ହନୁମନ୍ତ ମୁଖୁ ଶୁଣି । ସତ ବୋଲି ସର୍ବେ ମଣି ॥ ତହୁଁ ସର୍ବେ ଚଳି ଚଳେ । ବିବରଦ୍ୱାରେ ମିଳିଲେ ॥ ଦେଖିଲେ ବିବରଦ୍ୱାର । ହୋଇ-ଅଛି ଅନ୍ଧକାର ॥ ବିଭୀଷଣ ଯେ କହଇ । ଏଥେ କେ ପଶିବ ଯାଇଁ ॥ ଶୁଣିଣ ହନୁ କହଇ । ବିବରେ ପଶିବି ମୁହିଁ ॥ ଏହା ଶୁଣି ବିଭୀଷଣ । ମୃତ୍ତିକା ଧରି କରେଣ ॥ ହନୁ ଦେହରେ ବୋଳିଲେ । ଅଦୃଶ୍ୟ ଦୃଶ୍ୟ ହୋଇଲେ ॥ ଚଉଦ ଗଣ୍ଡା ଯୋଜନ । ହେନ ଘଡ଼ିରେ ଗମନ ॥ ଭିତର

ଦ୍ୱାରେ ମିଳିଲା । ମକରଧ୍ୱଜ ଦେଖିଲା ॥ ଦେଖି ତାଙ୍କୁ କଲା ନମ । ଭଣଇ ବୀର ବିକ୍ରମ । ୧୦ ।

## 56 ଷଷ୍ଠଶତ୍ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ସମକ

ଆଗ ରୋକିଣ ସେ ବୋଲଇ ମହାବୀର । ଏ ପୁରେ ପଶିଲୁ ତୁରେ କାହିଁକି ବାନର ॥ ପ୍ରାଣେ ଆଶା ଥିଲେ ତୁହି ବାହୁଡ଼ିଣ ଯା ଯା ॥ ନ ଜାଣୁ କି ପ୍ରତାପୀ ମହୀରାବଣ ରଜା ॥ ନ ଶୁଣଇ ବଚନ ସେ ଅଞ୍ଜନାର ବଳା । କହୁ କହୁ ପାତାଳପୁରକୁ ଚଳିଗଲା ॥ ଦେଖିଣ ମକରଧ୍ୱଜ ପ୍ରଜ୍ୱଳିତ ହେଲା । ଖଡ଼ଗ ଘେନିଣ ସେ ହନୁକୁ ପ୍ରହାରିଲେ ॥ ବାଜିଣ ସେ ଅସିବର ହେଲା ଦୋନଖଣ୍ଡ । ଦେଖିଣ ମକରଧ୍ୱଜ ହେଲା ପରଚଣ୍ଡ ॥ ପୁଣି ଏକ ବୃକ୍ଷ ସେ ଯେ ଉପାଡ଼ି ଧରଇ । ପାବନିର ଅଙ୍ଗେ ବେଗେ ପିଟିଲିକ ନେଇ ॥ ଇନ୍ଦ୍ରଙ୍କର ବଜ୍ରାଘାତ ନ ବାଧିଲା ଯାକୁ । ତୃଣର ନଲକ୍ଷଣ ବୃକ୍ଷ କି କରିବ ତାକୁ । କୋପଭରେ ହନୁମନ୍ତ ମାଇଲା ପଥରେ । ରୁମ୍ଭିନ ସେ ଦେଲା ଯାଇ ତାହାର ମୁଖରେ ॥ ପିତା ପୁତ୍ର ଯୁଦ୍ଧ ଧର୍ମବଳେ ନେ ରଖିଲ । ପୁଣିହିଁ ବୃକ୍ଷେକ ନେଇ ପାବନି ପିଟିଲା ॥ ମକରଧ୍ୱଜ ଅଙ୍ଗରେ ବୃକ୍ଷ ଭାଜି-ଗଲା । ଦେଖି କରି ପାବନି ଯେ ମଲ୍ଲଯୁଦ୍ଧ କଲା ॥ ଦୋନକରେ ଧଇଲା ମକରଧ୍ୱଜ ପାଣି । ଭୂମିରେ ନେ ଦୋନବୀର ଗଡ଼ଯାନ୍ତି ପୁଣି ॥ ପବନ ନନ୍ଦନର ଯେ ବଳ ଅପ୍ରମିତ । ସେହି ତ ସହଜେ ଅଟେ ହନୁମନ୍ତ ସୁତ ॥ ବୋଲଇ ମକରଧ୍ୱଜ ପାବନିକି ତୁହି । କପି ହୋଇ ଏତେ ବଳ ପାଇଲୁ ତୁ କାହିଁ ॥ ମୋହର ସଙ୍ଗରେ ତୁହି କଲୁ ସମଯୁଦ୍ଧ । ନ ମଣଇ ସଂଗ୍ରାମେ ମୁଁ ଇନ୍ଦ୍ରାଦି ବିବୁଧ ॥ ଏତେ ବୋଲି ହନୁକୁ ସେ ଭୂମିରେ ପାଡିଲା । ପାବନିର ବକ୍ଷସ୍ଥଳ ମାଡ଼ିଣ ବସିଲା । ମୁଥିଙ୍କ ଉଞ୍ଚାଇ ବୀର ମାରିବାର ବେଳେ । ହନୁମନ୍ତ ଲେଉଟି ବସିଲ ବକ୍ଷସ୍ଥଳେ ॥ ଲଙ୍ଗୁଡ଼ରେ ଗୁଡ଼ାଇ ଉର୍ଦ୍ଧ୍ୱକୁ ଟେକିଲା । ଇଷ୍ଟଦେବତା ତୋହର ସୁମର ବୋଇଲା ॥ ଅତି ବ୍ୟାକୁଳରେ କହେ ସେ ମକରଧ୍ୱଜ । ମୋ ଇଷ୍ଟଦେବତା ଅଟେ ପବନ ଆତ୍ମଜ ॥ ସେ ମୋହର ପିତା ଅଟେ ମୁଁ ତାର ନନ୍ଦନ । ହନୁମାନ ବ୍ୟତୀତେକ ମୁଁ ନ ଜାଣଇ ଆନ ॥ ତାହା ଶୁଣି ହନୁମାନ ବେଗେ ଛାଡ଼ିଦେଲା । କେମନ୍ତେ ମୋହର ପୁତ୍ର କହରେ ବୋଇଲା ॥ ମୁହିଁ ଅଟେ ହନୁମାନ ନାହିଁ ମୋର ନାରୀ । ପୁତ୍ର ଉପୁଜିଲା କାହୁଁ କହ ତୁ ବିସ୍ତରି ॥ ଅଞ୍ଜନାର ଗର୍ଭୁ ଜାତ ଅଟେ ମୁହିଁ ଯତି । ମୋର ବୀର୍ଯ୍ୟ କେମନ୍ତେ ତୁ ହେଲୁରେ ସନ୍ତତି ॥

ଯନ୍ତୁ ସେ ମକରଧ୍ୱଜ ଏମନ୍ତ ଶୁଣିଲା । ଏ ମୋହର ପିଅର ସେ ବୋଲଣ ଜାଣିଲା ॥ ପାବନ ଗ୍ରୁମ୍ଭରେ ସାର ଯୋଡ଼ ବେନିକର । ନ ଜାଣି ମୁଁ ଅପରାଧ କଲି କ୍ଷମା କର ॥ ବୋଲଇ ହେ ତାତ ଏବେ ମୋର ବୋଲ ଶୁଣ । ଯେ ବନ ସୀତାଙ୍କୁ ଖୋଜି ଅଇଲ ଆପଣ ॥ ଲଙ୍କାପୁର ଦହଣ ଯେ ବାହୁଡ଼ିବା ବେଳେ । ଦେହରୁ ଗଳଣ ସ୍ୱେଦ ପଡ଼ିଲାକ ଜଳେ ॥ ସେ ବିନ୍ଦୁକୁ ମାନ ବେଗେ କଲାକ ଆହାର । ନରଦେହ ତହିଁ ମୋତେ ଦେଲେ ବେଦବର ॥ ସେ ମୀନକୁ ଧୀବର ଯେ ଧରି ଘେନଗଲା । ରଜା ମହୀରାବଣ ଗ୍ରୁମ୍ଭରେ ନେଇ ଦେଲା ॥ ସେ ମୀନ କାଟନ୍ତେ ମୁଁ ହୋଇଲି ଉପତେ । ହନୁମନ୍ତ ବୋଲେ ଅଟେ ଏ ମୋ ସୁତ ॥ ମକରଧ୍ୱଜକୁ ହନୁମନ୍ତ କୋଳ କଲା । ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କହିଁ କହରେ ବୋଇଲା ॥ ଶୁଣିଣ ମକରଧ୍ୱଜ ବୋଲଇ ଉତ୍ତର । ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଯେ ଅଛନ୍ତି ବନ୍ଦୀଘର ॥ ସୁଲୋଚନା ନନ୍ଦନ ଯେ କାଲି ପ୍ରାତେ ଯିବ । ଭଗବତୀ ଗ୍ରୁମ୍ଭରେ ସେ ନରବଳି ଦେବ ॥ ଏଥିକୁ ଉପାୟ ତାତ ବେଗେ ଯାଇ କର । ମହାଦୁଷ୍ଟ ଅଟେ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତର କୁମର ॥ ତାହା ଶୁଣି ହନୁମନ୍ତ ବେଗ ହୋଇଗଲା । ଫୁଲ ଘେନି ଯାଉଅଛି ମାଲୁଣୀ ଦେଖିଲା ॥ ଦେଖି ହନୁମନ୍ତ ସେ ଭ୍ରମର ରୂପ ହେଲା । ସେହି ଫୁଲ ଗୃଙ୍ଗୁଡ଼ାରେ ଯାଇଣ ବସିଲା ॥ ସେହି ଫୁଲ ସଙ୍ଗେ ହନୁ ପ୍ରାସାଦେ ପଶିଲା । ଦେବୀଙ୍କ ମସ୍ତକ ପରେ ଯାଇଣ ବସିଲା ॥ ଯେତେବେଳେ ଫୁଲ ନେଇ ଦେଲା ଦେବୀ ଶିର । ଖାଣ୍ଟରୂପ ଧଇଲା ସେ ପବନକୁମର ॥ ବାମ ଗୋଡ଼ ନେଇଣ ଦେବୀର ଶିରେ ଦେଲା । କ୍ରୋଧଭର ହୋଇଣ ସେ ଚନକୁ ଚପିଲା ॥ ମହାଭୟଙ୍କର ହେଲା ପବନର ସୁତ । ସହସ୍ରେକ ଭୁଜ ତେଜ ହି ଖାପୁ ଆଦ୍ଭୁତ ॥ ସହସ୍ରେକ ଭୁଜରେ ସେ ଶସ୍ତ୍ରମାନ ଧରି । ବୋଲଇ ହନୁମ ହାକ ରହିଲା ଆବୋରି । ୪୦ ।

## ୫୭ଶତ୍ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ — କେଦାର

ଶୁଅନ୍ତେ କଥା ଶୁଣ । ଦେବୀରୂପେ ହନୁମାନ ॥ ବୋଲେ ବଳଦେଇଜ୍ୟ ହଅ । ରଜା ଆଗେ ଯାଇ କହ ॥ ଶୁଣି ଦୈତ୍ୟ ଉପୁପାଇ । ରାଜାଙ୍କ ଆଗେ ଜଣାଇ ॥ ବୋଇଲେ ଭୂଦେବ ଶୁଣ । ଦେବୀ ହୋଇଲେ ପ୍ରସନ୍ନ ॥ ବଳଶ୍ରେଜ୍ୟ ନୟ ମାଗନ୍ତି । ଶ୍ରୀ ମତେ ହୁଏ ଶାନ୍ତ ॥ ଶୁଣି ସେ ରାଜା ହରଷ । ଆଜ ଦେବୀ ହେଲେ ତୋଷ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଦୁଇ । ତାହାଙ୍କୁ ଖାଇବା ପାଇଁ ॥ ଏତେ ବୋଲି ବେଗ ଗଲା । ଶୀଘ୍ର ସାମଗ୍ରୀ

ଦେଲ ॥ ଶୃଙ୍ଗଗଣେ ହେଜଗଲେ । ଦେବୀ ଅଗରେ ରଖିଲେ ॥ ଦେଖି
ପାବନ ହରଷ । ଏକାବେଳେ କଲେ ଗ୍ରାସ ॥ ମହାସୁଖରେ ଭୁଞ୍ଜିଲେ । ପୁଣି
ଦେ ଦେ ଦେ ବୋଇଲେ ॥ ଶୁଣି ଶୃଙ୍ଗେ ବେଗେ ଯାଇ । ରଜାଙ୍କ ସମ୍ମୁଖରେ
କହି ॥ ଦେବୀ ସନ୍ତୋଷ ନୋହିଲେ । ଆବର ଦିଅ ବୋଇଲେ ॥ ଶୁଣି ରଜା
ବେଗେ ଗଲା । ପଥର ଘର ଫେଡ଼ି ॥ ବୋଲେ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ । ନାଶ
କଲ ମୋ ପିତାଙ୍କୁ ॥ ଏଠାରୁ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ନେବି । ଦେବୀ ପାଶେ ବଳି ଦେବି ॥
କହି ସେ ଉଠାଇଲା । ହେନ ମାଆରେ ବୋଇଲା ॥ ବଜ୍ରଦଣ୍ଡେ ଘେନି ଯାନ୍ତି ।
ଦେଖି ଜନେ ତ୍ରାସ ହୁଅନ୍ତି ॥ ଦେବୀ ପାଶେ ନେଇ ଥୋଇଲେ । ଦୂରରୁ ହନୁ
ଦେଖିଲେ ॥ ବହୁତ ବିକଳ ହୋଇ । ମନରେ ସ୍ତୁତି କରଇ ॥ ରାଘବ
ପଦ ଚରଣେ । ବିକ୍ରମ ନରେନ୍ଦ୍ର ଭଣେ । ୧୮ ।

## ୪୮ଶତ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ ରସ କୋଇଲ

ଏଥୁ ଅନନ୍ତରେ ଅସୁରଗଣ । ହେମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କୁ ମାଡ଼ିବେ ବୋଲି ଜାଣ । ଦୁଇ
କରେ ସେ ଖଣ୍ଡା ଧଇଲେ । ରାମ ଚନ୍ଦ୍ରପାଶେ ବେଢ଼ି ରହିଲେ ସେ । ମହୀ-
ରାବଣ ସେକାଳେ ଯେ । ଶୁଚିମନ୍ତ ହୋଇ ନବରୁ ବାହାରି ଦେବୀପାଶେ
ଯାଇଁ ମିଳେ ଯେ ॥ ଦେଖିଲା ତେଜ ଅଛି ସେ ଶଙ୍କରୀ । ସବୁ ଦେହନ୍ତି ଦଶେ
ହସ୍ତଙ୍କରି । ନରବଳି ପାଇଁ ହୋନ୍ତି ଆତୁର । ଏହା ଦେଖି ଅସୁର ପାମର
ସେ । ରାମଙ୍କୁ କହେ ବଚନ ଯେ । ସାଷ୍ଟାଙ୍ଗ ହୋଇଣ ଭଗବତୀଙ୍କର
ଚରଣେ କର ପ୍ରଣାମ ହେ ॥ ଏ ସମୟେ ବାତ ଆସି ହରିନେ । ଦହି
ଦେଲେ ଏହା ରାମ କର୍ଣ୍ଣରେ । ବୋଲ ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭେ ରଜତନୟ । ଉପର
ପ୍ରଣାମ କହିଣ ଦିଅ ସେ । କହି ବାୟୁ ଚଳି ଗଲେ ଯେ । ଯେଉଁଠାରେ ଥିଲେ
ହନୁ ମାୟାଦେବୀ ତା ପାଶେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ ଯେ ॥ ହନୁ କର୍ଣ୍ଣରେ
କହିଲେ ଏସନ । ଯାହା କହୁଛି ଶୁଣରେ ନନ୍ଦନ । ପ୍ରଣାମ କାଳେ ଦଇତକୁ
ତୁମ୍ଭ । ଏହି ଖଡ୍ଗେ ଶିର ଦେବୁ ଛିଣ୍ଡାଇ ସେ । ପୁଣି ହନୁ ତୋଷ ହେଲେ
ସେ । ପବନଦେବତା ଦେବଙ୍କ ଜନନ୍ତ କହି ନିଜସ୍ଥାନେ ଚଳେ ସେ ॥
ପବନଠାରୁ ଶୁଣି ରାମରାଣ । ମହୀରାବଣେ କହନ୍ତି ବଚନ । ଆମ୍ଭେ ରାଜପୁତ୍ର
ନ ଜାଣୁ ଏହା । ଜାଣିଥିଲେ ତୁମ୍ଭେ ଦେଖାଅ ତାହା ହେ । ଶ୍ରବଣେ ମହୀ-
ରାବଣ ଯେ । ଆନନ୍ଦିତ ହୋଇ ମନେ ବିଚାରିଲା ମୋ କାର୍ଯ୍ୟ ହେବ ସାଧନ
ଯେ ॥ ଏମନ୍ତ ବିଚାରି ଦୈତ୍ୟରାଜନ । ସାଷ୍ଟାଙ୍ଗେ ଦେବୀଙ୍କି କରୁ ପ୍ରଣାମ ।
ନ ଆଇଲା ତାକେ ବୋଲି ରହି । ତା ଶ ହନୁମାନ ଖଡ୍ଗ ନେଇ ସେ ।
ମସ୍ତକରେ କଲେ ପ୍ରହାର ଯେ । ଗଣ୍ଡିମୁଣ୍ଡ ତାର ଭିନ୍ନ ଭିନ୍ନ କରି ପେଷି-

ଦେଲା ପ୍ରେତାଗାର ଯେ ॥ ବୋଲନ୍ତ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଗୁହାଁ । ହନୁ ହୃଷ୍ଟରୂପ ଦେଖରେ ଭାଇ । ହନୁ ମୋହର ଅଟେ ଉପକାରୀ । ଚମ୍ବଲ ମନେ ଅଚଳ କପର ସେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହନୁ ଦେଖିଲେ ଯେ । ହନୁ ଧୃଷ୍ଟରୂପ ଦେଖିଣ ସାନୁଜ ଭୁରତେ ନେଣ ବୁଜିଲେ ଯେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ହସ୍ତେ ନାହିଁ ଶରାସନ । ଦେଖି ବଶ୍ଚର କରି ହନୁମାନ । ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଥିବା ସ୍ଥାନ ଦେଇ । ଲାଙ୍ଗୁଳକୁ ଗଡ଼ ପବସ୍ତ କରି ସେ । ତାର ମଧ୍ୟେ ଦୁଇଭାଇ ଯେ । କହଇ ବ୍ରହ୍ମ ଅସୁର ନାଶିଲା ହନୁମନ୍ତ କ୍ରୋଧ ହୋଇ ଯେ ।

## ୫୯ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କେଦାର

ଏଥୁଅନ୍ତେ ଜନେ ଶୁଣ । ଅସୁର ହୋଇଲେ ନିଧନ ॥ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ହରଷ । ହନୁକୁ ଡାକିଣ ପଶ ॥ ବୋଇଲେ ହେ ହନୁବର । ଯାହା ଇଚ୍ଛା ମାଗ ବର । ଆମ୍ଭ ଜୀବନ ରଖିଲ । ଏଥୁ କି କରିବ ଭଲ ॥ ଶୁଣି ହନୁମନ୍ତ କହି । ଯହିଁ ଥିବ ଥିବ ତହିଁ ॥ ଏ ପୁରରେ ମୋର ନନ୍ଦନ । କରିବ ତାକୁ ରାଜନ ॥ ଶୁଣି ସୀଉକାର କଲେ । ପୁତ୍ରକୁ ଆଣ ବୋଇଲେ ॥ ହନୁ ହସ୍ତ ବଢ଼ାଇଲେ । ମକରଧ୍ୱଜକୁ ନେଲେ ॥ ଦେଖି ରାମ ପୁଚ୍ଛାକଲେ । ପାବନ ସର୍ବ କହିଲେ ॥ ମକରଧ୍ୱଜକୁ ତହିଁ । ରାଜପାଟଶାଢ଼ୀ ଦେଇ ॥ ରାଜ୍ୟ ଅଭିଷେକ ହେଲା । ରାମ ଚରଣେ ପଡ଼ିଲା ॥ ବୋଲନ୍ତ ସେ ରଘୁବୀର । ବେଗେ ଆଣ ଧନୁଶର ॥ ଭଣ୍ଡାରୁ ଧନୁ ଆଣିଲା । ରାମ ପାଶେ ସମର୍ପିଲା ॥ କରେ ଧରି ଧନୁଶର । ବିଜୟ ହନୂ କନ୍ଧର ॥ ରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଘେନି । ବେଗେ ଚଳିଲା ପାବନି ॥ ଦ୍ୱାରଦ୍ୱାରେ ମିଳିଲେ । ସେଠାଏ ଦର୍ଶନ କଲେ ॥ ସୁବଳ ଗିରିକି ଗଲେ । ରାବଣେ ଦୂତେ କହିଲେ ॥ ଶୁଣି ଶୋକେ ଦଶଶିର । କାଟିବ ରାମର ଶିର ॥ ଏମନ୍ତେ ପ୍ରତିଜ୍ଞା କଲା । ବ୍ରହ୍ମ ଗୀତେ କହିଲା । ୧୯ ।

## ୬୦ ତମ ଛାନ୍ଦ—ଉନ୍ମତ୍ତାଦି ଅସୁରଙ୍କ ବଧ

ରାଗ—ତୋଡ଼ି

ଡଗରକୁ ଗୁହିଁ ଦଶଶିର । ବୋଲଇ ଲଙ୍କାରେ ଯେତେ ଘର । ବାଳ ବୃଦ୍ଧ ଘୁଡ଼ ଯେତେକ ଅସୁର ସମସ୍ତେ ଯାଇଁ ସମର କର ॥ ପୁତ୍ର ଭ୍ରାତ ନାତି ଯେବେ ମଲେ । ମୋର ବଳ ସେ କି ଘେନିଗଲେ । ଏକା ରାମକୁ ସମସ୍ତେ ବେଢ଼ି ମାର ବୋଲିଣ ରାବଣ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ॥ ଯାହାର ଯେତେ ଆୟୁଧ ଥିବେ । ଏକା ରାମ ଶିରେ ପ୍ରହାରିବ । ଏକା ରାମକୁ ମାଇଲେ ଜୟ

ହେବ । ଏକା ବାନରଙ୍କୁ ନ ଡରିବ ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ଅସୁରବଳ । ବାହାର
ହୋଇଣ କଲେ ଗୋଳ । ରାମଙ୍କୁ ବେଢ଼ନ୍ତେ ଯୂଥପତିମାନେ ଓଗାଳି
ମାଇଲେ ତରୁ ଶିଳ ॥ ଅସୁରମାନଙ୍କୁ ଦୃଶ୍ୟ ନୋହି । ଅଦୃଶ୍ୟ ହୋଇଲେ
ସୀତାପାଇଁ । ଯେସନେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ କେହି ନ ଦେଖନ୍ତି ଇନ୍ଦ୍ରିୟ ମାନ ଦେହରେ
ଥାଇ ॥ ସେହିରୂପେ ଅସୁରଙ୍କୁ ଦୃଷ୍ଟି । ରାମ କରୁଛନ୍ତି ଶରବୃଷ୍ଟି । ଏଣୁ
ଅନେକ ଅସୁର କ୍ଷୟ ଗଲେ ଉଶ୍ୱାସ ହୋଇଲା ସର୍ବସୃଷ୍ଟି ॥ ଏକା ରାମଶର
ଅଙ୍ଗେ ପଡ଼ । ଅସୁରେ ମଲେ ଭୂମିରେ ଗଡ଼ । ପ୍ରଚଣ୍ଡ ବାତେ ଯେହ୍ନେ ପକ୍ୱ
ରସାଳ ବିଶାଳ ତରୁ ଶିଖରୁ ଝଡ଼ ॥ ପୁଣିହିଁ ରାମ ଏମନ୍ତ କଲେ । ଅସୁରହି
ରାମମୟ ହେଲେ । ରାମ ପ୍ରାୟ ମଣି ଏକକୁ ଆରେକ ମରାମରି ହୋଇ କ୍ଷୟ
ଗଲେ ॥ ଅଠର ସହସ୍ର ଗଜ ମଲେ । ଦ୍ୱିଲକ୍ଷ ପଦାତି କ୍ଷୟ ଗଲେ । ଚଉଦ
ସହସ୍ର ସହସ୍ର ଅଶ୍ୱ ରଥୀ ଶମନ ଭୁବନ ଚଳିଗଲେ ॥ ଅନେକ ରାକ୍ଷସଗଣ
ମଲେ । ଏକା ହୋଇ ରାମ କ୍ଷୟ କଲେ । ଲଙ୍କାର ସକଳ ରାକ୍ଷସ ବିକଳ
ଶୁଣିଣ ଉଠି ବେଦନ କଲେ ॥ କେ ବୋଲଇ ସୂର୍ପଣଖା ଛଳି । ତାହା
ଦୋଷ ଏତେ ଦୂର ହେଲା । କାମରେ ଆରତ ହୋଇଣ ରାମଙ୍କୁ ଗୁରସ୍ତ
କରିବ ବୋଲି ଗଲା ॥ କେ ବୋଲେ ଭବିଷ୍ୟ ତାର ତାହ । ବିକଟଦଶନ
ହୋଠ ନେତ୍ର । ରାମ ସୁକୁମାର କୁମାର ବୟସ ମଦନମୋହନ ରାଜପୁତ୍ର ॥
ଏକେ ଏକେ କୁହା କୁହି ହେଲେ । ନାନାବିଧ ଭାଷାରେ ଧିକ୍କାରିଲେ । ଖର
ଦୂନୁ ମଲେ ଯେତେକ ଅସୁର ଗଣିଣ ଅସୁରେ ବିଳପିଲେ ॥ ଶୁଣି ରାବଣ
କରୁଣ୍ୟ ସ୍ୱନ । କ୍ରୋଧେ ମନ କଲେ ଛନ୍ନ ଛନ୍ନ । ବୀରବେଶ ହୋଇ ଧନୁ-
ଶର ଧରି ବିଜେ କଲେ ମଣିମୟ ଯାନ ॥ ଦଶ ମୁକୁଟ ସପତଶିଖ । ବଂଶ-
କୁଣ୍ଡଳ ମକରମୁଖ । ଯମଦାଢ଼ ଛୁରୀ କଟିରେ ଶୋହଇ ଅଙ୍ଗଡ଼ାବ ଖଣ୍ଡା
ବାମପାଖ ॥ କୃଷ୍ଣ ହୟଚୟ ରଥେ ଯୋଚ । ସାରଥି ରଥ ବାହଇ ପାଞ୍ଚ ।
ସକଳ ଆୟୁଧ ରଥେ ରଖିଅଛି ସକଳ ଚାପ ମନରୁ ମୁଞ୍ଚ ॥ ସଙ୍ଗରେ ଉନ୍ମତ୍ତ
ମତ୍ତବୀର । ଚଢ଼ି ଛନ୍ତି ବେନି ରଥବର । ହେମ ରଥବର ଚଢ଼ି ବିରୂପାକ୍ଷ
ସୈନ୍ୟରେ ହୋଇଛି ଅଗ୍ରସର ॥ ନବରୁ ବାହାର ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । ରଥଗଜ
ଅଶ୍ୱ ସଙ୍ଗତର । ଅମଙ୍ଗଳମାନ ଦେଖିଣ ଆସୁଛି ଛାମୁରେ ବାଜୁଛି ବୀରତୁର ॥
ଯୁଦ୍ଧେ ଉନ୍ମତ୍ତଙ୍କୁ ରାଇ ପାଶ । ବୋଲଇ ରେ ବାବୁ କର ନାଶ ।
ସମସ୍ତେହେଁ ମଲେ ତୋ କେବଳ ବାହାକୁ କରିଅଛି ମୁହିଁ ପ୍ରତିଆଶ ॥ ଶୁଣିଣ
ଯୁଦ୍ଧେ ଉନ୍ମତ୍ତ ବୀର । ଶିରରେ ଲଗାଇ ବେନିକର । ସୁଗ୍ରୀବ ଛାମୁରେ
ରଥବର କଲା କରରେ ଧରିଅଛି ଧନୁଶର ॥ ବିନ୍ଧଇ ଅସୁର ଶରକୁଳ । ସୁଗ୍ରୀବ
ମାରନ୍ତେ ତରୁଶିଳ । ଉନ୍ମତ୍ତ ସଙ୍ଗରେ ଯୋଦ୍ଧା କପିପତି ସମର କଲେକ

ବହୁତବେଳ ॥ ଘୁଡ଼ି ଶାଳଶିଳ ଧନୁବାଣ । ମାଲରଣ କଲେ ବେନିଜଣ । ଗୃଧ୍ରପୋଡ଼େ ମାରିଣ ଯୁଦ୍ଧେ ଉନ୍ମତ୍ତର କପିପତି ହେଲେ ନେଲେ ପ୍ରାଣ ॥ ତାହା ଦେଖି ବିରୂପାକ୍ଷ ବୀର । ସୁଗ୍ରୀ ପାଶେ କଲା ରଥବର । ବହୁ ପରକାରେ ବହୁତ ସମର ହୋଇଲା ସେ ବେନି ବୀରଙ୍କର ॥ ଶିଳେ ମାରି ରଥ ଚୂର୍ଣ୍ଣ କଲେ । ସାରଥି ଅଶ୍ୱଙ୍କ ପ୍ରାଣ ନେଲେ । ଦେଖିଣ ରାବଣ ମହାଗଜେ ଦେଲା ତାହା ଆରୋହି ସମର କଲେ ॥ ପୁଣି ଧନୁ ଧରି ବିନ୍ଧେ ବାଣ । ତରୁ-ଘାତେ ଗଲା ଗଜ ପ୍ରାଣ । ଧନୁ ତାର କରୁ ଛଡ଼ାଇ ହାଙ୍ଗନ୍ତେ ଖଡ଼ଗ ଧଇଲା ସେହିକ୍ଷଣ ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ସାଉଁଟି ଖଣ୍ଡା ଘେନି । ହଣାହଣି ହେଲେ ବୀର ବେନି । ମୁକୁଟ କୁଣ୍ଡଳ ସହିତେ କାଟିଲେ ବିରୂପାକ୍ଷ ବୀର ମୁଣ୍ଡଧମ୍ଭ ॥ କପିରାଜ ରଣେ ଜୟ କଲେ । ଆକାଶୁଁ କୁସୁମ ବରଷିଲେ । ସୁଗ୍ରୀବ ଜୟ କରି ଶୋଭା ପାଇଲେ ବୋଲେ ବଳି ରାମ ପ୍ରଶଂସିଲେ । ୨୬ ।

## ୭୧ ତମ ଛାନ୍ଦ—ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶକ୍ତିଭେଦ

ରାଗ—କାମୋଦୀ

ଯୁଦ୍ଧେ ଉନ୍ମତ୍ତହତ, ଦେଖିଣ ମହାମତ୍ତ, ସୁଗ୍ରୀବ ଆଗେ ରଥ କଲା । ଦେଖାଇ ବହୁ ତେଜ, ସସ୍ର ସସ୍ର ନାରାଜ, ଗୁଣରେ ବସାଇ ବିନ୍ଧିଲା ସେ । କପିରାଜ । ଦେଖିଣ ଯୁଦ୍ଧକୁ ଲେଉଟେ । ଶାଳ ତରୁ ଏ ଘେନି ପିଟେ । ଦେଖି ତାହା ଅସୁର, କ୍ରୋଧରେ ଗୁରୁତର, ନାରାଜ ପେଷି ତାହା କାଟେ ॥ ଦେଖିଣ ବାଳିସୁତ, ଧାଇଁ ଆସି ତ୍ୱରିତ ମତ୍ତ ସଙ୍ଗତେ କଲା ରଣ । ଶାଳଶିଳରେ କରି, ସାରଥି ଅଶ୍ୱ ପାରି, ତା କରୁ ନେଲେ ଧନୁବାଣ ସେ ବାଳିସୁତ । ମାଲରଣ ତା ସଙ୍ଗେ କଲେ । ଭୂମିରେ ଗଡ଼ାଗଡ଼ି ହେଲେ । ଦୈତ୍ୟ ଧରନ୍ତେ ଖଣ୍ଡା, ଧରିଣ ସେହି ଖଣ୍ଡା, ଅଙ୍ଗଦ ତା ଶିର ଛେଦିଲେ ॥ ଦେଖୁଥିଲେ ରାବଣ, ମହାମତ୍ତ ମରଣ, ରାକ୍ଷସେ ପଳାନ୍ତି ହାରିଣ । ତାହା ଦେଖି ରାବଣ, ବିନ୍ଧେ ଅନେକ ବାଣ, ବାନର କଲା ରଣଭଙ୍ଗ ସେ । ଦଶଶିର । ସାରଥିକ କହେ ଉତ୍ତର । ରାମ ସମ୍ମୁଖେ ରଥ କର । କରି ଘୋର ସମର, ପେଶିବି ଯମପୁର, ଦଶରଥ ବେନି କୁମର ॥ ସାରଥି ରଥବର, କଲା ରାମ ସମ୍ମୁଖ, ଦେଖି ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ରଘୁବୀର । ଆହେ ହେ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର, ଦେଖ ଏ ଦଶଶିର, ଏହାଟି କୁମ୍ଭର ସୋଦର ହେ । ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । ପଡ଼ିଲା ଆମ୍ଭର ସମ୍ମୁଖ । ଆଉ କ ଲାଗି ଯିବ ଘର । ଆଜ ଜାନକୀଚୋର, ଛେଦନ ହେବ ଶିର, ଏଥକୁ ସନ୍ଦେହ ନ କର ॥ ଏତେ ବୋଲିଣ ଶର, ବିନ୍ଧିଲେ ବୀରବର, ରାବଣ କଲେ ପ୍ରତିଶର । ପୁଣି ବିନ୍ଧନ୍ତେ ଶର, ପୁଣିହିଁ ପ୍ରତିଶର, କରିଣ କାଟଇ ଅସୁର ସେ । ଦଶଶିର । ସହସ୍ରୀ କାଟିଲେ ରାମଶର ।

ଦେଖିଣ ରାମ କୋପଭର । ପେଷିଲେ ପାଞ୍ଚଶର, ସାରଥିର ଉପର, ତତ୍କ୍ଷଣେ
ମୃତ୍ୟୁ ହୋଏ ତାର ॥ ପୁଣିହିଁ ପାଞ୍ଚଶର, ପେଷି ରଥ ଉପର, ତାର ମସ୍ତକଧ୍ୱଜ
କାଟେ । ସମସ୍ତେ ଦେଖି ସାଧୁ ସାଧୁ କଲେ ପ୍ରମୋଦୁଁ ମହୀରେ ପଡ଼ି ଧ୍ୱଜ
ଲୋଟେ ସେ । ରାମାନୁଜ । ପୁଣି ବିନ୍ଧିଣ ଦଶଶିର । ଧନୁ ସେହ୍ଲା କାଟିଲେ
ତାହାର । ତୁରିତେ ବିଭୀଷଣ, ଗଦାରେ ପ୍ରହାରିଣ, ନେଲେ ପ୍ରାଣ ତା ଅଶ୍ୱ
ଙ୍କର ॥ କ୍ରୋଧରେ ଦଶଶିର, ଶକତି ଘେନି କର, ଯମକାୟେ କଲା ପ୍ରହାର ।
ଦେଖି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୀର, ପେଷିଣ କ୍ଷୁର୍‌ଶର, କାଟି ପକାଇଲେ ଭୂମିରେ ସେ
ଦଶଶିର । ଲଜ୍ଜା ପାଇଲା ଗୁରୁତର । ବିଭୀଷଣରେ କ୍ରୋଧଭର । ମୟଦୈତ୍ୟ
ଦେବାର, ଶକତି ଘେନି କର, ଗର୍ଜ୍ଜନ କରଇ ଅସୁର ॥ ସେ ଶକ୍ତିରେ
ଶୋଭିତ, ଅଷ୍ଟଘଣ୍ଟି ଲମ୍ବିତ, ତେଜ ଦିଶିପୁ ଦିବାକର । ରାବଣ କରେ ଏହା
ଦେଖିଣ ଶଚୀନାହା, ସତ୍ୱରେ କମ୍ପିଲେ ଅମର ସେ । ବିଭୀଷଣ । ଜାଣିଲେ
ସେ ରାବଣ ରୁଷ୍ଟ । ଲୁଚିଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ପୃଷ୍ଠ । ବିଭୀଷଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପୃଷ୍ଠରେ
ପଳାୟନ, ରାବଣ କାମୋଡ଼ିଲା ଓଷ୍ଠ ॥ କ୍ରୋଧେ ବୋଲେ ରାବଣ, ଆରେ
ଆରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ବିଭୀଷଣକୁ ଛାଡ଼ିଦେଲୁ । ତାକୁ ପ୍ରାଣେ ମାରନ୍ତି, ରଣେ ଜୟ
କରନ୍ତି, ଏବେ ତୋ ପ୍ରାଣ ହାରିଲୁ ରେ । ରାଜପୁତ୍ର । ନୋହୁ ତୁ ମୋ ଶସ୍ତ୍ରକୁ
ପାତ୍ର । ଏମନ୍ତ ବୋଲି ବିଂଶନେତ୍ର । ଶକତି ପ୍ରହାରନ୍ତେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଉରେ ପଡ଼ି
ଫୁଟିଣ ଗଲା ତାଙ୍କ ଗାତ୍ର ॥ ଶକତି ବାଜି ଉର, ଭୂମିରେ ପଡ଼ି ବୀର, ଜ୍ଞାନ
ହରାଇ ମୋହି ଗଲେ । ଦେଖିଣ ରାମଚନ୍ଦ୍ର, ଶ୍ରୀମୁଖ ଶୁଖିଗଲା, ଆକୁଳେ କାନ୍ଦି ରଣ
କଲେ ସେ । ରଘୁବୀର । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କଠାରେ ଦେଇ ମନ । ବନ୍ଦେ ନାରାଚ ଘନ
ଘନ । ରାମର କ୍ରୋଧମନ, ଜାଣିଣ ଦଶାନନ, ଆଡ଼ କରଣ ନେଲା ଯାନ ॥
ରାମ ତେଜିଣ ରଣ, ଆସି ଦେଖି ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ଶକତି ଉପାଡ଼ ବୋଇଲେ ।
ସମସ୍ତ ଯୂଥପତି, ଉପାଡ଼ି ନ ପାରନ୍ତି, ରାମ ତା ଶ୍ରୀକରେ ଧଇଲେ ସେ ॥
ରଘୁବୀର । ଶକତି ଉପାଡ଼ିଲେ ହେଳେ । ଯେହ୍ନେ ଗଜ ପଙ୍କଜ ତୋଳେ ।
ବେନିଖଣ୍ଡ ଶକତି, କରି ପକାଇ ଦେଲେ, ଗର୍ଭି ଗାଣ୍ଡ ଦେଖିଲେ ଡୋଳେ ॥
ହା ହା ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ତୁମ୍ଭେ ମୋହର ପ୍ରାଣ, ସଙ୍ଗେ ଆଣିଲି ଏଥିପାଇଁ ।
ତୁମ୍ଭେ ଏଡ଼େ ଦାରୁଣ, ମୋତେ ଏକା କରିଣ, ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗତେ ନେଲ ନାହିଁ
ହେ । ବୀରବର । ମୁଁ ଯେ ତୁମ୍ଭର ସହୋଦର । କିପାଇଁ ମୋତେ କଲ ପର ।
ମଉନ ହୋଇ ଶୁଅ, କମ୍ପା କଥା ନ କହ, କେଉଁ ଦୋଷ ଦେଖିଣ ମୋର ॥
ତେଜିଲି ପ୍ରାଣ ଆଶ, ଯେଣୁ ମୋ ଭ୍ରାତ ନାଶ, ସୀତା କରିବ ଏବେ କିସ ।
ଯୁଦ୍ଧରେ କାର୍ଯ୍ୟ ନାହିଁ, ଶାଖାମୃଗ ମରାଇ ପାଇବ ଅବା କେତେ ଯଶ ଯେ ।
ବୀରବର । ପ୍ରାଣୁ ଅଧିକ ମୋତେ କର । ସେବକ ପ୍ରାୟ ଚେଷ୍ଟା ତୋର ।

ବିଳାପ କଲେ ଆମ୍ଭେ, ପ୍ରବୋଧି କହ ତୁମ୍ଭେ, ଏବେ କି କାରଣେ ନ କର ॥ ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣବୀର, ସ୍ନେହ ଦେଖି ତୁମ୍ଭର, ଆଣିଲୁ ଆମ୍ଭ ସଙ୍ଗତର । ଆମ୍ଭର ଦେଖି ସ୍ନେହ, ଅନ୍ତରେ ଦୟା ବହ, ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ନଅ ସେ ସଙ୍ଗର ହେ ॥ ବୀରବର । ନ କଲେ ପ୍ରତି ଉପକାର । ଅଧର୍ମ ହେବଟି ତୁମ୍ଭର । ଜାଣ କି ତୁମ୍ଭେ ମନେ, ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗ ବିହୀନେ, ଯିବୁ ଆମ୍ଭେ ଅଯୋଧ୍ୟାପୁର ॥ ରାବଣକୁ ମାରିଲେ, ସୀତା ଘେନି ଆଇଲେ, ମୁଖ କାହାକୁ ଦେଖାଇବି । ଅଯୋଧ୍ୟାପୁର ଗଲେ, ଜନନୀ ପଚାରିଲେ ତାହାଙ୍କୁ କି ବୋଲି କହିବି ହେ । ବୀରବର । ଥିବାରୁ ସବୁ ସୁଲକ୍ଷଣ । ତେଣୁଟି ବୋଲାଅ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଗୁଣି ତୁମ୍ଭର ଗୁଣ, ଗୁଣିଣ ମୋର ପ୍ରାଣ, ନ ଯାଇ ଅଛି କି କାରଣ ॥

## ୭୨ତମ ଛାନ୍ଦ—ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଶୋକ

ରାଗ—ଅର୍ଦ୍ଧସିନ୍ଧୁଡ଼ା

କରନ୍ତି ରୋଦନ କୌଶଲ୍ୟାନନ୍ଦନ ଶୁଣ ଆରେ ସଉମିତ୍ରି । କେବଣ ପାତକ ପୂର୍ବେ କରିଥିଲୁ ବାଳକ ବ୍ରହ୍ମଣକଣ୍ଠି । ଭାଇ ପ୍ରାଣର ସଖା । ମୋତେ ଛାଡ଼ିକରି ଗଲୁ ଏକା ॥ ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ଥିଲେ ସୁଖେ ତ ଥାଆନ୍ତ ଗୋଡ଼ାଇ ଅଇଲୁ ଭାଇ । ଧନୁଶର ଧରି ଜଗି ବସିଥାଉ ସର୍ବେ ଉଜାଗର ହୋଇ । ମନେ ନ ଧରୁ ଆନ । ତୁ ତ ସାବତମାତା ନନ୍ଦନ ॥ ଘରକୁ ଗଲେ ଯେ ମାତା ପଚାରିବେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ କେଣିକି ଗଲା । କି ବୋଲି ବୋଲିବି ମାତାଙ୍କ ସମ୍ମୁଖରେ ବିଧାତା ଏ ଦଣ୍ଡ ଦେଲା । ଆଉ ଯିବି କାହିଁ । ସୀତା ନେବାରେ ମୋ କାର୍ଯ୍ୟ ନାହିଁ ॥ ଆହେ ବିଭୀଷଣ ହୁଳା ଜାଳିଆଣ ଦେଖିବା ଭାଇ ସାନୁଜ । ବଞ୍ଚିବ କି ନାହିଁ ଅଟଳ ଶକତି ମାରିଗଲା ଲଙ୍କରାଜ । ସେ ଯେ ଗରିଷ୍ଠ ଶର । ଏକଘମୀ ନାମ ଅଟେ ତାର ॥ ଉପାଡ଼ିଣ ଶକ୍ତି ବୀର ରଘୁପତି ହୃଦକୁ ଦେଲେ ଅନାଇ । ଇଅଁ ନା ପିଅଁ ନା ଶିଶୁମ୍ନା ନାଡ଼ୀ ଦିଶୁଛି ପିଙ୍ଗଳ ହୋଇ । ମୁଁ ଯେ କରିବି କିସ । ଖାଇ ମରିବି ଗରଳ ବିଷ ॥ ଆହେ ବିଭୀଷଣ ସୁଗ୍ରୀବ ରାଜନ ମନ୍ତ୍ରୀ ଜାମ୍ବବ ସୁଷେଣ । କାହାର କେତେକ ଉପାୟ ଯେ ଅଛି ବଞ୍ଚିବ ଭାଇ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଶୁଣି ସୁଷେଣ କହେ । ବୋଲେ ଗୋପୀ ବଞ୍ଚିବେ ଉପାୟେ ॥

## ୭୩ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କାମୋଦୀ

ଆହେ ମନ୍ତ୍ରୀ ସୁଷେଣ, କସ ଉପାୟ ଜାଣ, କହ ମୁଁ କି ବୁଦ୍ଧି କରିବି । ଅଯୋଧ୍ୟା ସମ୍ପଦର, କାର୍ଯ୍ୟ ନାହିଁ ମୋହର, ସାନୁଜ ସଙ୍ଗତେ ମରିବି

ହେ । କପିବର । ଶୁଣିଣ ଶିରେ ଦେଇ କର । ବୋଲଇ ଶୁଣ ରଘୁବୀର ।
ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କର କଷ୍ଟ, ଅଲକ୍ଷଣ ନ ଦେଖି, ଔଷଧି ଆଣୁ ହନୁବୀର ହେ ॥ ରାମ
ହନୁକୁ ଚାହିଁ, ବହୁତ ଦୁଃଖୀ ହୋଇ, ସୁଷେଣ କୁ କହନ୍ତି ଶୁଣ । ଯେଉଁ
ଔଷଧି ପୂର୍ବେ, କହିଥିଲେ ଜାମ୍ବବେ, ତାହା ଆଣିବ ଏହିକ୍ଷଣ ହେ ।
ହନୁବୀର । ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ ଉତ୍ତର । ଶିରେ ଦେଇଣ ବେନିକର । କାୟା
କରି ବିସ୍ତାର, ପବନୁ ଅତି ଖର, ଗଲେ ସେ ଆକାଶ ମାର୍ଗର ସେ ॥ ରାବଣ
ଆଗେ ଯାଇଁ, ଡଗର ଯେ ଜଣାଇ ଶୁଣିକା ହେଉ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । ଔଷଧି ଆଣି-
ବାକୁ, ଗନ୍ଧମାଦନେ ଗଲା, ଦେଖି ଅଇଲି ହନୁବୀର ସେ । ଦଶଶିର ।
ତାହା ଶୁଣି ବିସ୍ମୟ ହେଲା । କାଳନେମିକି ଡକାଇଲା । ବସାଇ ତାକୁ ପାଶ,
କରି ଅତି ବିଶ୍ୱାସ, ଏମନ୍ତ ବଚନ ବୋଇଲା ସେ ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲା ତାହାକୁ,
ଔଷଧି ଆଣିବାକୁ, ଗଲା ଯେ ପବନକୁମର । ଯେମନ୍ତ ନ ଆସିବ, ଲକ୍ଷ୍ମଣ
ନ ବଞ୍ଚିବ, ଏମନ୍ତ ଉପାୟ ତୁ କର ହେ । ଦୈତ୍ୟବୀର । ଶୁଣି ସେ
ମନେ ଭୟ କଲା । ପୁଣି ଏମନ୍ତ ବିଚାରିଲା । ମାରୀଚ ପ୍ରାୟେ ନାଶ,
ହେବ ଆଜ ଅବଶ୍ୟ, ଦଇବ ପ୍ରତିକୂଳ ହେଲା ସେ ॥ ନ ଗଲେ
ଏହିକ୍ଷଣ, ମାରିବ ଏ ରାବଣ, ଗଲେ ମାରିବ ହନୁବୀର । ହନୁ ମୋତେ
ମାଇଲେ, ରାବଣ ଜୟ କଲେ, କାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇବ ମିତ୍ରଙ୍କର ସେ ।
ଦୈତ୍ୟବୀର । ଏମନ୍ତ ନିର୍ଣ୍ଣୟ ସେ କଲା । ପବନ ବେଗୁଁ ବେଗେ ଗଲା ॥
ହିମାଚଳ ନିକଟ ଗନ୍ଧର୍ବ ସରୋବର ତହିଁ ତଟେ ପ୍ରବେଶ ହେଲା ସେ ॥
ଅଛି ତହିଁ କୁମ୍ଭୀରୀ, ସେ ପୂର୍ବେ ଅପସରୀ, ତାହା ଜାଣି ଉପାୟ କଲା । ସଙ୍ଗେ
ଅସୁରଗଣ, ମୁନିବେଶ କରିଣ, ଆପଣେ ତପସ୍ୱୀ ହୋଇଲା ସେ । ଦୈତ୍ୟବୀର ।
ସୁବର୍ଣ୍ଣ ପ୍ରାସାଦ ରଚିଲା । ହେମ ପ୍ରତିମାଏ ସ୍ଥାପିଲା । ବିବିଧ ତରୁବର, ଫଳ
ପୁଷ୍ପେ ମନୋହର, ଏମନ୍ତ ଆଶ୍ରମ ପାତିଲା ଯେ ॥ ବିଭୂତିରେ ଭୂଷଣ, ଶିରେ ଜଟା
ଧରିଣ, ପ୍ରାସାଦ ଦୁଆରେ ବସିଲା । ହନୁ ଆସିବା ପାଇଁ ଆକାଶକୁ ଅନାଇ
କୃଷ୍ଣାଜିନ ମାଡ଼ି ବସିଲା ସେ ॥ ମାୟାମୁନି । ହନୁ ଆସିବାର ଜାଣିଲା । ପ୍ରତି-
ବଚନରେ ଡାକିଲା । ହନୁବୀର ହେ ଆସ, ଆମ୍ଭ ପାଶରେ ବସ, ଶ୍ରାନ୍ତିହର
ଯାଅ ବୋଇଲା ସେ ॥ ଯେବେ ତୁ ନ ଆସିବୁ, ଆଜ୍ଞା ଭଗ୍ନ କରିବୁ, କାର୍ଯ୍ୟ
ହୋଇବ ତୋର ନାଶ । ତାର ବଚନ ଶୁଣି, ଭୟରେ କପିମଣି, ଆସି
ମିଳିଲେ ତାର ପାଶ ସେ । ହନୁବୀର । ମୁନିଙ୍କି କଲେ ନମସ୍କାର । ଶିରେ
ଲଗାଇ ବେନିକର । ହେ ମୁନି କୃପା କର, କହ କାହିଁକି ନୀର, ପିଇ ତୃଷା
ହରିବ ମୋର ସେ ॥ ଶୁଣି ମୁନି ହରଷ, ବୋଇଲେ ବାବୁ ବସ, କମଣ୍ଡଳରୁ
ପିଅ ନୀର । ହନୁ ଶୁଣି ବୋଇଲେ, ଏଥୁ ଜଳ ପିଇଲେ, ତୃଷା ତ ନ ଯିବ

ମୋହର ହେ । ମୁନିବର । ଶୁଣି ସେ ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲେ । ସରୋବର ଦେଖାଇ ଦେଲେ । ହନୁ ତହିଁରେ ଯାଇଁ, ଜଳ ପିଅନ୍ତେ ରହି, କୁମ୍ଭୀରୀ ଆସିଣ ଧଇଲା ସେ ॥ ହନୁ ଚରଣ ଧରି, ଘୋର ଗର୍ଜ୍ଜନ କରି, ନଅଇ ଜଳର ଭିତର । ଦେଖି ପବନସୁତ ଜଳେ ବୁଡ଼ି ଭ୍ରମିତ, ବେନି ପାଟି ଧରିଲା ତାର ସେ । ହନୁବୀର । କୂଳରେ ଆଣି ପକାଇଲେ । କ୍ରୋଧେ ତା ଶରୀର ଦଳିଲେ । ପ୍ରାଣ ଛାଡ଼ି ଅପ୍ସରୀ, ହୋଇଣ ଅପସରି, ହନୁଙ୍କୁ ଏମନ୍ତ ବୋଇଲେ ସେ ॥ ଏହି ଋଷି ନୁହଇ, କାଳନେମି ଏହି, ରାବଣ ଦେଲା ପଠିଆଇ । ଏ ଜଳରେ ବୁଡ଼ାଇ ତୋତେ ମାରିବା ପାଇଁ, ଅସୁର ମୁନି ଅଛି ହୋଇ ହେ । ହନୁବୀର । ଏହାକୁ ବେଗ କରି ମାର । କ୍ଷଣେହେଁ ବିଳମ୍ବ ନ କର । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ବାଟ ଚାହିଁ, ଆକାଶକୁ ଅନାଇଁ, ଦୁଃଖେ ଅଛନ୍ତି ରଘୁବୀର ହେ ॥ ଶୁଣି ତାର ଉତ୍ତର, କ୍ରୋଧେ ହନୁ ସତ୍ୱର, ମୁନିଙ୍କୁ କହିଲେ ସେ ଯାଇ । କଲ ଯେ ଉପକାର, ପିଆଇ ମୋତେ ନୀର, ସେବା ମୁଁ କରିବି ଗୋସାଇଁ ହେ । ମୁନିବର । ଏବେ ମୋ ହସ୍ତେ ପୂଜା ପାଅ । ସୁଖେ ଯମପୁରେ ଯାଅ । ମାୟା ତପସ୍ୱୀ ହୋଇ, ଶିବ ପୂଜୁଛ ରହି, ତହିଁର ଫଳ ଦେବି ନିଅ ହେ ॥ ଏତେକ କହି ବୀର, ମୁଥେ ମାରି ତା ଉର ଚରଣ ତାହାର ଧଇଲା । ଚକ୍ର ଭ୍ରାମ୍ୟେ କରିଣ, ଆକାଶେ ବୁଲାଇଣ, ପ୍ରାସାଦ ଉପରେ ପିଟିଲା ସେ । ହନୁବୀର । ମାରି ତାକୁ ପକାଇ ଦେଲେ । ପ୍ରାସାଦ ପ୍ରତିମା ଭାଙ୍ଗିଲେ । ଯେତେ ଅସୁରଗଣ, ଥିଲେ ତା ସଙ୍ଗେ ପୁଣ ମାରି ଯମପୁରେ ପେଷିଲେ ସେ ॥ ହିମ ଚଳର ତଟ, ମେରୁ ଗିରି ନିକଟ, ଗନ୍ଧମାଦନରେ ହୋଇଲେ । ଜାଣି ତାହା ଗନ୍ଧର୍ବେ, କୋପ କରିଣ ସର୍ବେ ମାରୁତି ଅଗ୍ରତେ ମିଳିଲେ ସେ । ଅତି ଚଣ୍ଡ । ମାଇଲେ ତୀକ୍ଷ୍ଣ କାଣ୍ଡ ଖଣ୍ଡା ॥ ଗଦା ଗୁର୍ଜ୍ଜା ଲୌହ ଦଣ୍ଡ । ସହି ତା ହନୁମାନ, କୋପ କରିଣ ମନ ଗର୍ଜ୍ଜିଣ ତର୍ଜ୍ଜିଲେ ପ୍ରଚଣ୍ଡ ॥ ତହିଁ ଗୋଇଠା ମୁଷ୍ଟି, ପ୍ରହାର କପି ଯଷ୍ଟି, ସେ ତିନିକୋଟି ହତ କଲେ । ହନୁ ଆସିବା ଜାଣି, ଔଷଧମାନେ ପୁଣି, ଦୃଷ୍ଟିକି ଗୋଚର ନୋହିଲେ ସେ । ହନୁବୀର । ଏଣୁ ହୋଇଲେ କୋପ ଭର । ଗିରି ଭାଙ୍ଗି ଧଇଲେ ଶିର । ଅତିବେଗେ ପାବନି, ଔଷଧ ଗିରି ଘେନି, ଗଗନେ ଗଲେ ସେ ସତ୍ୱର ସେ ॥ ଏ ରସେ ଭାଷେ କବି, ବଂଶପାଣି ବନାଶି, ସୀତା ବିଳାସୀ ଶୁଭଧାରୀ । କାଳଦଣ୍ଡ ଉଦ୍ଧରି, ରଖ କୋଦଣ୍ଡ-ଧାରୀ, ଅଯୋଧ୍ୟା ମଣ୍ଡଳବିହାରୀ ହେ । ରାମଚନ୍ଦ୍ର । ମହାବଳପ୍ର ନୃପଇନ୍ଦ୍ର । ନିଖିଳଗୁଣୀଗଣ ସାନ୍ଦ୍ର । କୋଟିକନ୍ଦର୍ପ ଦର୍ପହର, ଦର୍ପଣ ଝଳସାର, ସୁନ୍ଦର ଜିତାପଣ ଚନ୍ଦ୍ର ହେ ॥

## ୭୪ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ବଙ୍ଗଳାଶ୍ରୀ

ଘେନିଣ ଔଷଧି, କପିକୁଳନିଧି, ଗଗନ ମାର୍ଗରେ ଗମେ । ଦଶଦଣ୍ଡ ଲାଗି, ରୁଜବାଟ ଭାଙ୍ଗି, ମିଳିଲ ଅଯୋଧ୍ୟା ଧାମେ ॥ ନନ୍ଦୀଗ୍ରାମପୁର, ଗମଇ ପ୍ରଖର ଗଲା ଝଡ଼େ ଶ୍ରମଖାଳ । ରଜନୀ ଭ୍ରମଣି, କରି ରଘୁମଣି, ସେ କାଳେ କୈକେୟୀବାଳ ଶ୍ରୀ ଶୁଣିଣ ଶବଦ, ହୋଇଣ ଚପଳ, ଭରତ ଅନ୍ତରେ ଭାଳେ । ପକ୍ଷରେ ରହିତ, ଯେଉଁ ପରବତ, ଆକାଶରେ ସେହି ଚଳେ । ବିସ୍ମର ଏସନେ, ବାଟେଣ ଶରାସନେ, ବସାଇ ବନ୍ଧନ୍ତେ ବୀର । ଦେଖି ଶଙ୍କା ପାଇ, ଆକାଶରେ ଥାଇ, ବିସ୍ମରେ ବାୟୁକୁମର ॥ କଷ୍ଟେ ଏହି ରାମ, ବହି ମନେ ତମ, ମୋହର ବିଳମ୍ବ ଦେଖି । ଲାଗୁଅଛି ଘାଟ, ଜଗିଛନ୍ତି ବାଟ, କୋଦଣ୍ଡରେ କାଣ୍ଡ ଯୋଖି ॥ କି ଅବା ଭରତ, ରାମ ସାନ ଭ୍ରାତ, ଦଶରଥ ରାଜା ବେଟା । ରାଘବ ବିହୀନୁ, କୃଶ କରି ତନୁ, ମୁଣ୍ଡେ ବହିଛନ୍ତି ଜଟା ॥ ଏହାଙ୍କୁ ସମ୍ଭାଷି, ଯିବ ମୁହିଁ ଝସି, ନୋହୁ ମୋର ବିଘ୍ନକର । ଏମନ୍ତ ବିଚାରି, ଗଗନୁ ଉତୁରି, ମିଳିଲା ଭୂମିରେ ବୀର ॥ ଦେଖିଣ ଭରତ, ଆପଣେ ଭରତ, ପଚାରନ୍ତି ତୁମ୍ଭେ କେହୁ । ଗଗନେ ବିହରି, ଯାଉଅଛ ଭ୍ରମି ପକ୍ଷ ବିନା ମହାବାହୁ ॥ ଶୁଣି ହନୁମାନ, ବୋଲେ ହୋ ସୁମନ, ମୁହିଁ ପବନର ବାଳ । ସେବା କରେ ନିତି, ରାମ ରଘୁପତି, ଚରଣକମଳ ତଳ ॥ ଲଙ୍କା ଅଧିକାରୀ, ସୀତା ନେଲା ହରି, ବାଳିକି ଶ୍ରୀରାମ ମାରି । ହୋଇ ସୁଗ୍ରୀମେଳ, ବାନ୍ଧି ସିନ୍ଧୁଜଳ, ପ୍ରବେଶ ସୁବଳଗିରି ॥ ନାଗପାଶ ବ୍ରହ୍ମଶର ଆଦି ହାନୁ ଅନେକ କଲୁ ସମର । ରାବଣ ତନୁଜ, ନାଶିଲେ ଅନୁଜ, ଶ୍ରୀରାମ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୀର ॥ ଘେନି ପୁତ୍ରଶୋକ, ଲଙ୍କାର ନାୟକ, ଶକତି ମାରିଲା ସଞ୍ଜେ । ଦେଇ ପଞ୍ଚପ୍ରାଣ, ପଡ଼ିଛି ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ନରକ ପରାଏ ମଞ୍ଜେ ॥ ଔଷଧି ପାଇଁ, ସେହି ଘେନି ମୁହିଁ ମିଳିଲି ଗନ୍ଧମାର୍ଦନ । ହୋଇ ବିହ୍ୱଳିତ, କହ କିନା ସତ, ଅଟ ତୁମ୍ଭେ କେଉଁ ଜନ ॥ ଶୁଣିଣ ଭରତ, ବୋଇଲେ ଶୁଣ ତ ମୁହିଁ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଭାଇ । ଦଶରଥ ସୁତ, ଜଗତେ ବିଦିତ କୈକେୟୀ ମୋହର ମାଈ ॥ ସଂସାରେ ଥାଉଁ, ଏ କଷ୍ଟ ଭାଇଙ୍କ, ହେଲା ମୋର ଦାଇବ । ଦେହେ ପଞ୍ଚପ୍ରାଣ, ଥିଲେ କେହି ପୁଣ, ଏ ଦୁଃଖ ସହି ରହିବ । କପି ସୁଧାନିଧି, ନିଅ ଔଷଧି, ଜୀଉ ମୋହର ସାନୁଜ । ରାବଣକୁ ମାରି, ବେଗେ ଗୃହପଧାରି, ଆସିଣ କରନ୍ତୁ ରାଜ୍ୟ ॥ ଶୁଣି ଏ ଉତ୍ତର, ମରୁତ-କୁମର, ଦକ୍ଷିଣ ମୁଖ ହୋଇ । ମହାରଣରଙ୍କା, ପ୍ରବେଶ ସେ ଲଙ୍କା, ପାଖରେ ନିଃଶଙ୍କା ହୋଇ ॥ ଜାଣି ରଘୁଶିଷ, ହୋଇଣ ସନ୍ତୋଷ,

ବୋଇଲେ ଅଇଲୁ ବାବୁ । ଯୂଥପତିବୃନ୍ଦ, ଲଭଣ ଆନନ୍ଦ, ବୋଇଲେ ତୁ କଲୁ ସବୁ ॥ ଶୁଣି ଭଣେ ହନୁ, ଏମନ୍ତ ବଚନୁ, ଦୋଷ କରିଛି ଏତେକ । ଔଷଧି ନ ଚିହ୍ନି ଗିରିମୂରଧନୀ, ଆଣିଲି ମୋର ମସ୍ତକ ॥ ଶୁଣି ସୁଖ ପାଇ ପର୍ବତ ଓହ୍ଲାଇ, ରଖିଲେ ବାନରଗଣ । ଧନ୍ୱନ୍ତରୀଙ୍କର, ଖୋଜକଲେ କୁମର, ଔଷଧି ତହିଁ ସୁଷେଣ ॥ ଅଉଷଧି ଚିହ୍ନି, ପଞ୍ଚ ତହିଁ ଆଣି, ଶିଳାରେ ଛେଚିଲେ ନେଇ । ଆଣିଣ ଅନଳ, କ୍ଷୀରସିନ୍ଧୁ ଜଳ, ଗୁଡ଼ାଏ ତହିଁ ମିଶାଇ ॥ ସେନଣ ବଇଦ୍ୟ, ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସନ୍ନିଧି, ବେନ ନାସାପୁଡ଼ା ତୋଳି । ଦେଲେ ଦ୍ରବ୍ୟ ନାଶ, ଝଡ଼ିଲା ସେ ଶ୍ୱାସ, ମୁଦଦେଲା ହୃଦସ୍ଥଳ ॥ ଭାଇ କୋଳୁ ଉଠି, କର ଦୁଇଗୋଟି, ଯୋଡ଼କଲେ ନମସ୍କାର ॥ ଦେଖି ଜୟେ ଜୟେ, କରନ୍ତି କପିଏ, ଆନନ୍ଦେ ଉଠିଲେ ବୀର ॥ ଏ ଅନ୍ତେ ତତ୍‌କ୍ଷଣେ, ଆଜ୍ଞା ପରମାଣେ ହନୁମନ୍ତ ନେଲା ଗିରି । ଶତେକ ଦୈତ୍ୟ ମାରି, ଗିରି ରଖିକରି, ଆସି ହେଲା ଲଙ୍କାପୁରୀ ॥ ଭଣେ ଦୀନ ବଣି, ଏହି ରସେ ରସି, ଦିନ ଯାଉ ମୋର ଯାଉ । ରାବଣ ଅରାତି, ଚରଣେ ପୀରତି, ପ୍ରତିକ୍ଷଣେ ମୋର ଥାଉ ॥

## ୬୪ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ – ଦକ୍ଷିଣକାମୋଦୀ

ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ବିଭୀଷଣ ପ୍ରତିହିଁ । କହ ଲଙ୍କପତି ହେ ରାବଣ କାହିଁ ॥ ଶୁଣି ବିଭୀଷଣ କହେ ଯୋଡ଼ି କର । ଶୁଣ ଦେବ ଯହିଁ ଅଛି ଦଶଶିର ॥ ଶକତି ମାରି ମନେ ହରଷର କଲା । ଶୁକ୍ରଙ୍କ ପାଶକୁ ଅତି ବେଗେ ଗଲା ॥ ଚରଣେ ପଡ଼ି ଅତି ଆକୁଳ ହୋଇ । ବଂଶ କରଯୋଡ଼ି ଯୁଦ୍ଧ କଥା କହି ॥ ଶୁଣି ଭୃଗୁସୁତ ତାରେ ଦୟା କଲେ । ସର୍ବଜୟ ମନ୍ତ୍ର ଉପଦେଶ ଦେଲେ ॥ ବୋଲନ୍ତି ଏ ମନ୍ତ୍ର ଯେନ ହୋମ କର । ବାହାର ହୋଇବ ତହୁଁ ରଥବର । ସେ ରଥେ ବସିଣ ଯାଇ କର ରଣ । ନ ଜିଣିବେ ରାମ ହେଲେ ନାରାୟଣ ॥ ଶୁଣି ସେ ଆନନ୍ଦମନେ ବେଗେ ଆସି । ହୋମ କରୁଅଛି ସେ ମନ୍ତ୍ରରେ ବସି ॥ ମୋର ମନ୍ତ୍ରୀ ତାର ସଙ୍ଗତରେ ଥିଲେ । ଏ ସର୍ବ ବୃତ୍ତାନ୍ତ ଜାଣି ସେ କହିଲେ ॥ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଲେ ହୋମ ହେବେ ମନ୍ଦ । ମାରି ନ ପାରିବା ଆଉ ଦଶକନ୍ଧ ॥ ଯେଉଁପରି ବିଘ୍ନ ହେବ ତାହା କର । ଶୁଣି ରାମ ଡକାଇଲେ ହନୁବୀର ॥ ମହେନ୍ଦ୍ର ଦ୍ୱିବିଦ ନଳ ନୀଳ ପ୍ରତିହିଁ । ଅଙ୍ଗଦ ଜାମ୍ବବନ୍ତଙ୍କୁହିଁ ଆଜ୍ଞା ଦେଇ ॥ ବୋଇଲେ ବହନ ତୁମ୍ଭେ ଲଙ୍କେ ପଶ । ହୋମ କରୁଅଛି ରାବଣ କର ନାଶ । ରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇ

ଶିରେ କର ଦେଇ । ଲଙ୍କାଗଡ଼େ ପଶିଲେ ଯାତେଷ୍ଟ ଡେଇଁ ॥ ଖୋଜି ନ ପାରନ୍ତେ ଲଙ୍କା ସର୍ବସ୍ଥାନ । ଯେଉଁଠାରେ ହୋମ କରେ ଦଶାନନ ॥ ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ ହନୁ ଯାଇ ପଚାରିଲେ । ଯାଇ ହୋମସ୍ଥାନ ସେ ଦେଖାଇ ଦେଲେ ॥ ମନ୍ତ୍ର ତେଜେ ତା ପାଶେ ନ ପାରେ ପଶି । ବିସ୍ମୟ ହୋଇଲେ ହନୁ ଭଣେ ବଂଶୀ ॥

## ଷଷ୍ଠତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଦକ୍ଷିଣକାମୋଦୀ

ରାବଣଙ୍କୁ ହନୁ ଦେଖି କ୍ରୋଧ କଲ୍ଲ । ରାବଣ ଅନ୍ତଃପୁରେ ପଶିଲେ ଯାଇଁ ॥ ମନ୍ଦୋଦରୀ କେଶ ଧରି ଘେନି ଆସି । ରାବଣ ଆଗେ ରଖି ବଚନ ଭଷି ॥ ବୋଇଲେ ପାମର ଆରେ ଦେଖ ଦେଖ । ଏ ତୋହର ମନ୍ଦୋଦରୀ ରାଣୀ ଦୁଃଖ ॥ ରାମ ନ ଥିଲେ ସୀତା ଆଣିଲୁ ତୁହି । ଆମ୍ଭେ ମନ୍ଦୋଦରୀ ନେବୁଁ ତୋତେ କହି ॥ ସୀତାଙ୍କ ସଙ୍ଗରେ ଅଯୋଧ୍ୟାକୁ ଯିବ । ଦାସୀ ହୋଇ ଚରଣରେ ଖଟିଥିବ ॥ ଆଉ ଯେତେ ରାଣୀ ଛନ୍ତି ଅନ୍ତଃପୁର । କପିଙ୍କି ବାଣ୍ଟିଣ ଦେବେ ରଘୁବୀର ॥ ପାରିଲେ ତୁ କି କରିବୁ ଆସି କର । ବୋଲଉ ପରା ବୀରଙ୍କ ପରେ ବୀର ॥ ମନ୍ଦୋଦରୀ ରୋଦନ ହନୁର ବାଣୀ । ହୋମ ଛାଡ଼ି ଅନାଇଲା ବଂଶପାଣି ॥ ଦେଖିଲା ମନ୍ଦୋଦରୀ ରାଣୀର କେଶ । ବାମକରେ ଧରିଛି ପବନଶିଷ୍ୟ । କ୍ରୋଧ ହୋଇ କରରେ ଖଡ଼୍ଗ ଧରି । ହୋମ ଛାଡ଼ି ଧାଇଁଲା ହନୁକୁ ମାରି ॥ ମନ୍ତ୍ର ତେଜେ ହନୁ ରହି ନ ପାରିଲେ । ମନ୍ଦୋଦରୀ କେଶ ଛାଡ଼ି ପଳାଇଲେ ॥ ରାବଣ ଯିବା ଦେଖି ଅଙ୍ଗଦ ବୀର । ହୋମ ସ୍ରୁ ନୁ ସ୍ରୁବ ସ୍ରୁଚ ନେଲେ ତାର ॥ ନଳ ନୀଳ ଆଦ୍ୟସ୍ଥାନୀ ଘେନି-ଗଲେ । ମଳ ମୂତ୍ର ଅଗ୍ନିକୁଣ୍ଡେ ପୂର୍ଣ୍ଣ କଲେ ॥ ମହେନ୍ଦ୍ର ଦ୍ବିବିଦ ଦୁହେଁ ଧାଇଁ ଯାଇଁ । ହୋମ ଘୃତମାନ ସବୁ ଦେଲେ ପିଇ ॥ ଅଗ୍ନିକୁଣ୍ଡ ଭାଙ୍ଗି ହୋମ କରି ନାଶ । ରାମ ଆଗେ କହିଲେ ପବନଶିଷ୍ୟ ॥ ମନ୍ଦୋଦରୀ କର ଧରି ଦଶଶିର । ପ୍ରବୋଧ କରିଣ ନେଲା ଅନ୍ତଃପୁର ॥ ପୂର୍ବଜନ୍ମ କଥାମାନ ତାକୁ କହି । ଯୁଦ୍ଧକୁ ବାହାର ହେଲା ସେହ୍ଣା ଲଭି ॥ ଧନୁ ଧରି ପୁଷ୍ପକମାନରେ ବସି । ଯୁଦ୍ଧଭୂମିକି ଅଇଲା ଭଣେ ବଂଶୀ । ୧୭ ।

## ଷଷ୍ଠତମ ଛାନ୍ଦ—ରାମ ରାବଣ ଯୁଦ୍ଧ

ରାଗ—ପଞ୍ଚମବରାଡ଼ି

ମନେ କରି ରଘୁତମ ସାଜ ରଥ ତୁରଙ୍ଗମ ମିଳିଲା ସେ ଯହିଁ ଥିଲେ ରାମ । ଏମନ୍ତ ସମୟେ ରାମ ରାବଣର ଧରି ନାମ ଆସ ଆସ କରି ତୁ

ସଂଗ୍ରାମ ରେ । ଦଶଶିର । ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ ଉତ୍ତର । ଶୁକଙ୍କୁ କହେ ସତ୍ୱର । ବାହା ମୋର ରଥବର ରାମର ପାଶେ ନେଇଣ କର ॥ ବିନ୍ଧିଲେ ବିଷମବାଣ ଛେଦିଲା ତାହା ରାବଣ ପ୍ରତିଶରମାନଙ୍କୁ କରିଣ । ପୁଣି ରାମ ବିନ୍ଧେ ବାଣ କାଟିଲା ତାହା ରାବଣ ପ୍ରତିବାଣମାନଙ୍କୁ ମାରିଣ ସେ । ରଘୁବୀର । ବେଳୁଁ ବେଳ ବଢ଼ିଲା ଯେ ତେଜ । କି ଅବା ପ୍ରଳୟାନଳ ଦହିବ ଭୂମିମଣ୍ଡଳ ସେହିରୂପେ ଦିଶେ ରାମରାଜ ॥ ଆକାଶେ ଶଚୀରମଣ ଘେନିଣ ଅମରଗଣ ଦେଖନ୍ତି ବେନିଜଣଙ୍କ ରଣ । ମାତଳିକି ଚାହିଁ ପୁଣ ବୋଲନ୍ତି ସେ ସୁରରାଣ ଆମ୍ଭ ରଥକୁ ସାଜିଣ ଆଣ ହେ । ମାତଳି । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ମୋର ରଥ ଦିଅ । ରଥେ ବିଜୟ କରାଅ ଆପଣେ ସାରଥି ହୁଅ ମରୁ ବେଗେ ବିଶ୍ରବାର ପୁଅ ॥ ଶୁଣି ସେ ଶକ୍ର ବଚନ ତକ୍ଷଣେ ମଣ୍ଡିଲେ ଯାନ ଭୂମିକି ସେ ଅଇଲେ ବହନ । ଶ୍ରୀରାମ ସନ୍ନିଧେ ଯାନ କରି ପଢ଼େ ସ୍ତବମାନ ସୁରପତି ଦେଲେ ଏହି ଯାନ ହେ । ରଘୁବୀର । ଏହି ରଥବରେ ବିଜେ କର । ଭୂମିରେ ଉଭା ଆପଣ ରଥରେ ଅଛି ରାବଣ ଏ କଥା ନୁହଇଟି ନକର ॥ ଶୁଣି ମାତଳି ବଚନ ପ୍ରଦକ୍ଷିଣ କରିଯାନ ନମସ୍କାର କଲେ ଯେ ବହନ । ରଘୁକୁଳର ନନ୍ଦନ ତକ୍ଷଣେ ଆରୋହି ଯାନ ମାତଳିକି ଭାଷିଲେ ବଚନ ହେ । ମାତଳି । ସାବଧାନ ହୋଇଣଟି ଥିବ । ଦିବ୍ୟର ରଥ ବାହିବ ରାବଣ ସମ୍ମୁଖେ ଥିବ ଉଭୟଙ୍କ ସଂଗ୍ରାମ ଦେଖିବ ॥ ରଥରେ ବହୁତ ଅସ୍ତ୍ର ଦେଇଛନ୍ତି ସହସ୍ରନେତ୍ର ଧନୁର୍ଗଦା କୁନ୍ତ ଯେ କୁଠାର । ଶକ୍ତି ପରିଘ ଶର ଶୂଳ ଆଦି ଅସିବର ନାନାବିଧ ଆୟୁଧ ସେ । ରଘୁବୀର । ଦେଖି ବହୁତ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ । ବହୁତ ଶର ସନ୍ଧିଲେ ବହୁତ ଶର ଛେଦିଲେ ବହୁଥର ସେ ସଂଗ୍ରାମ କଲେ । ଅସୁର ଅସ୍ତ୍ର ରାବଣ ପ୍ରହାରନ୍ତେ ସେହିକ୍ଷଣ ସର୍ପ ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ ଆଦି ଯେ ଜୀବ । ସହସ୍ର ସହସ୍ର ହୋଇ ଆସନ୍ତି ଖାଇବା ପାଇଁ ଦୂରୁଁ ତାହା ଦେଖିଣ ରାଘବ । ସେମାନଙ୍କୁ । ଅଗ୍ନି ଶର ପ୍ରୟୋଗକୁ କଲେ । ପୋଡ଼ିଣ ସମସ୍ତେ ମଲେ ଦେବକୁଳ ଦେଖୁଥିଲେ ସାଧୁ ସାଧୁ ତ ଅମର କଲେ ସେ ॥ ପୁଣିହିଁ ପନ୍ନଗ ଅସ୍ତ୍ର ପେଷିଲା ପଢ଼ିଣ ମନ୍ତ୍ର ସର୍ପମାନେ ଉଡ଼ିଣ ଅଇଲେ । ଶ୍ରୀରାମ ଗରୁଡ଼ ଅସ୍ତ୍ର ପେଷନ୍ତେ କେବଳ ମାତ୍ର ପଳାଇ ସେ ସିନ୍ଧୁରେ ପଡ଼ିଲେ ଯେ ॥ ସେ ରାବଣ । ପୁଣିହିଁ ବିନ୍ଧିଲା ରୁଦ୍ର ଅସ୍ତ୍ର । ରାମ କଲେ ପ୍ରତିଶସ୍ତ୍ର ବିନ୍ଧିଲେ କୁବେର ଅସ୍ତ୍ର ବେନି ଅସ୍ତ୍ର ଯୁଝନ୍ତି ସେ ମାତ୍ର ॥ ହୋଇଣ ଅନଳ ଜାତ ସେ ବେନି ହେଲା ନିପାତ ରାବଣ ପେ କ୍ରୋଧ କଲା ଜାତ । ବିନ୍ଧିଲାକ ଅଗ୍ନିବାଣ ଜଳବାଣେ ସେହିକ୍ଷଣ ନିବାରିଲେ କଉଶଲ୍ୟାସୁତ ଯେ । ସେ

ରାବଣ । ପୁଣି ବିନ୍ଧେ ପରବତ ବାଣ । ଆସନ୍ତେ ପର୍ବତ ବାଣ ବଜ୍ରବାଣେ ରାମବାଣ କାଟିଲେକ ତାହା ସେହିକ୍ଷଣେ । ପୁଣି ବିନ୍ଧେ ମେଘଅସ୍ତ୍ର ଶ୍ରୀରାମ ବାୟବ୍ୟ ଅସ୍ତ୍ର ଉଡ଼ାଇଣ ନେଲା ତା ବନ୍ଧନ । ଦେଖି ବୀର ଦଶାନନ୍ କ୍ରୋଧ ଜାତକର ମନ ପୁଣି କାଣ୍ଡେ କଲାକ ସନ୍ଧାନ ଯେ । ସେ ରାବଣ । ଗୁହ୍ନି ଦଶରଥଙ୍କ ନନ୍ଦନ । ଅବସ୍ତୁବ ଛୁଦ୍ରଷ୍ଟାଣ ଶର ବିନ୍ଧେ ଘନ ଘନ ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗରୁ ରୁଧିର ପତନ ॥ ଦେଖି ରାମ କ୍ରୋଧମନ ବାଛି ଦିବ୍ୟଶରମାନ କୋଦଣ୍ଡରେ ନେଇଣ ସନ୍ଧିଲେ । ରାବଣାବସ୍ତୁବ ଗୁହ୍ନି ମର୍ମସ୍ଥାନକୁ ଦେଖାଇ ଘନ ଘନ ଶରକୁ ବିନ୍ଧିଲେ ଯେ । ସେ ରାଘବ । ଶରେ ତାର ଅଙ୍ଗକୁ ପୁରାଇଲେ । ଝିଙ୍କପକ୍ଷୀ ପ୍ରାପ୍ତ ଦିଶେ ଅଞ୍ଜନଗିରିରେ କି ସେ ବହୁ କାଶ ପୁଷ୍ପ ବିକାଶିଲେ ॥ ବାଜଣ ଶ୍ରୀରାମ ଶର ରୁଧିରେ ସେ ଜର ଜର ହୋଇଣ ଯେ ହୋଇଲା ଅଜ୍ଞାନ । ରାବଣର ମୋହ ଦେଖି ସାରଥି ରଥରେ ରଖି ଆଡ଼କରିଣ ସେ ନେଲା ଯାନ ଯେ । ସେ ରାବଣ । ସେହିକ୍ଷଣି ପାଇଲାକ ଜ୍ଞାନ । କମ୍ପା ସମର ମୁଖିଲୁ ଶତ୍ରୁ ମୁଖରୁ ଘୁଞ୍ଚିଲୁ ସାରଥିକ ବୋଲେ ଏ ବଚନ ॥ କିବା ରାମ ଦେଲେ ଲାଞ୍ଚ କିବା ବିଭୀଷଣ ପାଞ୍ଚ କିବା ମୋହଠାରେ ତୋର କ୍ରୋଧ । ପରାଣ ନାହିଁ ବଇରିର ଜାଣିଲ ମୁଁ ନଷ୍ଟେ ତୋର ଏହିକ୍ଷଣି କରିବଇଁ ବଧ ଯେ । ରେ ସାରଥି । ରଣେ କରାଇଲୁ ତୁ ଅଜୟ । କି ବୋଲିବେ ଦିଗପାଳ ଦେଖ ତାର ପ୍ରତିକୂଳ କମ୍ପା ମୋତେ କରିଦେଟି ଭୟ ॥ ସାରଥି ଯୋଡ଼ିଣ କର ବୋଲଇ କୋପ ନ କର ତୁମ୍ଭ ସ୍ନେହେ ରଥ ମୁଁ ଆଣିଲ । ସାରଥି ସ୍ୱଭାବ ଏହି ଯୋଦ୍ଧାଙ୍କ ରକ୍ଷିତ ଜାଣଇ ତୁମ୍ଭ ମୋହ ହେବାର ଜାଣିଲ । ସେ ଦଶାନନ । ସାରଥିର ବହୁତ ଯେ ଗୁଣ । ହାରିବା ଜିଣିବା ଜାଣେ ବିଷମ ସମର ରଣେ ଧିକ ହେଉ ସେ ସାରଥିପଣ ॥ ପୁଣି ଦଶଶିର ଚେଷ୍ଟ କ୍ଷମା କଲ ତୋର ଦୋଷ ରାମ ଆଗେ ମୋର ରଥ କର । ଆନ ହୟମାନ ଆଣ ଯେ କରିପାରିବେ ରଣ ଯୋଚ ଆଣି ରଥରେ ସତ୍ୱର ଯେ । ରେ ସାରଥି । ଆମ୍ଭେ ଆଜ୍ଞା କଲେ ତୁ ଆଣିବୁ । ରାମସଙ୍ଗେ ଅହର୍ନିଶି ସମର କରିବ ବସି ବସି ବୋଲେ ଗଲେ ତୁ ଜାଣିବୁ । ୧୫ ।

## ୭୮ତମ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣ ବଧ

ରାଗ—ଚିତ୍ତକାମୋଦୀ । ପଞ୍ଚତାଳ

ଯୋଚ କୃଷ୍ଣ ଅଶ୍ୱମାନ ସେ । ରଥେ ଚଢ଼ି ଦଶାନନ । ଶ୍ରୀରାମ ରଥ ସମ୍ମୁଖେ ରଥ କରି ଶର ବିନ୍ଧେ ଘନ ଘନ । ସେ ଯୁଝିଲା । ରାମ ଭୁଜର ପ୍ରତାପ ବୁଝିଲା । ଶ୍ରୀରାମର ଶର ହୃଦେ ପଡ଼ ତାକ ବେଳୁବେଳ ଜ୍ଞାନ

ହୋଇଲା ॥ ବାହୁନ୍ତେ ବିବିଧ ବାଣ ସେ ପରସ୍ପରରେ ବେନି ଜଣ । ସ୍ୱର୍ଗରୁ ଆସି ଆକାଶରେ ରହିଣ ଦେଖନ୍ତି ଅମରଗଣ । ସେ ମିଶିଲେ । ମହା ମେଘ ପ୍ରାୟେ ବେନି ଦିଶିଲେ । ସୁତୀକ୍ଷ୍ଣ ନାରାଚ ବିଦ୍ୟୁତ୍ସମ ତେଜ ଶର ଜାଲ କି ବରଷିଲେ ॥ କି ଏ ବେନି ମତ୍ତଗଜ ସେ । ଚଣ୍ଡଦନ୍ତେ କରେ ଯୁଦ୍ଧ । କିବା ବୃତ୍ରାସୁର ସଙ୍ଗରେ ସମର କରୁଛନ୍ତି ଦେବରାଜ । ସେ ପାଞ୍ଚିଲେ । ବେନି ଜନେ ବଳ ଆଞ୍ଚିଲେ । ଶଙ୍ଖ କୋଦଣ୍ଡ ପ୍ରାୟେ ବେନି କୋଦଣ୍ଡ ବହୁ ଶର ତହିଁ ମୁଞ୍ଚିଲେ ॥ ଶରମାନ ଆତଯାତ ସେ । ଦିଶଇ ନାହିଁ ଆଦିତ୍ୟ । ରୁଧିରର ନଈ ନିରନ୍ତରେ ବହି କବନ୍ଧ କରନ୍ତି ନୃତ୍ୟ । ସେ ଭୁଜରେ । ନ ଦିଶଇ ବାନ୍ଧିବାର ତେଜରେ । କେବଳ ମଣ୍ଡଳାକାର ପ୍ରାୟେ ଧନୁ ଦିଶଇ କରସରୋଜରେ ॥ ଫୁଟିଲା ପଳାଶ ସଙ୍ଗ ଯେ । ପାଦପ କି ବେନି ଅଙ୍ଗ । ବେନି ସିଂହ କି ସେ କି ରାମ ରାବଣ କରନ୍ତି ସମର ରଙ୍ଗ । ସେ ରସନ୍ତି । ଏକ ଆରକରେ ବେନି ଭାଷନ୍ତି । ଅସ୍ତ୍ରମାନଙ୍କର ଆସିବା ଯିବାର କେହି କାହାକୁ ନ ଦିଶନ୍ତି ॥ କୁମ୍ଭସୁତ ବେଗେ ଆସି ସେ । ରାମକର୍ଣ୍ଣେ କହେ ହସି । ସୂର୍ଯ୍ୟଙ୍କ ହୃଦୟ ଉପଦେଶ ଦେଲେ ଶୁଣି ରାମଚନ୍ଦ୍ର ତୋଷି । ତା ପଢ଼ିଲେ । ବେଳୁଁ ବେଳ ବହୁ ତେଜ ବଢ଼ିଲେ । ରାବଣ ଅଙ୍ଗ ବେଳୁଁ ବେଳ ଅବଶ ଅବୟବରୁ ବଳ ଛାଡ଼ିଲେ ॥ ସାତ ରାତ୍ର ସାତ ଦିନ ଯେ । ଯୁଦ୍ଧ କଲେ ଅବିଚ୍ଛିନ୍ନ । ରୁଧିର ବୃଷ୍ଟି ଆକାଶରୁ ହୋଇଲା ଜାତ ଉତପାତମାନ । ସେ ରଣରେ । ମହାଶବଦ କରନ୍ତି ଗୁଣରେ । କେହି କାହାକୁ ସାନ ବଡ଼ ନୁହନ୍ତି ମହାବୀର ବେନି ଜଣରେ ॥ ବାଛି ରାମ ଦିବ୍ୟ କାଣ୍ଡ ଯେ । କାଟିଲେ ରାବଣ ମୁଣ୍ଡ । ସେ ମୁଣ୍ଡ ଛାଡ଼ି ଆଉ ମୁଣ୍ଡେ ବାହାର ହୋଇଣ ଦିଶିଲା ପିଣ୍ଡ । ସେ ହଟିଲେ । ଆଉ ମୁଣ୍ଡେ ଆଉ ଶରେ କାଟିଲେ । ପୁଣି ତହିଁ ମୁଣ୍ଡେ ବାହାର ହୁଅନ୍ତେ ପୁଣି ଆଉ ମୁଣ୍ଡେ କାଟିଲେ । ଏଣୁ ହୋଇ ସାତବାର ସେ । କାଟିଲେ ରାବଣ ଶିର । କାଟୁଥିଲେ ତାର ବେଳୁ ବେଳ ଶିର କନ୍ଦର୍ ହୋଏ ବାହାର । ସେ ଚକିତେ । ପଚାରନ୍ତି ମାତଳିକି ରୁପତେ । ମାତଳି ବୋଇଲା ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ରେ ବୁକୁ ଫୋଡ଼ିଲେ ମରିବ ଈଶ୍ୱରତେ ॥ ଶୁଣି ମାତଳି ଉତ୍ତର ସେ । ଶରକୁ କଲେ ବାହାର । ମହାଭୟଙ୍କର ଅନଳ ଆକାର ଘଟନ ବିଧାତାଙ୍କର । ସେ ଅସ୍ତ୍ରେ । ଅଷ୍ଟଦିଗ୍ପାଳି ଅଛନ୍ତି ଅଷ୍ଟ-ହାତରେ । ପଛରେ ମରୁତ ମଧ୍ୟରେ ଆଦିତ୍ୟ ଅଗ୍ନି ଅଛି ଫଳା ଭିତରେ ॥ ସେ ଅସ୍ତ୍ର ବସାଇ ଗୁଣେ ସେ । କର୍ଣ୍ଣ ପରଯନ୍ତେ ଆଣେ । ମନ୍ତ୍ର ପଢ଼ି ଛାଡ଼ି ଦିଅନ୍ତେ ଉପରେ ପଡ଼ିଲେ ତାର ହୃଦେ । ସେ ପଡ଼ିଲେ । ଧନୁ ଛାଡ଼ି ରଥରୁ ଗଡ଼ିଲେ । ରାବଣ ପ୍ରାଣ ଘେନି ଅସ୍ତ୍ର ତତ୍କ୍ଷଣେ ରାମ

ତୂଣୀକ ବାହୁଡ଼ିଲେ ॥ ସକଳ ଦେବତା ମିଳି ସେ । କଲେ କୁସୁମ ଅଞ୍ଜଳି । ଜୟ ଲକ୍ଷଣରେ ଅଭିଷେକ ପ୍ରାପ୍ତ ହଇଲା ରାମମଣ୍ଡଳୀ । ସେ ଆକାଶେ । ଦେବେ ଦୁନ୍ଦୁଭି ବଜାନ୍ତେ ହରଷେ । ବୋଲେ ବଣି ରିଷ କପିବଳ ହୃଷ୍ଟ-ଚିତ୍ତ ପଳାଇଲେ ରାକ୍ଷସେ ॥

## ୭୯ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଭୈରବୀ । ସରିମାନ

ରାବଣ ସଂହାରି ବୀର ଦାଶରଥି ରଥୁ ଓହ୍ଲାଇ ଭୂମିରେ ଉଭା ହେଲେ । ମହାହୃଷ୍ଟ ହୋଇ ସୁଗ୍ରୀବକୁ ଯାଇ ଦେନିଭୁଜେ ତାଙ୍କୁ ଅଲିଙ୍ଗନ କଲେ । କି ସଖେ ହେ, ପଡ଼ିଅଛି ଦଶଶିର । ତୁମ୍ଭ ସାହା ପାଇ ସିନ୍ଧୁ ପାରି ହୋଇ ରାବଣ ମାରିଲୁ, ଏ ଯଶ ତୁମ୍ଭର ॥ ରାମ ସ୍ନେହ ଦେଖିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣବୀର ସୁଗ୍ରୀ ପାଦ ଛୁଇଁ ଶିରେ ଦେଲେ କର । ସୁଗ୍ରୀବ ସକଳ କପିସେନା ଘେନି ପୂଜା କଲେ ରାମ ବେନି ଶ୍ରୀପୟର ॥ ରାବଣ ମାରିବା ଯାଏ ଉତପାତମାନ ଅବିଚ୍ଛନ୍ନେ ଜାତ ହେଉଥିଲେ । ମନ୍ଦ ବେଳରୁ ଯେ ଯାହା ସଦଭାବେ ରହି ଭୟ ତେଜ ନଷ୍ଟ କ୍ଳେ ରହିଲେ ॥ ମାତଲିକି ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ରଘୁବୀର ଶକ୍ରୁ ସନ୍ନିଧିକୁ ନିଅ ରଥବର । ଆମ୍ଭେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ କି ଦେଇଣ ଶୁଝିବୁ କଲ ଆମ୍ଭର ବହୁତ ଉପକାର ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ମାତଲି ରଥବର ଶୀଘ୍ର କରି ଘେନିଗଲା ସୁରପୁର । ବୋଲେ ବଣି ରାମଥାଟ କପିନାଟ ହୃଷ୍ଟହୋଇଣ କରନ୍ତି ବନଚର ॥

## ୮୦ ତମ ଛାନ୍ଦ—ମନ୍ଦୋଦରୀ ପ୍ରଭୃତିଙ୍କ ଶୋକ

ରାଗ—ଚନ୍ଦ୍ରାଦେଶାକ୍ଷ

ରାବଣର ଅନ୍ତଃପୁର ଦ୍ୱାରେ ପଳାଇଣ କହିଲେ ଅସୁରେ । ରାମସଙ୍ଗେ ରଣ କରିଣ ରାବଣ ପ୍ରାଣ ହାରି ପଡ଼ିଲେ ଭୂମିରେ ସେ । ରାଜନ ॥ ଶୁଣି ସକଳ ତରୁଣୀଗଣ । ବହୁ ଉଚ୍ଚରେ କଲେ କାରୁଣ୍ୟ । ମନ୍ଦୋଦରୀ ସଙ୍ଗେ ସମସ୍ତ ଯୁବତୀ ଅନ୍ତଃପୁରୁ ବାହାରି ହୋଇଣ ସେ । ସୁନ୍ଦରୀ ॥ ଯୁଦ୍ଧଭୂମିରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ । ପଡ଼ିଅଛି ରାବଣ ଦେଖିଲେ । ହା ହା ନାଥ ବୋଲି ସମସ୍ତ ଯୁବତୀ ବେଢ଼ି ବସିଣ ରୋଦନ କଲେ ସେ । ସୁନ୍ଦରୀ ॥ ଦେବ ରାକ୍ଷସକୁଳ ଈଶ୍ୱର । ତ୍ରିଭୁବନରେ ଏକଇ ବୀର । କେଉଁ ବୀର ହାତେ ପ୍ରାଣ ହରାଇଣ ଏବେ ଶୋଇଲ ରଣଭୂମିର । ହେ ରାଜନ ॥ ଆମ୍ଭମାନଙ୍କୁ କାହାକୁ ଦେଇ । ତୁମ୍ଭେ ଶୋଇଲ ମଉନ ହୋଇ । ଚନ୍ଦ୍ର ତପନ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ନ ଦେଖନ୍ତି ଏବେ କାନ୍ଦୁଛୁ ଅନାଥ ହୋଇ ହେ । ରାଜନ । ଗୁଣ ଗୁଣି ମନ୍ଦୋଦରୀ ରାଣୀ ।

ବେନି ନୟନରୁ ବହଇ ପାଣି । ବିକଳ ହୋଇଣ ବିଳାପ କରଇ ଉଚେ
ମୟଦୈତ୍ୟର ଦୁଲଣୀ ସେ । ସୁନ୍ଦରୀ । ଦେବ ଏବେ ମୋ ଅଙ୍କ ତେଜିଲ ।
ଆସି ଭୂମିସ୍ୱଣୀକି ଭଜିଲ । କାଟେଖ ଖଟ ବୋଲି ହଂସୂଳିତୂଳିକି ମୁଞ୍ଚି ଧୂଳିକି
ସୁଖ ପାଇଲ ହେ । ରାଜନ ॥ ମୋତେ ବସାଇ ପୁଷ୍ପବିମାନ । ବୁଲୁଥାଅ
ଚଉଦଭୁବନ । ଯେଉଁ ଭୁବନେ ଯେଉଁ ଦ୍ରବ୍ୟ ଅପୂର୍ବ ତାହା ଦେଇ
ତୋଷ ମୋର ମନ ହେ । ରାଜନ ॥ ତୁମ୍ଭ ସ୍ନେହୀ ପ୍ରିୟା ମୁହିଁ ରାଣୀ । ମୋର
ବିକଳ କିପା ନ ଶୁଣି । ଭୂମି ସପତଣୀ ଅଙ୍କରେ ଶୋଇଣ ମୋତେ କିପା
କହୁ ନାହିଁ ବାଣୀ ହେ । ରାଜନ ସୀତା ସ୍ୱୈର କଲ ଯେଉଁଦିନ । ମୁହିଁ
ବିଚାରୁଥାଇ ମୋ ମନ । ରାବଣ ରାମଙ୍କୁ ବଳିଷ୍ଠ ଦେଖନ୍ତେ ତେଣୁ କରି
କଲେଟି ଏସନ ହେ । ରାଜନ ॥ ଯୁଦ୍ଧେ ମରନ୍ତ ନାହିଁକି ବୀର । ମରି କଳଙ୍କ
ହେଲ ତୁମ୍ଭର । ବୋଲିବେ ରାବଣ ସୀତା ରେଖି କଲା ତେଣୁ ମାଇଲେଟି
ରଘୁବୀର ହେ । ରାଜନ ॥ ହିତ କହିଲେ ମଣିଲ ଶଲ୍ୟ । ବିଭୀଷଣର ନ କଲ
ବୋଲ । ବିଜୀବୀ ହେବାକୁ ବର ପାଇଥିଲ ସୀତା ହରଣ କିପାଇ କଲ
ହେ । ରାଜନ ॥ ଦୋଷ ଅନୁରୂପ ଦେଲେ ଦଣ୍ଡ । ତୁମ୍ଭ ପ୍ରାଣ ନେଲା ରାମ
କାଣ୍ଡ । ଆହେ ଲଙ୍କନାଥ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଅନାଥ କରି ବସାଇ ଗଲ ଏ ଦଣ୍ଡ ହେ ।
ରାଜନ ॥ ତୁମ୍ଭ ତନୁ କାଣ୍ଡେ ଅଛି ପୂରି । ଆଲିଙ୍ଗନକୁ ହିଁ ଠାବ ନାହିଁ ।
ସକଳ ଲୋକେ ଦେଖୁଛନ୍ତି ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ତୁମ୍ଭେ କଥା ନ କହ କିପାଇ ହେ ।
ରାଜନ ॥ ଶୁଣି ମନ୍ଦୋଦରୀର କାରୁଣ୍ୟ । ଶୋକେ ଶୋକୀ ହୋଇ ବିଭୀଷଣ ।
ଭ୍ରାତାର ଗୁଣମାନ ଗୁଣି ରୋଦନ ଉଚେ କରଇ ଯେ ପୁଣ ପୁଣ ସେ ।
ରାଜନ ॥ ମୋର ହିତ ବଚନ ନ କଲ । କ୍ରୋଧେ ବାହାର କରିଣ ଦେଲ ।
ଭ୍ରାତ ପୁତ୍ର ନାତି ଜ୍ଞାତି ପରିଜନ ସଙ୍ଗେ ଶମନଭବନ ଗଲ ହେ । ରାଜନ ॥
ଏକା ରହିଲି ମୁହିଁ ଜୀବନ୍ତେ । ଥିଲେ ଯାଇଥାନ୍ତି ବା ସଙ୍ଗତେ । ଋଷବାନର
ତୁମ୍ଭର ନାରୀଗଣ ଜୁରି କରି ଲଙ୍କାରୁ ନଅନ୍ତେ ହେ । ରାଜନ ॥ ବିଭୀଷଣ
କରନ୍ତେ କାରୁଣ୍ୟ । ଶୁଣୁଥିଲେ ଋଷ କପିଗଣ । ବୋଲେ ବିରି ରାମ ଶୁଣିଣ
ତାହାଙ୍କୁ ବୋଲେ ବହୁ ପ୍ରବୋଧ କରିଣ ସେ । ଶ୍ରୀରାମ ॥

## ୭୧ ତମ ଛାନ୍ଦ—ବିଭୀଷଣ ଅଭିଷେକ

ରାଗ—କୁମ୍ଭକାମୋଦୀ

ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ବିଭୀଷଣ ତୁମ୍ଭେ ସଂହର କାରୁଣ୍ୟ । ଦହନ
କର ଏ ରାବଣ ପିଣ୍ଡକୁ ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଣ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ଶୁଣି ଯୋଡ଼ି
ବେନିହାତି କହେ ବିଭୀଷଣ । ଦହନ କରିବାକୁ ଯୋଗ୍ୟ ନୁହଇ ପାପୀ ଏ
ରାବଣ ॥ କେବଳ ଲୋକ ବଚନକୁ ଭୋ ଦେବ କଲି ମୁଁ କାରୁଣ୍ୟ ।

ନୋଳିବେ ଘାଇ ମରାଇଣ ବିଳାପ ନ କର ଦାରୁଣ ॥ ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ସନ୍ତୋଷେ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଶୁଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ତୁମ୍ଭର ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ବଡ଼କୁଳେ ଜନମ ହୋଇଛି ରାବଣ । ବହୁତ ଯାଗମାନ ସେହି କରିଛି କର ହେ ଦହନ । ଜୀବନ ଥିବାଯାଏ ତାଠାରେ ମୋର ଥିଲା କୋପମନ ॥ ଏମନ୍ତ ଶ୍ରୀମୁଖୁଁ ଶୁଣି ବିଭୀଷଣ ଗଲେକ ବହନ । ଦହନ କରିବା ନିମିତ୍ତ ଅଣାଇ ସେହି ଋତ୍ୱିଜନ ॥ ହୋମଗୃହ ମନ୍ଦିରୁ ଅନଳ ଅଣାଇ କଲେକ ସ୍ଥାପନ । ମନ୍ତ୍ର ପଢ଼ି ଗବ୍ୟଘୃତରେ ଆହୁତି ଦେଲେକ ବହନ ॥ ଦଶଗ୍ରୀବକୁ ସେ ସ୍ନାନ କରାଇଣ ବାସ ପିନ୍ଧାଇଲେ । ବିବିଧ ଭୂଷଣ କୁସୁମ ଚନ୍ଦନ ଲାଗି କରାଇଲେ । କଟିରେ ଉଲୁଖଳକୁ ବାନ୍ଧିଣ ଶକଟରେ ଲଦିଲେ । ଦାମ ଧରି ରାଇ ସର୍ବ ଦିଗପାଳମାନଙ୍କୁ ବନ୍ଧିଲେ ॥ ଚନ୍ଦନ ଅଗୁରୁ କମଳ କାଠରେ ଅନଳ ଲଗାଇ । ରାବଣ ପିଣ୍ଡକୁ ତହିଁର ମଧ୍ୟରେ ନେଇଣ ଶୁଆଇ ॥ ଗବ୍ୟ ଘୃତମାନ ଢାଳନ୍ତେ ଅନଳ ପ୍ରଚଣ୍ଡ ଜଳିଲା । କ୍ଷଣକ ଭିତରେ ଗିରି ସମ ପିଣ୍ଡ ଦହନ ହୋଇଲା ॥ ବିଭୀଷଣ ସହିତରେ ସର୍ବ ନାରୀ କଲେକ ଯେ ସ୍ନାନ । ସମସ୍ତ ନାରୀଙ୍କି ପ୍ରବୋଧନ କରି ନେଲେକ ସଦନ ॥ ଅନ୍ତଃପୁରେ ଥୁଇ ବିଭୀଷଣ ରାମ ସମ୍ମୁଖକୁ ଆଇଲେ । ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ ରାଇ ଯୁଦ୍ଧର ପ୍ରସଙ୍ଗମାନ କହୁଥିଲେ ॥ ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ ଖଣ୍ଡିଦୂରୁ ଦେଖିଣ ରାଇଲେ ପାଖକୁ । ଲଙ୍କାରେ ଆଉ ରାକ୍ଷସ ତ ନାହାନ୍ତି ଆମ୍ଭ ବିନାଶକୁ ॥ ଏବେ ରାବଣ ସିଂହାସନେ ବସିଣ ଅଭିଷେକ ହୁଅ । ଆଉ ଅବା କିସ ଜଣାଇବ ତାହା ଏହିକ୍ଷଣି କହ । ଶୁଣି ବିଭୀଷଣ ଭୂଇଁ ଛୁଇଁ ଶିରେ ଲଗାଇଲେ କର । ଆଉ କିସ ଜଣାଇବି ଅନ୍ତର୍ଯ୍ୟାମୀ ତ୍ରୈଲୋକ୍ୟ ଈଶ୍ୱର ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଯେନିଯାଅ ଲଙ୍କେଶ୍ୱର । ରାବଣର ସିଂହାସନେ ବସାଇଣ ଅଭିଷେକ କର ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତତ୍‌କ୍ଷଣ ବିଭୀଷଣେ ନେଲେ । ରାବଣ ସିଂହାସନେ ବିଭୀଷଣକୁ ଅଭିଷେକ କଲେ ॥ ସମସ୍ତ ପାତ୍ର ଅମାତ୍ୟ ତାହାଙ୍କର ଚରଣେ ଖଟିଲେ । ଯେତେ ଅସୁରେ ପଳାଇ ଯାଇଥିଲେ ସେମାନେ ଭେଟିଲେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତାହାଙ୍କୁ ଅଭିଷେକ କରି ବାରତା କହିଲେ । ବୋଲେ ବିଶି ରାମ ଲଙ୍କା ଜୟ କରି ବିଭୀଷଣେ ଦେଲେ ॥

## ୭୨ ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—କାଫି

ଶ୍ରୀରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ହନୁଙ୍କୁ ରହିଁ । ଦଶଗ୍ରୀବ ବଧ ବାରତା ହେ ସୀତାଙ୍କୁ କହ ଯାଇଁ ॥ ଲଙ୍କପତିଙ୍କି ମୋର ଆଜ୍ଞା କହିବ । ବାରତା ଦେଇଛନ୍ତି ବେଳ ହେ ଅଶୋକବନ ଯିବ ॥ ଶୁଣି ମାରୁତି ଅତି ଆନନ୍ଦେ

ଗଲେ । ଦେଖିଣ ଲଙ୍କାଦ୍ୱାରୀ ଠେଲଗି ଯେ ପଥ ଛାଡ଼ିଣ ଦେଲେ ॥ ହନୁକୁ ଦେଖିଣ ସକଳ ଅସୁର । ଯେ ଯାହା ଅନୁରୂପରେ ମାନ୍ୟ ହେ ତାଙ୍କୁ କଲେ ଅପାର ॥ ବିଭୀଷଣ ଦେଖି ଆଲିଙ୍ଗନ କଲେ । ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେବାର କହିଣ ସେ ଅଶୋକବନ ଗଲେ ॥ ଦେଖିଲେ ବସିଛନ୍ତି ଭୂମିକୁମାରୀ । ବେଢ଼ିଣ ବସିଛନ୍ତି ତାହାଙ୍କୁ ଯେ ସହସ୍ରେକ ଅସୁରୀ ॥ ଦୂରରୁ ଦେଖି ହନୁ ପ୍ରଣାମ କଲେ । ହନୁକୁ ଦେଖି ଦେବୀ ସଂଶୟ ଯେ ପାଞ୍ଚି ମଉନ ହେଲେ ॥ ହନୁ ଜଣାନ୍ତି ଶୁଣ ଜଗତମାତ । ଶ୍ରୀରାମ ନାରାଚରେ ରାବଣ ଯେଣୁ ଏବେ ହୋଇଲା ହତ ॥ ପେଷିଲେ ତୁମ୍ଭ ପାଶେ ରାମ ଗୋସାଇଁ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ବାରତା କହିବ ହେ ହନୁ ସୀତାଙ୍କୁ ଯାଇଁ ॥ ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ କଲେ ଲଙ୍କେ ନୃପତି । ଆଜହୁଁ ଗଲା ଦୁଷ୍କୃତି ଗୋ ହୁଅ ଆନନ୍ଦମତି ॥ ହନୁ ମୁଖରୁ ଦେବୀ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି । ଆନନ୍ଦ ଲଭି ମୂକ ହୋଇଲେ ଯେ ମୁଖୁ ନଇଲା ବାଣୀ ॥ ହନୁ ଜାଣନ୍ତି କପା ହେଲେ ମଉନ । କି ବୋଲି କି କହିବି ତୁମ୍ଭୁରେ ଗୋ ଆଜ୍ଞା ଦିଅ ବଚନ ॥ ଦେବୀ ବୋଲନ୍ତି କସ କହିବି ତୋତେ । ବଧାଇ ମୁଁ କି ଦେବି ମହୀରେ ହେ କିଛି ନ ଦିଶେ ମୋତେ ॥ ଏଣୁ କରି ସଙ୍କୋଚେ ହେଲି ମଉନ । ଶ୍ରୀମୁଖ ଦର୍ଶନକୁ ଉତ୍ସୁକ ହେ ଏବେ ହେଉଛି ମନ ॥ ହନୁ ବୋଲନ୍ତି ତୁମ୍ଭ ସନ୍ତୋଷ ଧନ । ପାଇଣ ଆନନ୍ଦ ମୁଁ ହେଇଲି ଗୋ ଥିବାଯାଏ ଜୀବନ ॥ ତୁମ୍ଭୁରେ ମାଗି ମାଗୁଛି ମୁଁ ଏତେ । ଏ ଅସୁରୀଙ୍କି ବଧ କରିବି ଗୋ ଆଜ୍ଞା ଦିଅ ମୋତେ ॥ ଶୁଣିଣ ଠାକୁରାଣୀ ହନୁବଚନ । ବୋଲନ୍ତି ଏହାଙ୍କର କି ଦୋଷ ହେ ଏତ ସେବକୀଜନ ॥ ରାଜା ଯାହା ବୋଲଇ ତାହା କରନ୍ତି । ମୋର ସେବକୀ ପ୍ରାୟ ହୋଇ ତ ହେ ମୋତେ ଜଗିଣ ଥାନ୍ତି ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ହନୁ ପ୍ରଣାମ କଲେ । ମେଲାଣି ହୋଇ ରାମ ତୁମ୍ଭୁକୁ ଯେ ଶୀଘ୍ର ହୋଇ ଆଇଲେ ॥ ଦର୍ଶନ କରି ହନୁ କହେ ଉଦନ୍ତ । ଶ୍ରୀମୁଖ ଦର୍ଶନକୁ ଉତ୍ସୁକ ହେ ହୋଇ ଅଛନ୍ତି ମାତ ॥ ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ହେଲେ ବହୁ ହରଷ । ପିଇବ ଏ ଗାନ ଭଣି ନରତେ ହେ ରାମ ରସ ପୀୟୂଷ ॥

## ୭୩ତମ ଛାନ୍ଦ—ରାମ ସୀତାଙ୍କ ସାକ୍ଷାତ

ରାଗ—କୌଶିକ

ମହା ସମ୍ପଦରେ ଲଙ୍କେ ବିଭୀଷଣ ରାଜଅଭିଷେକ ହୋଇଲେ । ବହୁତ ଭୂଷଣ ଆନନ୍ଦ ହମିତ୍ର ଯୂଥପତିଙ୍କି ବାଣ୍ଟି ଦେଲେ । ବହୁ ସହରେ । ବୁହାଇ ଅମୂଲ୍ୟ ପଦାର୍ଥ । ଶ୍ରୀରାମ ତୁମ୍ଭୁରେ ସମସ୍ତ ବାଢ଼ିଣ ମସ୍ତକେ ଦେଲେ ବେନି ହାତ ॥ ଦେଖି ଶ୍ରୀରାମ ଅଙ୍ଗୀକାର ନ କରି ଭକ୍ଷଦ୍ରବ୍ୟମାନ

ରଖିଲେ । ବିଭୀଷଣ ମନ ଆନନ୍ଦ ନିମିତ୍ତ ଯୂଥପତିମାନଙ୍କୁ ଦେଲେ । ଉନ୍ନ-
ବସନ । ଭୂଷଣ ସବୁତେ ନ ନେଲେ । ସୁଗ୍ରୀବ ଆଦି ସେନାପତିମାନଙ୍କୁ
ଦେବାର ଉଚିତ ବୋଇଲେ ॥ ଅସୁରମାନଙ୍କୁ ବିନାଶି ଏମାନେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ
ଲଙ୍କାପୁର ଦେଲେ । ଏମାନଙ୍କୁ ତୁମ୍ଭେ ଏ ଦ୍ରବ୍ୟ ଦେଇଣ ସନ୍ତୋଷ କରାଅ
ବୋଇଲେ । ଲଙ୍କା ରାଜନ । ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ ବଚନ । ସୁଗ୍ରୀବ ଆଦି ସେନା-
ପତିମାନଙ୍କୁ ଦେଲେ ଭୂଷଣ ବାସମାନ ॥ ସବୁରି ମନ ତୋଷିଣ ଲଙ୍କରାଣ
ରାମ ସମ୍ମୁଖରେ ଉଭାହେଲେ । ଜନକସୁତାଙ୍କୁ ସୁବେଶ କରିଣ ସମ୍ମୁଖୁ
ଅଣାଅ ବୋଇଲେ । ରାମ ଆଜ୍ଞାରେ । ସତ୍ୱରେ ଗଲେ ବିଭୀଷଣ । ଅମୂଲ୍ୟ
ବସନ ଭୂଷଣ ଘେନାଇ ମଧୁବନ ଗଲେ ଆପଣ ॥ ଦୂରରୁ ପ୍ରଣାମ କରିଣ
ସୀତାଙ୍କୁ ନିଜଟାକୁ ସବୁ କହିଲେ । ସୁବେଶ ହୋଇଣ ଦର୍ଶନ କରିବେ
ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ । ଶୁଣି ନିଜଟା । ସୀତାଙ୍କ ସମ୍ମୁଖେ କହିଲେ ।
ଶୁଣିଣ ଦେବୀ ସୀତ୍କାର ନ କରି ଏହିରୂପେ ଯିବି ବୋଇଲେ ॥ ମଣିମୟ
ଦିବ୍ୟ ବିମାନେ ବସାଇ ରହିଲେ ସମସ୍ତ ଅସୁରୀ । ସମସ୍ତ ଜନଙ୍କୁ ଆଡ଼
କରାଇଣ ଆସନ୍ତି ପରମ ସୁନ୍ଦରୀ । ଲୋକେ ଧାମନ୍ତି । ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଖିବା
ନିମନ୍ତେ । ବିଭୀଷଣ ଜନ ନିରୋଧ କରନ୍ତି ପଣ୍ଡଆର କରି ଅଗ୍ରତେ ॥
ଲୋକଙ୍କୁ ନିରୋଧ କରିବାର ନୟନେ ଦେଖି ରଘୁପତି । ଆଜ୍ଞାଦେଲେ
ଆମ୍ଭ ସମ୍ମୁଖକୁ ଚାଲିଣ ଆସନ୍ତୁ ଜନକଦୁହିତା । ଋଷି କପିଙ୍କୁ । କପାଇଁ
କରୁଛ ନିରୋଧ । ସମସ୍ତେ ଦେଖନ୍ତୁ ତାହାଙ୍କ ନିମିତ୍ତ ଯୁଦ୍ଧରେ ହେଉଥିଲେ
ବଧ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ବିମାନୁ ଓହ୍ଲାଇ ସମ୍ମୁଖକୁ ଚାଲିଣ ଆଇଲେ ।
ଶ୍ରୀମୁଖକୁ ଚାହିଁ ଶିରେ କର ଦେଇ ହେଠ ବଦନେ ଉଭା ହେଲେ ।
ଦେଖୁଅଛନ୍ତି । ପଟୁଆର ଜରି ସକଳ । ବୋଲେ ବଶି ତାଙ୍କୁ ଅନାଇଣ
ଶୋକ କଲେ କ୍ରୋଧ ହେଲା ପ୍ରବଳ ॥

## ୭୪ତମ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ଅଗ୍ନିପରୀକ୍ଷା

ରାଗ—ରାଜବିଜେ ମଙ୍ଗଳ ଶୋକବରାଡ଼ି

ସୀତାଙ୍କୁ ଦେଖି ରଘୁନନ୍ଦନ । ରାମ କହେ ନିଷ୍ଠୁର ବଚନ । ଆଗୋ
ଜାନକୀ ଏବେ ଯହିଁକି ଇଚ୍ଛା ତହିଁକି କର ଗମନ ଗୋ । ସୀତେ ॥ ଜନ-
ଅପବାଦରୁ ବଞ୍ଚିଲି । ଏହା ଆପଣା ମନେ ପାଞ୍ଚିଲି । ରାବଣ ସଂହାରି
ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଆଣିଲି ଯଶ ମହୀରେ ରଖିଲି ଗୋ । ସୀତେ ॥ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ
ସୁଗ୍ରୀବର । ଆବରହିଁ ସୁମିତ୍ରାକୁମର । ଶରଧା ହୋଇଲେ ଏମାନଙ୍କୁ ତୁମ୍ଭେ
ସ୍ୱଇଚ୍ଛାରେ ବରଣ କର ଗୋ । ସୀତେ ॥ ରଘୁକୁଳେ ଆମ୍ଭେ ଯେଣୁ ଜାତ ।

ତେଣୁ ନିର୍ମଳ ହୁଏ ବିଖ୍ୟାତ । ତେଡ଼େ କୁଳେ ତୁମ୍ଭ ନିମିତ୍ତ କଳଙ୍କ ଦେବାର ନୁହେ ଉଚିତ ଗୋ । ସୀତେ ॥ କାନ୍ତ ମୁଖରୁ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି । ସେ ଯେ ଜନକରାଜ ଦୁଲଣୀ । ଜଣାଇଲେ ଅନ୍ୟ ଯୁବତୀ ପରାଯ୍ଯ ମଣିଛ କି ରଘୁମଣି ହେ । ଦେବ ॥ ବାଳକାଳୁଁ ଧରି ତୁମ୍ଭ ପାଣି । ଭୂମିସୂତା ମୁଁ ନିର୍ଦ୍ଦୋଷ ପ୍ରାଣୀ । ପ୍ରଭୁ ହୋଇ ଅନିମିତ୍ତେ କୋପ କଲେ କିପାଇଁ ଥିବ ଧରଣୀ ହେ । ଦେବ ॥ ଯେବେ ଏମନ୍ତ ବିଗ୍ଭରିଥିଲ । ହନୁ ମୁଖେ ବାରତା ନ ଦେଲ । ସେତୁବନ୍ଧ ଯୋଡି ଅସୁର ନିପାତି କିପଣ ଏତେ ସହିଲ ହେ । ଦେବ ॥ ମୋର କାୟିକ ବାଚକ ମନ । ତୁମ୍ଭ ବିନା ଥିବ ଯେବେ ଆନ । ତେବେ ମୋର ଅଙ୍ଗ ଦହନ କରିବେ ନିଶ୍ଚଯ୍ଯ ହବ୍ୟବାହନ ହେ । ଦେବ ॥ ସଉମିତ୍ରୀ ମୁଖ ଦେଖି ଗ୍ଭହିଁ । ବାବୁ ଅନଳ ଦିଅ ଲଗାଇ । ହବ୍ୟବାହନ ମୋର ତନୁ ଦହିବ ବିଳମ୍ବ କର କିପାଇଁ ହେ । ବତ୍ସ ॥ ମୋର ଆଜ୍ଞା ବାବୁ ବେଗେ କର । ତୁମ୍ଭେ ମନରେ ଆନ ନ ଧର । ଅନଳ ମୋ ତନୁ ଦହନ ନ କଲେ ଅପବାଦୁ ହେବି ପାର ହେ । ବତ୍ସ ॥ ରାମ ଇଙ୍ଗିତ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜାଣି । ଅଗ୍ନି ଲଗାଇଲେ ସେହିକ୍ଷଣି । କୋଦଣ୍ଡହସ୍ତେ ବେନିପାଣି ଦେଇଣ ଉଭଚଳନ୍ତି ରଘୁମଣି । ଦେବୀ କାନ୍ତ ପ୍ରଦକ୍ଷିଣ ସାରି । ପୁଣି ଅଗ୍ନି ପ୍ରଦକ୍ଷିଣ କରି । ଅନଳ ଭିତରେ ପଶିଲେ ଦାହା କଲେ ହୃଷ୍ଟପୁଷ୍ଟି ସେ । କାନ୍ତେ ॥ ଅଗ୍ନି ଭିତରେ ଦେବୀ ଉଭିଲେ । ଗ୍ଭହୁଁ ଗ୍ଭହୁଁ ଅଦୃଶ୍ୟ ହୋଇଲେ । ହବ୍ୟବାହନ ଦିବ୍ୟାସନ ଦେଇଣ ବହୁପୂଜା ତାଙ୍କୁ କଲେ ହେ । ଜନେ ॥ ରାମ ହୋଇଣ ଆତଙ୍କ ମନ । ନୀର ପୂରିଲା ବେନି ନୟନ । ଚକିତ ହୋଇଣ ଦଶଦିଗ ଗ୍ଭହିଁ ପୁଣ ହେଲେ ଛନ୍ନ ଛନ୍ନ ସେ । ରାମ ॥ ଦେବ ଦାନବ ଋଷି ମର୍କଟ । ହା ହା ସବୁରି ମୁଖେ ପ୍ରକଟ । ବୋଲନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ କି କଲେ କି କଲେ ବିନା ଦୋଷେ ଏଡ଼େ ରୁଷ୍ଟ ହେ । ରାମ ॥ ସର୍ବେ ହୋଇଲେ ଆକୁଳମନ । କହିବାକୁ କେ ନାହିଁ ଭାଜନ । ବୋଲେ ବଶି ରାମ ଅନୁକୂଳ ଗ୍ଭହିଁ ନେତ୍ର କଲେ ଥନଥନ ସେ । ରାମ ॥

## ୭୪ତମ ଛାନ୍ଦ

## ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ସହିତ ଦେବଗଣଙ୍କ ସମ୍ଭାଷ

ରାଗ—କନଡ଼ା

ଶିବ ବିରଞ୍ଚି ଶକ୍ର ଆଦି ସମସ୍ତେ ରହି ଆକାଶେ ଦେଖୁଥିଲେ । ରାମ ସମ୍ମୁଖକୁ ହୋଇ ସେ ଅଇଲେ । ରାମ ଦେଖି ଧନୁଶରପାଣି କୃତ କରଅଞ୍ଜଳି ହୋଇଲେ ସେ ଶ୍ରୀରାମ । ହସି ବୋଲନ୍ତି ବିରଞ୍ଚି । ହେ ରାମ । ବିନା ଦୋଷେ

କଲ କାମ୍ୟା ଏ କର୍ମ । ତୁମ୍ଭେ ନାରାୟଣ ସେତ ମହାଲକ୍ଷ୍ମୀ ପାଶୋରିଲ ନିଜ
ନାମ କି । ଶ୍ରୀରାମ ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ହେ ପିତାମହ ମୁଁ ତ ଦଶରଥ
ନନ୍ଦନ । ତୁମ୍ଭେ କାମ୍ୟା କହୁଅଛ ଏମାନ । ସମସ୍ତେ ଶୁଣନ୍ତୁ ମୋହର ଚରିତ
କହ କହ କଞ୍ଜାସନ ହେ । ବିରଞ୍ଚି ॥ ଶୁଣି ପୁଣ କହନ୍ତି ସେହି ଧାତା । ତୁମ୍ଭେ
ଅଖିଳ ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡ କରତା । ଆଦି ଅନାଦି ଅଚ୍ୟୁତ ଅବିନାଶୀ ସକଳଦେବଙ୍କ
ପିତା ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ॥ ରାବଣ ବଧ କାରଣେ ଆହେ ଦେବ ବୈକୁଣ୍ଠ ତେଜି
ଅବତାର । ତୁମ୍ଭେ କପଟେ ମାନବ ଶରୀର । ଆମ୍ଭମାନଙ୍କ ହିତରେ ଅବ-
ତାରେ ହରିଲ ଭୂମିର ଭାର ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ॥ ଏତେ କହିଣ କଲେ ସ୍ତବରାଜ ।
ରାମ ମନ ତୋଷିଲେ କୁଶଧ୍ୱଜ । ଶୁଣିଣ ସମସ୍ତେ ଯେ ଯାହା ଇଚ୍ଛାରେ
ପାଇଲେ ମନରେ ଲଜ ସେ । ବାନରେ ॥ ଧାତାମୁଖରୁ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି
ହବ୍ୟବାହନ ପରମ ସନ୍ତୋଷ । କରି ସୀତାଙ୍କୁ ସେ ଦିବ୍ୟ ସୁବେଶ । ଅନଳ
ଦେବତା ଅନଳୁଁ ବାହାର ଦେଖୁଛନ୍ତି ଚତୁର୍ଦ୍ଦଶ ସେ । ଅନଳ ॥ କୋଳେ
ଘେନ ବୋଲନ୍ତି ଧନଞ୍ଜୟ । ରାମ ତୁମ୍ଭ ବନିତା ତୁମ୍ଭେ ନିଅ । ନିର୍ଦ୍ଦୋଷ
ଅଟନ୍ତି ଏ ଋଷିତନୟା ଏହାଙ୍କୁ ସଦୟ ହୁଅ ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ॥ ଦେଖି ଶ୍ରୀରାମ
ଶ୍ରୀକର ବଢ଼ାଇଣ ବୈଶ୍ୱାନର କୋଳୁଁ ଆଣିଲେ । ସୀତା ନିର୍ଦ୍ଦୋଷ ବୋଲି
ଜଣାଇଲେ । ଯେସନେ କାଞ୍ଚନ ଦହନ କରିଟି କଷଟିରେ କଷାଇଲେ
ହେ । ସୁଜନେ ॥ ଶିବ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ହେ ରାଘବ । ଆସିଛନ୍ତି ତୁମ୍ଭଠାକୁ
ବାସବ । ତୁମ୍ଭ ପିତା ଦଶରଥହିଁ ଅଛନ୍ତି ତାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ଭେଟ ହେବ ହେ ।
ଶ୍ରୀରାମ ॥ ଦଶରଥଙ୍କୁ ଦେଖିଣ ଦାଶରଥି ଚରଣ ଛୁଇଁ ଓଳଗିଲେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣହିଁ
ପାଦତଳେ ପଡ଼ିଲେ । ବେନିପୁତ୍ରଙ୍କୁ ଆଲିଙ୍ଗନ କରିଣ ମୁଖରେ ଚୁମ୍ବନ
ଦେଲେ ସେ । ରାଜନ ॥ ତନୁ ପୁଲକ ହୋଏ ଘନ ଘନ । ଆନନ୍ଦରେ ଅଶ୍ରୁ
ହୋଏ ପତନ । ବୋଲନ୍ତି ଜୀବନ କୃତାର୍ଥ ହୋଇଲା ଦେଖିଲି ତୁମ୍ଭ ବଦନ
ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ॥ ଇକ୍ଷ୍ୱାକୁ ବଂଶ ଉଦ୍ଧାର କରିବାକୁ ମୋ କୁଳେ ହୋଇ
ଅବତାର । ଉଶ୍ୱାସିଲ ଏ ପୃଥିବୀର ଭାର । ଏବେ ଯାଇ ଅଯୋଧାରେ
ଅଭିଷେକ ହୁଅ ରଘୁକୁଳ ବୀର ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ॥ ମୋତେ ସ୍ୱର୍ଗ ଭୋଗହିଁ ନ
ରୁଚଇ । ତୁମ୍ଭ ଦରଶନ ଲୋଭ ବଢ଼ଇ । ଧନ୍ୟ ପୁତ୍ରବତୀ ଧନ୍ୟ ସେ
କୌଶଲ୍ୟା କେତେ ତପ କଲେ ନାହିଁ ସେ । ସୁନ୍ଦରୀ ॥ ଜାନକୀ ଓଳଗି
ହେବାର ଦେଖିଣ କଲେ ତାଙ୍କୁ ବହୁ ସାମ୍ୟ । ତୁମ୍ଭ ହିତରେ କଲେ
ଏତେ ରାମ । ତୁମ୍ଭେ ଏ କଥାକୁ ଆନ ବିଚ୍ଛର ମୋ କୁଳର ଅଭିରାମ
ଗୋ । ଜାନକୀ । ତୁମ୍ଭେ ପୃଥିବୀସୁତା ପତିବ୍ରତା । ସବୁକାଳରେ ଶ୍ରୀରାମ-
ବନିତା । ପୃଥିବୀ ନିମନ୍ତେ ଜନମ ହୋଇଛ ଉଦର ଲୋକଙ୍କ ମାତା ଗୋ ।

ଜାନକ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଗୃହିଁ ଅନେକ ପ୍ରଶଂସା କଲେ ଅଯୋଧ୍ୟା ମହୀପାଳ । ବାବୁ ଅଟ ତୁମ୍ଭେ ଭ୍ରାତୃବତ୍ସଳ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ତୁମ୍ଭେ ବହୁତସେବା କଲ ଯଶ ରଖିଲ ଭୂତଳ ହେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ॥ ପୃଥ୍ୱୀ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ କର ଆଲିଙ୍ଗନ । ବାବୁ ଯାଅ ତୁମ୍ଭେ ଏଥୁଁ ବହନ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ବହୁତ ପ୍ରଶଂସା କରନ୍ତି ଦେଖିଣ ପାକ-ଶାସନ ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ॥ ବାସବ ବୋଲନ୍ତି ଆହେ ରାମଚନ୍ଦ୍ର କଲ ବହୁତ ଉପକାର । ଦୈତ୍ୟ ନାଶିଲ ମହୀଶ୍ୱର । ଆମ୍ଭର ବଚନ ବ୍ୟର୍ଥ ନୁହଇ ମାଗ ତୁମ୍ଭେ ଏବେ ବର ହେ । ଶ୍ରୀରାମ ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଯେବେ ବର ଦେବ । ଋକ୍ଷକପି ମୋହର ଜୀଆଇବ । ନିଦ୍ରା ଗଲା ପ୍ରାୟେ ସମସ୍ତେ ଉଠିବେ କାହାରି ବ୍ରଣ ନ ଥିବ ହେ । ବାସବ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞାରେ ଅମୃତ ଘେନ ଶକ୍ର ଯୁଦ୍ଧଭୂମିରେ ବୃଷ୍ଟି କଲେ । ଋକ୍ଷ କପିଯାକ ଜୀଇଁ ଉଠିଲେ । ଯାହା ରାମ କଲେ କେହି ତ ଏମନ୍ତ ସୃଷ୍ଟିରେ କର ନ ଥିଲେ ହେ । ସୁଜନେ ॥ ଦେବେ ମେଲାଣି ମାଗି ସ୍ୱର୍ଗ ଗଲେ । ଦେଖି ସମସ୍ତେ ଚକିତ ହୋଇଲେ । ବୋଲେ ବାଣୀ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ସେବା କରି ମଲା ଲୋକଙ୍କି ଜୀଇଁଲେ । ହେ ସୁଜନେ ॥

## ୭୭ତମ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଦୀର୍ଘ କନଡ଼ା

ବିଭୀଷଣ କର ଯୋଡ଼ି ଜଣାଇଲେ ମାର୍ଜନା ହୁଅ ହେ ଦେବ ହେ । ସକଳ ସାମଗ୍ରୀ ଗୃହକୁ ଆଣିଛି ମୋଠାରେ କରୁଣା ହେବ ହେ । ହେ ଦେବ । ଶୁଣି ବୋଲନ୍ତି ରଘୁନନ୍ଦନ । ଦଣ୍ଡେ ନ ରହି ସିବୁ ବହନ । କେତେବେଳେ ଯାଇ ଭରତ ଦେଖିବୁ ପଥ ବହୁତ ଦୁର୍ଗମ ହେ ॥ ଶୁଣି ବିଭୀଷଣ ବୋଇଲେ ହେ ଦେବ ଅର୍ଦ୍ଧଦିନେ ଘେନିଯିବ ହେ । ଆଜ୍ଞା ହୋଇଲେ ପୁଷ୍ପକ ରଥବର ଗୃହକୁ ଘେନି ଆସିବ ହେ । ହେ ଦେବ । ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ବୋଲନ୍ତି ଆଣ । ବିଳମ୍ବରେ କେବଣ କାରଣ । ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଅଶ୍ୱ ଯୋଚ ଦେବଯାନ ଆଣିଲେକ ସେହିକ୍ଷଣ ସେ ॥ ଦିବ୍ୟ ମଣିମୟ ବହୁପୁରମାନ କଳଶ ପତାକା ଶୋଭା ହେ । ତହିଁ ବସିଲେ କ୍ଷୁଧା ତୃଷା ହରଇ ଜନନେତ୍ର କରେ ଶୋଭା ହେ । ସୁଜନେ । ଯେତୁ ଚଉଦ ଲୋକ ଭ୍ରମଇ । ଯହିଁ ମାନସ ତହିଁକି ଯାଇ ହେ । ମାୟା ରଥବର ମାନସେ ସୂଚନା କଲା ମାତ୍ରକେ ଗମଇ ସେ ॥ ଦେଖି ଦାଶରଥି ବହୁ ହୃଷ୍ଟ ହୋଇ ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣେ ଗୃହିଁ ହେ । ବୋଲନ୍ତି ଆମ୍ଭେ ମେଲାଣି ହେଉଅଛୁଁ ବିମାନରେ ବସୁ ଯାଇ ହେ । ସୁଗ୍ରୀବ । ତୁମ୍ଭେ କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାକୁ ବିଜେ କର ।

ମୋତେ କଲ ବହୁ ଉପକାର । ଲଙ୍କାପତି ଲଙ୍କାପୁର ଭୋଗ କର ସର୍ବଦା ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭର ହେ ॥ ଶୁଣି ସୁଗ୍ରୀବ ବିଭୀଷଣ ଜଣାନ୍ତି ଦେବଦେବ ସଙ୍ଗତେ ଯିବୁ ହେ । ଅଯୋଧ୍ୟାପୁର ଦେଖିଣ ଆମ୍ଭେମାନେ ନେତ୍ର କୃତାର୍ଥ କରିବୁ ହେ । ହେ ନାଥ । ପ୍ରଭୁ ଏବେ ଅନୁଗ୍ରହ କର । ଭ୍ରାତାଙ୍କୁହିଁ ଦେଖିବୁ ତୁମ୍ଭର । ଅଭିଷେକ ଆମ୍ଭେ ଦର୍ଶନ କରିଣ ଆସିବୁ ଯେ ଯାହା ପୁର ହେ ॥ ଶୁଣିଣ ରାଘବ ପରମ ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଣ ବୋଲନ୍ତି ଆସ ହେ । ଏହିରୂପେ ତୁମ୍ଭମାନଙ୍କର ସ୍ନେହ ନିଶ୍ଚେ ଅଛି ଆମ୍ଭ ପାଶ ହେ । ଗଜନ । ଆସି ଅବିଳମ୍ବେ ଯାନେ ବସ । ପରଜନେ ଖଟିଥାନ୍ତି ପାଶ । ଆମ୍ଭର ଭକତ ହେବାରୁ ମହୀରେ ପାଇଲ ବହୁତ ଯଶ ହେ ॥ ବିମାନ ଉପରେ ଶ୍ରୀରାମ ସୀତାଙ୍କୁ ଘେନିଣ ବିଜୟ କଲେ ହେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ କପିପତି ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ ଦିବ୍ୟପୁରମାନ ଦେଲେ ହେ । ସୁଜନେ । ଦେଖି ବହୁତ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ । ମହାସୁଖେ ସମସ୍ତ ବସିଲେ । ଶ୍ରୀରାମ ଠାକୁରେ ଲଙ୍କାଜୟ କରି ବାହୁଡ଼ା ବିଜୟ କଲେ ହେ ॥ ଶୁଭ୍ର ମେଘ ପ୍ରାୟ ପୁଷ୍ପକବିମାନ ଆକାଶେ ଶୋଭା ଦିଶିଲା ହେ । ପୃଥିବୀ ଇତର ପ୍ରାୟେକ ଦିଶିଲା ସ୍ୱର୍ଗପୁର କି ଖସିଲା ହେ । ସୁଜନେ । ବାଦ୍ୟନାଦେ ଆକାଶ ପୂରିଲା । ସମସ୍ତଙ୍କର ସନ୍ତୋଷ ହେଲା । ବୋଲଇ ବିଶି ଜାନକୀ ମନ ଦୁଃଖ ସୁଖସିନ୍ଧୁରେ ବୁଡ଼ିଲା ହେ ॥

## ୭୭ତମ ଛାନ୍ଦ-ରାମ ସୀତାଙ୍କ ପୂର୍ବପରିଚିତ ସ୍ଥାନମାନଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ

ନଦାକାଇ ଚଉତିଶା ବାଣୀ

ଜାନକୀଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ରାମ ପୁଷ୍ପକଯାନେ ବସି କହନ୍ତି ମନ୍ଦ ମନ୍ଦ ହସି । ଯେଉଁ ସ୍ଥାନରେ ଆମ୍ଭେ ଯେସମନ୍ତ କରିଥାଇଁ ଦେଖାଇ ଦେବା ଶୁଭ୍ରକେଶୀ ଗୋ । ଆଗୋ ସଖି । ଦେଖିଣ ଥାଆନ୍ତି ଏମାନ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ହେବ ଏ ସ୍ୱପନ । ଆମ୍ଭେ ଦେଖାଉଥିବା ଚଳକୁ ମାତ୍ର ତୁମ୍ଭେ ହୋଇଣ ଥିବ ସାବଧାନ ॥ ଦେଖରେ ବିଶାଳାକ୍ଷି ଦେଖ ଦେଖ ଏ ଲଙ୍କା, ଏଠାରେ ମାଇଲୁ ରାବଣ । ଏଠାରେ ମନ୍ଦୋଦରୀ ସହସ୍ରେ ନାରୀ ଘେନି କରୁଣ ଥିଲେଟି କାରୁଣ୍ୟ ଗୋ । ଆଗୋ ସଖି । ଏଠାରେ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ମଲା । ଏଠାରେ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ମଲା । ଏଠାରେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ନାଗପାଶରେ ଇନ୍ଦ୍ରଜିତ ବନ୍ଧନ କରିଥିଲା ॥ ଏଠାରେ ସଖି ଆଉରେ ବହୁଯୁଦ୍ଧ ହୋଇଲା କୁମ୍ଭ ନିକୁମ୍ଭ ମହୋଦର । ମହାପାର୍ଶ୍ୱ, ଶୁକ, ସାରଣ, ଅକମ୍ପନ, ମହାସାରଣ, ବିଦ୍ୟୁଶିର ଗୋ । ଆଗୋ ସଖି । ଏମାନେ ହୋଇଲେଟି ହତ । ବିଦ୍ୟୁଜିହ୍ୱ ବଜ୍ରମୁଷ୍ଟି ତ । ବିରୂପାକ୍ଷ ଯେ ଜମ୍ବୁପାକ୍ଷ କେତେ ସୈନ୍ୟ ପଡ଼ିଣ ଅଛନ୍ତି ବହୁତ ॥ ଏଠାରେ ସୀତେ ଆଗୋ

ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶକ୍ତିଭେଦ ଏହି ଆମ୍ଭ ସୁବଳଗିରି । ଏହି ଜଳଧି ସେତୁବନ୍ଧ ବାନ୍ଧ କରି ତୁମ୍ଭ ନିମନ୍ତେ ହେଲୁ ପାରି ଗୋ । ଆଗୋ ସଖି । ଶରଣ ଗଲେ ବିଭୀଷଣ । ଦର୍ଶନ କଲେଟି ବରୁଣ । ଦେଖ ଏ ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ଏଥିରେହିଁ ତୁମ୍ଭର ବିରହେ କଲୁଟି କାରୁଣ୍ୟ । ଦେଖରେ ଚନ୍ଦ୍ରମୁଖି ଏ ଋଷ୍ୟମୁକ ଗିରି ଏଥି ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ ହେଲେ ମିତ୍ର । ଏହି ଦୁନ୍ଦୁଭି ଅସ୍ଥି ପାଦରେ ଫିଙ୍ଗିଦେଇ ସପ୍ତତାଳ କଲୁ ହତ ଗୋ । ଆଗୋ ସଖି । ଏଠାରେ ବାଳିକି ମାଇଲୁ । ଏଠାରେ ତାରାକୁ ବୋଧିଲୁଁ । ଏହି କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାପୁର ବିଶାଇ ନା ସୁନ୍ଦର ସୁଗ୍ରୀବେ ଏଥି ରାଜା କଲୁଁ । ଶୁଣି ଜନକଜେମା ଜଣାଇଲେ ହେ ଦେବ ଏଠାରେ ଯାନ ରୁହାଇବା । ତାରା ରୋମା ସହିତେ ସମସ୍ତ କପିନାରୀ ଅଯୋଧ୍ୟା ସଙ୍ଗେ ଘେନି ଯିବା କି । ଶୁଣି ରାମ । ସେଠାରେ ରୁହାଇଲେ ଯାନ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ସୁଗ୍ରୀ ରାଜନ । ତୁମ୍ଭର ତାରା ରୋମା ଯୂଥପତିଙ୍କ ବାମା ଅଯୋଧ୍ୟା ଯିବେ ବସି ଯାନ ॥ ଆଜ୍ଞା ମାନେ ସୁଗ୍ରୀବ ତାରା ରୋମାଙ୍କୁ ଘେନି ବିମାନ ଉପରେ ବସିଲେ । ବାନର ସେନାମାନେ ନାରୀମାନଙ୍କୁ ଘେନି ଆନନ୍ଦେ ଯାନ ଆରୋହିଲେ ସେ । ଆଜ୍ଞା ପାଇ । ଆକାଶେ ପୁଷ୍ପଯାନ ଗଲେ । ବାତେ କି ମେଘମାଳା ଚଳେ । ମଇଥିଳୀଙ୍କି ରାମ ପମ୍ପାସରୋବରକୁ ଦେଖାନ୍ତି ପ୍ରେମ କୁତୂହଳେ ସେ ॥ ଏଠାରେ ଜାନକୀ ଗୋ ତବ ବିରହେ ଏହି ପମ୍ପାତଟରେ ରୋଦନ କଲୁଁ । ଏଠାରେ ତନୁ ଦହି ସ୍ୱର୍ଗଭୁବନ ଗଲା ଶବରୀ ଗୋଟିଏ ଦେଖିଲୁ ଗୋ । ଏଠାରେ ଗୋ । ଯୋଜନବାହୁ ଦୈତ୍ୟ ଥିଲା । ଆମ୍ଭହାତେ ମୃତ୍ୟୁ ପାଇଲା । ଯେଉଁ ପ୍ରକାରେ ଆମ୍ଭେ ସୁଗ୍ରୀବେ ମିତ୍ର ହେଲୁ. ସମସ୍ତ ବୁଦ୍ଧି ମାନ ଦେଲା ସେ ॥ ଦେଖରେ କୃଶୋଦରୀ ଏଠାରେଟି ଜଟାୟୁ ରାବଣ ସଙ୍ଗେ ଯୁଦ୍ଧ କଲେ । ଏଠାରେଟି ଅମ୍ଭଙ୍କୁ ବାରତା କହି ମଲେ ଏଠାରେ ଦହନ ହୋଇଲେ ଗୋ । ଦେଖ ସଖି । ଏହି ଆମ୍ଭର ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ରାବଣଟି ନେଲା । ଏହି ଠାବରେ ଆମ୍ଭେ ମାୟାମୃଗ ମାରନ୍ତେ ମାରୀଚ ଶରୀର ଧଇଲା ଗୋ ॥ ଦେଖରେ ପଙ୍କଜାକ୍ଷି ଏ ଗୋଦାବରୀ ନଦୀ ଦେଖ ଏ ପଞ୍ଚବଟୀ ବଟ । ଧୂମ ଚହଲ ଦିଶୁଛି ଅଗସ୍ତିଙ୍କ ଆଶ୍ରମ ଏବେ ହୋଇଛି ପରକଟ ଗୋ । ଆଗୋ ସଖି । ଦେଖ ସୁତୀକ୍ଷ୍ଣ ଆଶ୍ରମ । ଆତ୍ରେୟ ଋଷିଙ୍କ ଆଶ୍ରମ । ଏଠାରେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଅନସୂୟା ଶରଧା କରିଣ ଦେଲେ ଆୟୁମାନ ସେ । ଏ ସରୋବରେ ଋଷିମଣ୍ଡଳ କ୍ରୀଡ଼ା କରେ ଏହି ଶରଭଙ୍ଗ ଆଶ୍ରମ । ଏହାଙ୍କ ପାଶକୁଟି ଶକ୍ର ଆସିଣ ଥିଲେ ଏହି କଲେ ଅଦ୍ଭୁତକର୍ମ ଗୋ । ଏଠାରେ ଗୋ । ବିରାଧ ଦୈତ୍ୟ ହତ ହେଲା । ମରନ୍ତେ ଗନ୍ଧର୍ବ ହୋଇଲା । ଦେଖ ଏ ଚିତ୍ରକୂଟ ପର୍ଣ୍ଣଶାଳା ନିକଟ ବଳଲ ପନି । ଦିଶିଲା ଗୋ ॥ ଏଠାରେ ଆରେ

ସଖି ଆମ୍ଭ ରହିବା ଦେଖି ଋଷିମାନେ ବିସ୍ମିର କଲେ । ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ନ କହିଣ ଠାଠାର ହୋଇଣ ଅଗମ୍ୟ ବନରେ ପଶିଲେ ଗୋ । ଦେଖ ସଖି । ଏହି ଆମ୍ଭର ଚିତ୍ରକୂଟ । ଏଥିରେ ବାଲ୍ମୀକ ପ୍ରକଟ । ଦେଖ ଗଙ୍ଗା ଯମୁନା ନଦୀ ଏ ସରସ୍ୱତୀ ଦେଖାଉଛନ୍ତି ମୋକ୍ଷ ବାଟ ଗୋ ॥ ଏହି ଆଗୋ ସୁନ୍ଦରୀ ଭର-ଦ୍ୱାଜଙ୍କ ପୁରୀ ଏହାକୁ ଦର୍ଶନ କରିବା । ଅଯୋଧ୍ୟାର ମଙ୍ଗଳ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନଙ୍କ କୁଶଳ ବାରତା ପାଇବା ଗୋ । ଆଗୋ ସଖି । ଏଠାରୁ ଅଯୋଧ୍ୟା ନିକଟ ଏ ଶୃଙ୍ଗବେରର ନଦୀ ତଟ । ଏତେ ବୋଲିଣ ଯାନ ରୁହାଇଲେ ସେ ସ୍ଥାନ ବିଶି ଭଣଇ ରଘୁବୃଷ୍ଟ ହେ ॥

## ୭୮ ତମ ଛାନ୍ଦ ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ରାମଙ୍କ ବିଜୟବାର୍ତ୍ତା

ରାଗ—କାଳୀ

ଭରଦ୍ୱାଜଙ୍କ ଦୁଆରେ ଯାନୁଁ ଓହ୍ଲାଇଲେ ଶ୍ରୀରାମ । ସଙ୍ଗେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜାନକୀ ଘେନି କଲେକ ସେ ପ୍ରଣାମ । ଆନନ୍ଦେ ଋଷି କଲ୍ୟାଣ କରି କଲେକ ଆଲିଙ୍ଗନ । ଆଜ ଦେଖିଲୁଁ ନେତ୍ରପଥରେ ରଘୁକୁଳ ନନ୍ଦନ ॥ ତୁମ୍ଭର ଯେତେ ବିପତ୍ତି ମାନ ସମସ୍ତ ଜାଣୁ ଆମ୍ଭେ । ଅସୁର ନାଶ କରଣେ ସିନା ଜାତ ହୋଇଛ ତୁମ୍ଭେ । ଆମ୍ଭେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ପ୍ରସନ୍ନ ହେଲୁ ମାଗ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ବର । ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଯାହା ମାଗିବୁ କରିବ ସ୍ୱୀକାର ॥ ଏହା ମାଗୁଛୁ ହେ ମୁନିବର ଏମନ୍ତ ବର ଦେବ । ତୁମ୍ଭ ମଠରୁ ଅଯୋଧ୍ୟା ଯାଏ ବିବିଧ ତରୁ ହେବ । ସୁପକ୍ୱଫଳେ ଭୂମିକି କରୁଥିବେ ଯେ ଆଲିଙ୍ଗନ । ସମସ୍ତ ଋକ୍ଷକପି ଖାଇଣ ହୋଇବେ ହୃଷ୍ଟମନ । ଶୁଣିଣ ମୁନି ବୋଲନ୍ତି ଅସ୍ତୁ ଯେମନ୍ତ କର ବାଞ୍ଛା । ଖାଇବେ କପି ବିବିଧ ଫଳ ଯାହାର ଯେତେ ଇଚ୍ଛା । ଭରତର ସବୁ କୁଶଳଟିକି ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ରାମ ହସି । ଜନନୀମାନଙ୍କର କୁଶଳ କ୍ଷେମ ଅଯୋଧ୍ୟା ବାସୀ ॥ ମୁନି ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ହେ ରାମ ସମସ୍ତହିଁ କୁଶଳ । କେବଳ ଭରତ ତବ ବିରହେ କଷ୍ଟେ ବଞ୍ଚଇ କାଳ । ବାନ୍ଧିଣ ଜଟ ଅଜିନ ପନ୍ଧି ଭକ୍ଷ କରଇ ପାନ । କେବଳ ତବ ପାଦୁକା ପୂଜି ରଖିଅଛି ଜୀବନ ॥ ଶୁଣିଣ ରାମ ସମସ୍ତ ସେନାମୁଖକୁ ଅନାଇଲେ । ଅଞ୍ଜନାସୁତ ମୁଖକୁ ଚାହିଁ ରାମହିଁ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ । ଯାଅ ହେ ହନୁ ଭରତ ପାଶେ ଆମ୍ଭର ବିଜେ କହି । କାହା ମୁଖରୁ କି ଅବା ଶୁଣି ହୋଇ ଯେ ଥିବ ମୋହ । ଭରତ ହରଷ ବିରସ ଅନାଇବ ମୁଖକୁ ଚାହିଁ । ତାର ବିରସ ଦେଖିଲେ ମୁହିଁ ଅଯୋଧ୍ୟା ଯିବ ନାହିଁ ॥ ଶୃଙ୍ଗବେରରେ ଶବରନୃପତିକି କହିଣ ଯିବ । ସର୍ବ ଜନନୀମାନଙ୍କୁ ଆମ୍ଭର ବିଜୟ ଜଣାଇବ ॥ ମନୁଷ୍ୟରୂପ ଧରିଣ ହନୁ ପବନୁ ବେଗ ଚଳେ । ଶୃଙ୍ଗବେରରେ

ବାରତା କହି ନନ୍ଦୀଗ୍ରାମରେ ହେଲେ । ଦେଖିଲେ ଭରତ ପାଦୁକା ପୂଜା ସାର ଅଛନ୍ତି ବସି । ରାମଙ୍କ ପ୍ରାପ୍ତ ଜଟା ବକଳ ଦେଖିଣ ପରଶଂସି ॥ ମାନ୍ୟ କରିଣ ଭରତକୁ ହନୁ କହିଲେ ବିଜେ କଥା । ଶୁଣି ଭରତ ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ମନୁ ତେଜିଲେ ବ୍ୟଥା । ମୁହୂର୍ତ୍ତିଯାଏ ଆନନ୍ଦଭରେ ଅଚେଷ୍ଟ ସେ ହୋଇଲେ । ହନୁକୁ ଆଲିଙ୍ଗନ କରିଣ ଅବଲମ୍ବେ ଛାଡ଼ିଲେ ॥ ବଧାଇ କରି ଦେଲେକ ତାଙ୍କୁ ଲକ୍ଷେ ଦୁହାଁନ ଗାବ । ଶତେକ ଗ୍ରାମ ଶତେ ଯୁବତୀ ବାଛିଣ ଦେଲେ ଦ୍ରବ୍ୟ । ରତ୍ନଭୂଷଣ ପୁଷ୍ପ ଚନ୍ଦନ କଲେକ ଆଭରଣ । ବାରତା ପାଇ ବାସ ଭୂଷଣ ଦେଲେକ ମାତାଗଣ ॥ ରାମଙ୍କ ସବୁ ବୃତ୍ତାନ୍ତମାନ ଭରତେ କହି ହନୁ । ଆନନ୍ଦେ ଅଶ୍ରୁ ନୟନୁ ବହେ ପୁଲକ ହୁଏ ତନୁ । ପୁଣ ହନୁକୁ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ତୋଷେ ରାମ ଚରିତମାନ । ବୋଲଇ ବଶୀ ଶ୍ରବଣେ ଶୁଣି ଆନନ୍ଦ କରେ ମନ । ୧୨ ।

## ୭୪ତମ ଛାନ୍ଦ
## କୌଶଲ୍ୟାଦି ସହ ଭରତଙ୍କର ରାମଙ୍କ ପଥ ଅନ୍ୱେଷଣ

ରାଗ – କାଫି

ହନୁ ମୁଖରୁ ରାମ ବିଜୟ ଶୁଣି । ଆନନ୍ଦ ହେଲେ ଭରତ ସହିତେ ଯେ କଉଶଲ୍ୟାଦି ରାଣୀ ॥ ଉତ୍ସବ କରାଇଲେ ଅଯୋଧ୍ୟା ପୁର । ମଣ୍ଡନ କରାଇଲେ ସମସ୍ତେ ଯେ ନନ୍ଦୀଗ୍ରାମ ଆବର ॥ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘନ ପାଦୁକା ଘେନି । ଆବର ବାଲମୀକି ଜାବାଳୀ ସେ ସଙ୍ଗେ ବଶିଷ୍ଠ ମୁନି ॥ ସୁମନ୍ତ ସହିତରେ ସଚିବମାନେ । ବାହାର ହେଲେ ସୈନ୍ୟ ଘେନିଣ ସେହି ଆନନ୍ଦ ମନେ ॥ କଉଶଲ୍ୟାଙ୍କୁ ଘେନି ସର୍ବ ଜନନୀ । ଶିବିକାମାନ ଚଢ଼ି ବାହାର ଯେ ଶୋଭା ଦିଶେ ମେଦିନୀ ॥ ରାମ ବିଜୟପଥେ ବିଜେ ଭରତ । ପଟୁଆର କରିଣ ଚଳନ୍ତି ଯେ ହନୁର ଧରି ହସ୍ତ ॥ କେତେହେଁ ଦୂର ଯାଏଁ କଲେ ଗମନ । ନ ଦେଖିଣ ହନୁକୁ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ଯେ ହୋଇ ବିକଳ ମନ ॥ ପୁଣି ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ହନୁ ସତ କି କହ । ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ରୀଚରଣ ନ ଦେଖି ଯେ ମୋର କାତର ଦେହ ॥ କେଉଁଠାବରେ ଛାଡ଼ି ଆଇଲୁ ହନୁ । ସତ କରିଣ ମୋତେ ସମ୍ଭାଷ ହେ କଷ୍ଟ ତେଜିବ ମନୁ ॥ ବୋଲନ୍ତି ଦେବ ପୁଷ୍ପକଯାନେ । ଏହିକ୍ଷଣି ବିଜୟ କରିବେ ହେ ଦେଖିବଟି ନୟନେ ॥ ଆକାଶ ମାର୍ଗରେ ଏବେ ଲୟ କର । ବାରବାଦ୍ୟମାନ ଶୁଭୁଛି ହେ ଅଇଲେଟି କୁମର ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ଉର୍ଦ୍ଧ୍ୱେ ଦେଲେକ ଦୃଷ୍ଟି । ଧୀରେ ଧୀରେ ବିମାନ ଖସିଲା ହେ ଶୋଭା ଦିଶିଲା ସୃଷ୍ଟି ॥ ଦେଖିଣ ଜୟ ଜୟ ଶବଦ କଲେ । ଆନନ୍ଦ-

ଜଳଧିରେ ବୁଡ଼ିଣ ହେ ସର୍ବେ ମଗ୍ନ ହୋଇଲେ ॥ മହୀରେ ବିଜେ କଲ ପୁଷ୍ପକ ଯାନ । ଧନୁଶର ଧରିଣ ଭଜସ୍ଥ ହେ ରଘୁକୁଳନନ୍ଦନ ॥ ଶ୍ୱେତଛତ୍ର ତଳରେ ପାଦୁକା ଥୋଇ । ଭୂମିରେ ଦଣ୍ଡବତ କଲେକ ଯେ ଭରତ ସାଷ୍ଟାଙ୍ଗ ହୋଇ ॥ ଶତ୍ରୁଘନହିଁ କଲେ ଦଣ୍ଡପ୍ରଣାମ । ଯାନୁ ଓହ୍ଲାଇ ଭରତ ଚରଣେ ଯେ ଲକ୍ଷ୍ମଣହିଁ ପ୍ରଣାମ ॥ ଶତ୍ରୁଘନ ଲକ୍ଷ୍ମଣେ ମାଜନ କଲେ । କୋଳେ ବସାଇ ରାମ ଭରତଙ୍କୁ ଯେ ଆଲିଙ୍ଗନ ତ କଲେ ॥ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନଙ୍କୁ କୋଳେ ବସାଇ । ମାନ୍ୟ ତ କଲେ ଏକାବେଳକେ ହେ ମାତାମାନଙ୍କୁ ରହିଁ ॥ ବଶିଷ୍ଠ ଆଦି ପୁରୋହିତ ସକଳ । ମାନ୍ୟତ କଲେ ରାମ ତାହାଙ୍କୁ ହେ ଯୋଡ଼ି କରଯୁଗଳ ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ସଙ୍ଗରେ ସେନା ସକଳ । ରାମ ଚାହାନ୍ତେ ପ୍ରତି ଜଣକେ ହେ ଭରତ କଲେ କୋଳ ॥ ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ ପଛେ ଚାହାଇ ଦେଲେ । ରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ତାହାଙ୍କୁ ଯେ ଆଲିଙ୍ଗନ ତ କଲେ ॥ ନନ୍ଦୀଗ୍ରାମେ ପ୍ରବେଶି ଯାନ ତେଜିଲେ । ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ ରହିଁ ରାଘବ ଯେ ଏମନ୍ତ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ॥ କୁବେର ଯାନ ଏବେ ନେଉ କୁବେର । ବଳେ ଛଡ଼ାଇ ଆଣିଥିଲା ଯେ ଅସୁର ଦଶଶିର ॥ ଯାନକୁ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ରଘୁ-ନନ୍ଦନ । ସର୍ବଦା କୁବେରଙ୍କୁ ବହିବ ହେ ଯାଅ କୁବେର ସ୍ଥାନ ॥ କୁବେରପୁର ଗଲା ପୁଷ୍ପକଯାନ । ଭଣଇ ବିଶି ଆଜ୍ଞାଦେଲେକ ହେ ତାକୁ ରଘୁନନ୍ଦନ ॥

## ୪୦ତମ ଛାନ୍ଦ—ଶ୍ରୀରାମାଭିଷେକର ଅଧିବାସ

ରାଗ—ଭଦ୍ରସିଂହା

ଭରତପୁର ନନ୍ଦୀଗ୍ରାମ, ବିଜେ କଲେ ତହିଁ ରାମ, ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ ଘେନି ସଙ୍ଗେ । ବିଜେ କରି କଲେ ସଭା, କରଯୋଡ଼ି ସର୍ବେ ଉଭା, ଭରତ ଜଣାଇ କଥା ପ୍ରସଙ୍ଗେ ହେ । ରଘୁବୀର । ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ହୁଅ ଅଭିଷେକ । ଧନ ଦେଖିଲେ ଗୃହକ, ପ୍ରାପ୍ତେକ ଅଯୋଧ୍ୟା ଲୋକ, ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେଖି ରଘୁ-ନାୟକ ॥ ଶୁଣିଣ ରଘୁନନ୍ଦନ, ଭରତେ ଶୁଣ ବଚନ, ବୋଲନ୍ତି ତୁମ୍ଭେ ସିନା ରାଜନ । ପାଳ ପିତାର ବଚନ, ପୃଥିବୀ କର ପାଳନ, ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭେ ନୋହୁ ଭିନ୍ନାଭିନ୍ନ ହେ । ଭରତବୀର । ରାଜା ହୋଇ କର ତୁମ୍ଭେ ଭୋଗ । ଆମ୍ଭର ବଚନ କର ମନରେ ଆନ ନ ଧର, ତୁମ୍ଭରେ ଆମ୍ଭର ଅନୁରାଗ ହେ ॥ ଶୁଣିଣ କୈକେୟୀ ସୁତ, କରଯୋଡ଼ିଣ ଭରତ, ଜଣାଇଲେ ଶ୍ରୀରାମ ଛାମୁରେ । ଯହିଁ ଉଦେ ପୂର୍ଣ୍ଣଶଶୀ, ଶୁକ୍ର କି ତା ଆଗେ ବସି, ଅନୁଗ୍ରହ କର

ମୋହଠାରେ ହେ । ରଘୁବୀର । ପିତା ଯେବେ ମୋତେ ଦେଲେ ରାଷ୍ଟ୍ର । ମୁଁ ତାହା ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେଲି, ତୁମ୍ଭର ସେବକ ହେଲି, ମୋଠାରେ ହୁଅ ସଦୟ ହୃଷ୍ଟ ହେ ॥ ଯେଉଁ ଭାର ମତ୍ତକରୀ, ପୃଷ୍ଠରେ ପାରଇ ଧରି, ସେ ଭାର କି ବହଇ ଗର୍ଦ୍ଦଭ । ରାଜ୍ୟକୁ ନୁହଇ ଯୋଗ୍ୟ, ତୁମ୍ଭେ କରି ପାର ଭୋଗ, ସିଂହବଳ ଭକ୍ଷେ କି ଶୃଗାଳ ହେ । ରଘୁବୀର । ମୋର ମନୋରଥ ପୂର୍ଣ୍ଣ କର । ଦେଖିଣ ସକଳ ଲୋକ, ହରନ୍ତୁ ସକଳ ଶୋକ, ପୃଥିବୀରେ ହୁଅ ଦଣ୍ଡଧର ହେ ॥ ରାମ ସୀକାର କଲେ, ଭରତ ସୁଗ୍ରୀବେ କହିଲେ, ଚାରି ସମୁଦ୍ରୁଁ ଅଣାଅ ଜଳ । ଏହା ଶୁଣି କପିପତି, ପେଷିଲେ ସେ ଋକ୍ଷପତି, ସୁଷେଣ ବେଗ ଦରଶୀ ନୀଳ ସେ । ରାବଣାରି । ଭରତରେ ଅନୁଗ୍ରହ କଲେ । ପମ୍ପାର ଲାଗି କରାଇ, ଜଟାମାନ ଉପୁଡ଼ାଇ, ମାର୍ଜ୍ଜନା ତାହାଙ୍କୁ କରାଇଲେ ସେ ॥ ମାର୍ଜ୍ଜନା ହେଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ସେହିକ୍ଷଣ, ଭରତ ସଙ୍ଗେ ହୋଇଲେ ସୁବେଶ । ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ ନେଇ, ପମ୍ପାର ଲାଗି କରାଇ, ତଦନ୍ତେ ମୁଞ୍ଚିଲେ ଯତିବେଶ ସେ । ରାବଣାରି । ଶ୍ରୀମୁଖେ ହେଲେ ପମ୍ପାର ଲାଗି । ଦାଢ଼ି ନଖାନ୍ତ ପକାଇ, ନିମୁଣ୍ଡ ଜଟା ଫେରାଇ, ତନଭ୍ରାତ କରନ୍ତ ଉଲାଗି ସେ ॥ ସୁବାସ ଜଳରେ ସ୍ନାନ, ଝୀନବସନେ ପୋଛଣ, ନିମୁଣ୍ଡ ସେ ପୁଣ ଶୁଖାଇଲେ । ସାଜିଲେ କୁସୁମ ଚୂଳ, ପିନ୍ଧିଲେ ପୀତ ଦୁକୂଳ, ମୁକୁଟ କୁଣ୍ଡଳ ଲାଗି ହେଲେ ସେ । ରାବଣାରି । ଲାଗି ହେଲେ ତଡ଼ାଉ ରତ୍ନର । କଣ୍ଠେ ରୂପସରି ହାର, ସୁପଦକ ଶୋହେ ଉର, କରେ କଙ୍କଣୀ ବାହୁଟୀ ହାର ସେ ॥ ଶ୍ରୀରତ୍ନ ମୁଦ୍ରିକାବର, ଶୋଭା ଦଶୁଅଛି କର, ଶ୍ରୀଚରଣେ ସୁରତ୍ନ ନୂପୁର । ଦୋଷଡ଼ ଏ ପୀତାମ୍ବର, ଅଙ୍ଗେ ଚନ୍ଦନ କର୍ପୂର, ଅଧିବାସ ବୀରବରଙ୍କ ସେ । ରାବଣାରି । ଧନୁଶର ଧରି ବସି ବୀରଶ୍ରୀଙ୍କି ସାଜେ ସେ । ୮ ।

## ୮୧ ତମ ଛାନ୍ଦ—ଅଯୋଧ୍ୟାନାରୀଙ୍କର ବର୍ଣ୍ଣନ

ରାଗ—ପୁରବୀ

ରାମ ଆଗମନ ଶୁଣି, ଅଯୋଧ୍ୟାପୁର ତରୁଣୀ, ଏକ ଆରକରେ ଧାଇଁଲେ ଯେ । ଗ୍ରୀଡ଼ ସୂତ ଦଉ ଘର, ବସନେ ଯେ ତତପର, ନିଜଭର୍ତ୍ତୃକୁ ଗ୍ରୀଡ଼ିଲେ ଯେ । ଚନ୍ଦ୍ରବଦନୀ । ଦେଖିଲେ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ମୁଖ । ରତି ଦେନି କି ମଦନ, ଚଡ଼ିଣ ଆସଇ ଯାନ, ବାନ୍ଧିଲେ ସ୍ମରଧ୍ୱଜିଖ ସେ ॥ କେ ବୋଇଲା ଥିଲା ଦାଢ଼ି ଶୋଭା ଦଶୁଥିଲା ବେଢ଼ି, କେ ବୋଲଇ ଥିଲା ଜଟ ଗୋ । ଧରିଛନ୍ତି

ଧନୁର୍ବାଣ, ଏଣି ମାରିଲେ ରାବଣ, ତ୍ୟଜିଲେ ଅଜିନପଟ୍ଟ ଗୋ । କେ ବୋଲେ ଅପୂର୍ବ ଶୋଭା, ମାନସ କରଇ ଲୋଭା, କେ ବୋଲଇ ନବଯୁବା ଗୋ । କେ ବୋଲଇ କି ମଘବା, ଶଚୀଙ୍କି ଘେନି କୋଳେ କି ବା, ଅଯୋଧ୍ୟା ସୈନ୍ୟ କି ଅବା ଗୋ ॥ କେ ବୋଲଇ ମହାବାହୁ, ଯୁଗେ ଯୁଗେ ରାଜା ହେଉ, ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ସେ ସୁଖ ଦେଉ ଗୋ । ଏମନ୍ତ ବୋଲି ତରୁଣୀ, ଏକେ ଆରକେ ଭଗିନୀ, ବଶି ବୋଲେ ଦୁଃଖ ଦହୁ ଗୋ । ୫ ।

## ୪୨ ତମ ଛାନ୍ଦ—ରାମଙ୍କ ଅଯୋଧ୍ୟାନଗରକୁ ବିଜୟ

### ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଗୁଜ୍ଜରୀ

ହେମ ରଥବର ଚଢ଼ି ରଘୁକୁଳ ବୀର । ବାମକରେ କୋଦଣ୍ଡ ଦକ୍ଷିଣ କରେ ଶର ॥ ବେନିପାଶେ ଶୋଭା ଦିଶୁଅଛି ତୂଣୀଭାର । ଜନକ-ନନ୍ଦିନୀ ବିଜେ ବାମପାରଶ୍ୱର ॥ ଶ୍ୱେତଛତ୍ର ଧରିଛନ୍ତି ଶତ୍ରୁଘନ ବୀର । ଭରତ ରଥ ବାହାନ୍ତି ସଧୀର ସଧୀର ॥ ବେନିପାରୁଶେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବିଭୀଷଣ ବେନି । ବେନି ଶ୍ୱେତଚାମର ଚାଳନ୍ତି କରେ ଘେନି ॥ ମହାଗଜ ଆରୋହଣ କରି କପିପତି । ପଟୁଆର କରି ଆଗେ ଚଳାଉ ଅଛନ୍ତି ॥ ହନୁ ଅଙ୍ଗଦ ଜାମ୍ବବ ସୁଷେଣ ଯେ ନୀଳ । ଗଜୋପରେ ଚଢ଼ିଛନ୍ତି ବିଶାଳ ବିଶାଳ ॥ ଏହିରୂପେ ଗଜ ଚଢ଼ି ଯୂଥପତିମାନେ । ଅଶ୍ୱ ସୁଖାସନେ ବସିଛନ୍ତି ଆଉମାନେ ॥ ମଣିମୟ ଆଭରଣେ ଦିଶୁଛନ୍ତି ଚୋରା । ଶଙ୍ଖ ହଙ୍ଗେ ବହୁତ ଦେବତା ଥିଲି ପରା ॥ ଅଗ୍ରେ ଦ୍ୱିଜମାନେ କରୁଛନ୍ତି ବେଦଧ୍ୱନି । ଦଧି ସର ମୋଦକ କେ କରେ ଛନ୍ତି ଘେନି ॥ ମଙ୍ଗଳଅଷ୍ଟକ ପଢ଼ୁଛନ୍ତି ଜଉତିଷେ । ଭାଟ କଏବାର କରୁଅଛନ୍ତି ବିଶେଷେ ॥ ଗଣିକାଏ ପଟୁଆର ନୃତ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି । ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ଧୀରେ ଧୀରେ ଚଳଯାନ୍ତି ॥ ବିବିଧ ଛତ୍ର ବିବିଧ ପତାକା ସୁନ୍ଦର । ବିବିଧ ବାଦ୍ୟ ନାଦରେ ପୂରେ ସୁରପୁର ॥ ଶ୍ରୀଜଗନ୍ନାଥ କି ନବ-ଦିନ ଯାତ୍ରା ସାର । ନନ୍ଦିଘୋଷେ ଚଢ଼ି କି ବାହୁଡ଼ା ବିଜେ କଲ ॥ ରାବଣ ସଂହାର ଜୟ ଲକ୍ଷ୍ମୀ ଘେନି ଅବା । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଦିଶୁଛନ୍ତି ସେହିରୂପେ ଶୋଭା । ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଦେଖିଣ ଅଯୋଧ୍ୟା ପୁରବାସୀ । ଆନନ୍ଦ ହୋଇଣ ମହାଗହଳରେ ପଶି ॥ କେ ବୋଲଇ ବଣ କି ଆସଇ ବସୁନ୍ଧରୀ । ଆଉ ଥରେ ବିଭା ଅବା କରିବା କୁମାରୀ ॥ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଯାଇ ଅଯୋଧ୍ୟା କଟକେ । ଶବର ଭୁବନ ପ୍ରାପ୍ତ ଦିଶଇ ଛଟକେ ॥ ଦ୍ୱାରେ ଦ୍ୱାରେ ରମ୍ଭାବୃକ୍ଷ ହେମ ପୂର୍ଣ୍ଣକୁମ୍ଭ । ସମସ୍ତ ପୁର ମଣ୍ଡିତ ଦିଶଇ ଆରମ୍ଭ । ରାମ ପୂର୍ଣ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ଦେଖି ଅଯୋଧ୍ୟାନଗର । ତରଙ୍ଗକରି ଉଚ୍ଛୁଳୁଛି କି ଅବା ସାଗର । ସିଂହଦ୍ୱାର ଦେଖି ରାମ ଯାନ୍ତୁ

ଓହ୍ଲାଇଲେ । ନଗର ଭିତରକୁ ବିଜୟ କରି ଗଲେ ॥ ସୀତାଙ୍କୁ ଘେନିଣ ଗଲେ ପ୍ରିୟସଖୀଗଣେ । କହୁତ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ ସର୍ବ ରାଣୀମାନେ । ବିଜେ କଲେ ଶ୍ରୀରାମ ସୁବର୍ଣ୍ଣ ସିଂହାସନେ । ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ ବସା ଦେଲେ ଆପଣା ଭବନେ ॥ ବିଭୀଷଣ ରହିଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କର ପୁର । ଋକ୍ଷ କପି ରାକ୍ଷସେ ପାଇଲେ ଦିବ୍ୟଘର ॥ ଜଣ ଜଣକେ ଚରଣ୍ଟ କଲେ ଭ୍ରତବୀର । ଦିବ୍ୟ ଆସନମାନଙ୍କେ ପୂରିଲା ନବର । ମହା ଆନନ୍ଦେ ରହିଲେ ଚତୁରଙ୍ଗବଳ । ଝଗି ମନ୍ତ ରାମ ପାଦକମଳେ ଭ୍ରମର । ୫ ।

## ୮୩ତମ ଛାନ୍ଦ—ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ଅଭିଷେକ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଧନାଶ୍ରୀ

ଏଥୁ ଅନନ୍ତରେ ଶୁଣ ରସ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ଚରିତ ପୀୟୂଷ । ଅଧିବାସ ମଣ୍ଡପମଣ୍ଡଣି । ତହିଁ ଅଧିବାସ ରଘୁମଣି ॥ ଅଧିବାସ କଲେ ତୀର୍ଥଜଳ । ନୃତ୍ୟ ଗୀତେ ରଜନୀ ଚହଳ । ପ୍ରାତୁ ଶୀଘ୍ରେ ଶ୍ରୀରାମ ମାଜଣା । ତଡ଼ାଉ ଲାଗି ଭୂଷଣଜଣା ॥ ମୁକୁଟ କୁଣ୍ଡଳ ବୀରଚୂଳ । ହୃଦରେ ପଦକ ପଦ୍ମମାଳ । କଣ୍ଠେ ଗ୍ରୀପସର ହୃଦେ ହାର ॥ ବାହୁବନ୍ଧ ଶୋହେ ସୁବାହୁର ॥ ମଣିବନ୍ଧେ କଙ୍କଣ କଟକି । ସୁରନ୍ନ ମେଖଳା ଶୋହେ କଟି । ଶ୍ରୀପଦ୍ମରେ ତଡ଼ାଉ ନୂପୁର । ମୁଦ୍ରିକା ମଣ୍ଡିତ ଅଙ୍ଗୁଳିର । ହେମ ସମ ବଚନ ଅମ୍ବର । ଲାଗି ହୋଇଲେ ସୁନ୍ଦର ବର ॥ ଖଣ୍ଡା ଯମଦାଢ଼ କଟିଦେଶ । ବେନି ତୂଣୀରର ବେନି ପାଶ । ବାମେ କୋଦଣ୍ଡ ଦକ୍ଷିଣେ ଶର । ଘେନି ଅଛନ୍ତି ସେ ବୀରବର ॥ ଉଚ୍ଚ କନକ ବେଦିକା ପୂର । ନବରନ୍ନ ମଣ୍ଡପ ସୁନ୍ଦର । ରନ୍ନକଳସୀ ପରେ ପତାକା । ବୀରମାନଙ୍କ ବିଜେ କ ଏକା ॥ ଚଉପାଶେ ଶୋହେ ଦିବ୍ୟପୁର । ମେଲ୍ କାଠେ ମଣ୍ଡଣି ଅପାର ॥ ସେ ବେଦିକାପରେ ସିଂହାସନ । ତହିଁ ବିଜେ ଶ୍ରୀରାମ ତଜନ । ସୁବେଶ ହୋଇ ଜନକ-ଜେମା । ରାମ ବାମପାଶେ ବିଜେ ରାମା । ବିଭୀଷଣ ସୁଗ୍ରୀବ ଏ ବେନି । ଗ୍ରୀମରେ ଗ୍ରୀମରେ ଛତ୍ର ଘେନି । ବେନିପାଶେ ବିଞ୍ଚେ ଧୀର ଧୀର । ଶ୍ୱେତଚାମର ଶତ୍ରୁଘ୍ନ କର ॥ ଭରତ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବେନି ପାରୁଶ୍ୱେ । ତୀର୍ଥଜଳ ଘେନିଣ କଳସେ । ବଶିଷ୍ଠାଦି ପୁରୋହିତ ମିଳି । ଜଳ ଢାଳିଲେ ରାମ ମଉଳି । ତଦନ୍ତରେ ପୁଣି ଦ୍ୱିଜମାନେ । ଅଭିଷେକ କଲେ ସାବଧାନେ ॥ ତଦନ୍ତେ ଭ୍ରତ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବେନି । ଅଭିଷେକ କଲେ ଜଳ ଘେନି ॥ ତଦନ୍ତେ କ୍ଷତ୍ରିୟ ଯୋଦ୍ଧା ବୀରେ । ଅଭିଷେକ କଲେ ରାମଶିରେ । ତଦନ୍ତରେ ଦିବ୍ୟ ନାରୀକୁଳ । ଅଭିଷେକ କଲେ ଶିରେ ଜଳ ॥ ତଦନ୍ତରେ ମନ୍ତ୍ରୀ-

ମାନେ ମିଳି । ଅଭିଷେକ ସେ କଲେ ମଙ୍ଗଳ । ତଦନ୍ତେ ବୈଶ୍ୟା
ଅଯୋଧ୍ୟାବାସୀ । ଅଭିଷେକ କଲେ ଜଳରାଶି ॥ ପୁଷ୍ୟା ନକ୍ଷତ୍ର କର୍କଡ଼ା
ଶଶୀ । ପୁଷ୍ୟା ପୂର୍ଣ୍ଣମୀରେ ଗୁରୁ ମିଶି । ସେ ଦିନ ଶ୍ରୀରାମ ଅଭିଷେକ ।
ଖ୍ୟାତ ହୋଇଲା ସକଳ ଲୋକ ॥ ବାଜଇ ବିବିଧ ବାଦ୍ୟମାନ । ଶୁଭୁଅଛି
ଶବ୍ଦର ଭୁବନ । ଜାଣି ଶୁଦ୍ଧ ଅଭିଷେକ କାଳ । ଦେଲେ ଦେବ ବେନି
ରତ୍ନମାଳ । ମାନେ ତହୁଁ ଅଙ୍ଗେ ଲାଗି ହେଲେ । ଆର ମାଳ ଜାନକୀଙ୍କି
ଦେଲେ । ଆକାଶେ ମିଳି ଅମରଲୋକ । ସେମେ କଲେ ପୁଷ୍ପ ଅଭିଷେକ ॥
ଋଷି ରାକ୍ଷସ ବାନର ନର । ପଡ଼ୁଆରେ ରହିଛନ୍ତି ଦୂର । ନୃତ୍ୟ କଲେ
ବାରନାରୀଗଣ । ସୁସଙ୍ଗୀତ ଶାସ୍ତ୍ର ପ୍ରମାଣ ॥ ଅଭିଷେକ ଯେଣୁ ହୁଏ
ଶେଷ । ଶ୍ରୀରାମ ସୁଗ୍ରୀବ ରାଇ ପାଶ । ଦେଲେ ତାହାଙ୍କୁ ଗଳାର ହାର ।
ପଉରୁଷ କଲେକ ଅପାର । ଅଙ୍ଗଦକୁ ଦେଲେ ଅଙ୍ଗଦ । ହୋଇଲା
ସେ ବହୁତ ପ୍ରମୋଦ ॥ ହନୁକୁ ଦେଲେ ମୁକୁତାମାଳା । ଦେଲେ ମାଳା
ବିଭୀଷଣ ଗଳା ॥ ଯୂଥପତି ସମସ୍ତେ ପାଇଲେ । ବହୁ ହୃଷ୍ଟ ଋଷପତି
ହେଲେ । ସୀତା ଦେଲେ ହନୁକରେ ହାର । ଲମ୍ବାଇଲେ ହନୁ ତାହା
ଉର ॥ ଦେଇ ଦେବୀ ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଲେ । ଯେଉଁ ମାଳା ଶମ୍ଭୁ ଦେଇ-
ଥିଲେ । ହନୁକୁ ଡାକିଣ ଦେବୀ ପାଶ । ଦେଲେ ସେ ମାଳା ତା
ଗ୍ରୀବା ଦେଶ ॥ ଦେଖି ତା ରାଘବ ହେଲେ ତୋଷ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ହନୁ
ଆସ ଆସ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁହିଁ ଆମ୍ଭେ ବର ଦେବା । ସବୁଦିନେ କରୁଥିବ ସେବା ।
ଯେତେ ଦିନ ରାମ ନାମ ଥିବ । ତେତେ ଦିନ ଅମର ହୋଇବ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ
ସେବକ ଯେଉଁ ନର । କାର୍ଯ୍ୟ ସିଦ୍ଧି ହୋଇବ ତାହାର ॥ ଯେଉଁ ବନେ
ତୁମ୍ଭେ କପି ଥିବ । ସେ ବନେ ସମସ୍ତ ଫଳ ହେବ । ବର ପାଇଣ ମାରୁତି
ହୃଷ୍ଟ । ଶୁଣି ସର୍ବ କପି ହେଲେ ତୁଷ୍ଟ ॥ ଶୁଣି ବିଭୀଷଣ କପିବଳ ।
ମେଲାଣି ମାଗିଲେ ସେହିକାଳ । ତାରା ରୁମା ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କ ରାଣୀ । ବସ୍ତ୍ର-
ଅଳଙ୍କାର ଦେଲେ ଆଣି ॥ ରାମ ଛତ୍ର ପାଇ ପଉରୁଷ । ବସାକୁ ଗଲେ
ହୋଇ ହରଷ । ରାମ ସମ୍ମୁଖେ ରାଇ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ବୋଲନ୍ତି ହେ କର ମନ୍ତ୍ରୀପଣ ॥
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସ୍ୱୀକାର ନ କଲେ । ମନରେ ଏମନ୍ତ ବିଚାରିଲେ । ସମସ୍ତେ
ବୋଲିବେ ମନ୍ତ୍ରୀ ହେଲେ । ଏଥକୁଟି ସଙ୍ଗେ ଯାଇଥିଲେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣର
ନାସ୍ତି କଲା ଜାଣି । ଭରତକୁ ଡାକିଣ ରଘୁମଣି । ଦେଲେ ତାଙ୍କୁ ମନ୍ତ୍ରୀ-
ପଣେ ଶାଢ଼ୀ । ଭରତ ଜଣାଇଲେ କରଯୋଡ଼ି ॥ ଅଷ୍ଟମନ୍ତ୍ରୀ ସୁମନ୍ତ୍ର ସଙ୍ଗର ।
ଏମାନଙ୍କୁ ଶାଢ଼ୀ ଆଜ୍ଞା କର । ଶୁଣି ରାମ ଦେଲେ ଶାଢ଼ୀମାନ । ଅଭିଷେକ
ହୋଇଲା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ॥ ସୀତା ଯେନ ଦିବ୍ୟପୁରେ ବିଜେ । ସମସ୍ତେ ରହିଲେ

ଯେଝା କାର୍ଯ୍ୟ । ଯୁଦ୍ଧକାଣ୍ଡ ହୋଇଲା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ । ରାମ ପାଦେ ଧ୍ୟାନ ବଳି ମନ ।

*** ଲଙ୍କାକାଣ୍ଡ ସମାପ୍ତ ***

# ଉତ୍ତରା କାଣ୍ଡ

## ୧ମ ଛାନ୍ଦ—ରାମଙ୍କ ନିକଟେ ଅଗସ୍ତିଙ୍କ ପ୍ରବେଶ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳ ଗୁଜ୍ଜରୀ

ଅଭିଷେକ ଆରମ୍ଭନ୍ତେ ଦେବ ରାବଣାରି । ସୁଗ୍ରୀବ ବିଭୀଷଣ ଭରତ ଘେନି ସଭା କରି ॥ ବଶିଷ୍ଠ ଜାବାଳି ସୁରୋହିତ ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ । ମହାରାଜାମାନେ ଛନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ ଆସ୍ଥାନେ । ଏମନ୍ତ ସମୟେ ଦ୍ୱାରୀ ଜଣାଇଲା ଯାଇଁ । ଅଗସ୍ତି ଅଛନ୍ତି ସିଂହଦ୍ୱାରେ ଉଭା ହୋଇ ॥ ସମସ୍ତ ଋଷିମାନଙ୍କୁ ସଙ୍ଗତରେ ଘେନି । ଏମନ୍ତ ଜଣାଇ ଶିରେ ଦେଲା କର ବେନି ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ସେ ଋଷିଙ୍କି ଘେନି ଆସ । ପୂଜା କରି ଆଣିବଟି ନ କରିବେ ରୋଷ । ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଦ୍ୱାରପାଳ ବେଗେ ଚଳିଗଲା । ବହୁତ ପୂଜା କରି ତାଙ୍କୁ ସମ୍ମୁଖକୁ ଆଣିଲା । ଦେଖି ରାମ ସିଂହାସନୁ ବେଗେ ଓହ୍ଲାଇଲେ । ଚରଣ ଛୁଇଁଣ ତାଙ୍କୁ ନମସ୍କାର କଲେ ॥ ଜଣ ଜଣକରେ ତାଙ୍କୁ ପୂଜାମାନ୍ୟ କଲେ । ସୁବର୍ଣ୍ଣ ଆସନମାନ ସମସ୍ତଙ୍କୁ ଦେଲେ ॥ ଅଗସ୍ତି ବୋଲନ୍ତି ରାମ ଥିଲୁ ଘୋର ବନେ । ଅଭିଷେକ ଶୁଣି ଆସିଅଛୁଁ ହୃଷ୍ଟମନେ ॥ ଦେବତା ଋଷିମାନଙ୍କୁ ଦେଲ ହେ ଅଭୟ । ରାବଣକୁ ମାରି ଯାହା ଲଙ୍କା କଲ ଜୟ ॥ ଭାଗ୍ୟବଳେ ନେତ୍ରେ ଆମ୍ଭେ ଦେଖିଲୁଁ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ । ମହାସୁଖୀ କରିଲୁଁ ନୟନ ମନକୁ ॥ ରାବଣ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣଙ୍କୁ ଯାହା ନିବାରିଲ । ମହୀରେ ଅଶ୍ରୁତ ଅଲୌକିକ କର୍ମ କଲ ॥ ଏଥୁ ଅତ୍ୟନ୍ତ ନିଃସହ ରାବଣୀର ବଧ । ଦେଖି ଚକିତ ହୋଇଲେ ସକଳ ବିବୁଧ ॥ ରାମ ସମ୍ଭାଷିଲେ ଯେ ରାବଣ ମହାବୀର । ତାଙ୍କୁ କପାଁ ପ୍ରଶଂସା ନ କଲ ମୁନିବର । ଯେବେ ମୁହିଁ ଶୁଣିବାକୁ ହୋଇବି ଭାଜନ । ତେବେ ମୋତେ ସମସ୍ତ କହିବ ତପୋଧନ ॥ ମୁନି ବୋଲନ୍ତି ସମସ୍ତ କଥା ଜାଣୁ ଆମ୍ଭେ । ସାବଧାନ ହୋଇଣ ଶୁଣିବ ଏବେ ତୁମ୍ଭେ ॥ ବ୍ରହ୍ମାଙ୍କର ନନ୍ଦନ ପୁଲସ୍ତି ମୁନିବର । ସମସ୍ତେ ଯେ ବୋଲନ୍ତି ଦ୍ୱିତୀୟ କ୍ଷଣଧର ॥ ତପ କରିବାକୁ ମେରୁ ପାଶକୁ ନେ ଗଲେ । ତୃଣବିନ୍ଦୁ ମଠ କିଛି ଦୂରରେ ଦେଖିଲେ ॥ ମନୋରମ ସ୍ଥାନ ମେରୁପାଶେ ଦେଖି

ମୁନି । ବେଦାଧ୍ୟୟନ କରନ୍ତି ଦିବସ ରଜନୀ ॥ ରୂଷିକନ୍ୟାମାନେ ସେଠା-ବରେ ରୁଣ୍ଡ ହୋଇ । କ୍ରୀଡ଼ା କଲେ ସେ ଋଷିଙ୍କ ଖଣ୍ଡେ ଦୂରେ ଥାଇ ॥ କେ ବୀଣା ବାଦ୍ୟ ବଜାଇ କେ ଗାଆନ୍ତି ଗୀତ । ଉନ୍ମତ୍ତେ ସକଳ କନ୍ୟା ହୋଇଥାନ୍ତି ମତ୍ତ ॥ ସେ କନ୍ୟାଙ୍କ ମୁଖରବ ବେଦଙ୍କ ନିରୋଧ । ଏମନ୍ତ ଜାଣିଣ ମୁନି କଲେ ମହାକ୍ରୋଧ ॥ ସେ କନ୍ୟାମାନଙ୍କୁ ମୁନି ରାଇ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ । ଏଠାକୁ ଆଇଲେ ଗର୍ଭ ହୋଇବ ବୋଇଲେ ॥ ଆଜକ ମାହକ ଦୋଷ କଲୁ ଆମ୍ଭେ କ୍ଷମା । କାଲି ଆଇଲେ ଯେ ଗର୍ଭ ହେବ ସର୍ବବାମା ॥ କନ୍ୟାମାନେ ନିବର୍ତ୍ତିଲେ ଋଷିବାକ୍ୟ ଶୁଣି । ତୃଣବିନ୍ଦୁ ନନ୍ଦିନୀ ନ ଥିଲେ ତାହା ଜାଣି ॥ ଆରଦିନ ଖେଳିବାକୁ ଗଲେ ସେ ସୁମୁଖୀ । ସଖୀମାନଙ୍କୁ ନ ଦେଖି ହୋଇଲେ ସେ ଦୁଃଖୀ ॥ ଋଷିଙ୍କ ଆଜ୍ଞାରୁ ସେ ସୁନ୍ଦରୀ ଗର୍ଭ ହେଲେ । ତୃଣବିନ୍ଦୁ ଋଷି ଯୋଗବଳରେ ଜାଣିଲେ । କନ୍ୟାକୁ ଘେନିଣ ପୁଲସ୍ତିଙ୍କ ପାଶେ ଗଲେ । ଦୁହିତାର କର ଧରି ସମର୍ପିଣ ଦେଲେ ॥ ହେ ମୁନି ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ସେବା କରୁ ତପସ୍ଥାନେ । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଏ ଦୁହିତାକୁ ଦେଲି ତୋଷମନେ ॥ ଶୁଣିଣ ପୁଲସ୍ତି ତାଙ୍କୁ ଅଙ୍ଗୀକାର କଲେ । ଆପଣା ଶାପରୁ ଗର୍ଭ ହୋଇଛି ଜାଣିଲେ ॥ ବୋଲନ୍ତି ବେଦାଧ୍ୟୟନ ହେଲା ତୋର ଗର୍ଭେ । ଏଥି ଯୋଉଁ ପୁତ୍ର ହେବ ହୋଇବ ଦୁର୍ଲ୍ଲଭ ॥ ଏମନ୍ତେ ଋଷିରୁ ଦିନାନ୍ତେ ହୋଇଲା ଜନମ । ବିଶ୍ରବା ଋଷି ବୋଲିଣ ଦେଲେ ତାର ନାମ ॥ ଦ୍ୱିତୀୟ ବ୍ରହ୍ମା ପ୍ରାୟୁ ବିଶ୍ରବା ମହାଋଷି । ବହୁ ତପ କଲେ ମେରୁ ଉତ୍ତରରେ ବସି ॥ ଭରଦ୍ୱାଜ ମୁନିଙ୍କ ଜେମାକୁ ବିଭା ହେଲେ । ପୁତ୍ର କାମନା କରିଣ ପୁଣି ତପ କଲେ ॥ ବିଶ୍ରବା ଋଷିରୁ ବୈଶ୍ରବଣ ହେଲେ ଜାତ । ସୁଲକ୍ଷଣ ବୋଲି କୋଳେ ଘେନି ଜଗନ୍ନାଥ ॥ ଦିଗପାଳ କରିବେ ବୋଲିଣ ବିଚାରିଲେ । ସେ ବଇଶ୍ରବଣ ବହୁ ତପ ଆଚରିଲେ । ସହସ୍ର ବରଷଯାଏ କଲେ ଅମ୍ବୁ ପାନ । ସହସ୍ର ବରଷ କଲେ ପବନ ଅଶନ । ପୁଣି ସହସ୍ରେ ବରଷ କିଛି ନ ଖାଇଲେ । ଏଣୁକରି ଧାତା ତାଙ୍କୁ ପ୍ରସନ୍ନ ହୋଇଲେ ॥ ସେ ବଇ-ଶ୍ରବଣକୁ ଦେଲେ କୁବେର ପଣ । ଦିଗପାଳ ହୋଇ କେ ଖଟିଲେ ଯକ୍ଷଗଣ ॥ ଧାତା ନିର୍ମାଣ କରି ଦେଲେ ପୁଷ୍ପକଯାନ । ମନୋରଥ କଲେ ବୁଲେ ଚଉଦ ଭୁବନ ॥ ତାଙ୍କ ବରକୁ ପାଇଣ ପିତାଙ୍କୁ କହିଲେ । କୁବେର କରିଣ ମୋତେ ସ୍ଥାନ ତ ନ ଦେଲେ ॥ ପିତା ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଲଙ୍କାପୁର ଭୋଗ କର । ଶୂନ୍ୟ ହୋଇଅଛି ପୂର୍ବେ ଥିଲେକ ଅସୁର ॥ ପିତା ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଲଙ୍କାପୁରୀ କଲେ ସ୍ଥାନ । ପ୍ରତ୍ୟହ ଯାଇଁ ତାଙ୍କୁ କରନ୍ତି ଦର୍ଶନ ॥ ରାମ ପଚାରନ୍ତି ପୂର୍ବେ ଲଙ୍କେ ଦୈତ୍ୟ ଥିଲେ । କେ ତାହାଙ୍କୁ ମାଇଲେ ସେମାନେ

କେଣେ ଗଲେ ॥ ଏ କଥା ବିସ୍ତାରି ମୋତେ କହ ମୁନିବର । ଭଣେ ବଶୀ
ଅହର୍ନିଶି ଶ୍ରୀରାମ ପୟର । ୪୫ ।

## ୨ୟ ଛାନ୍ଦ—ଯକ୍ଷରାକ୍ଷସଙ୍କ ଜନ୍ମ

ରାଗ – ମୁନିବର ବାଣୀ

କହନ୍ତି କୁମ୍ଭକୁମର । ଶୁଣି ଆହେ ରଘୁବୀର । ପଚାରିଲ ତୁମ୍ଭେ ଯାହା । କହିବା ତାହା ଯେ ॥ ପଦ୍ମଯୋନି ଜନ୍ମ ହେଲେ । ଆଗେ ଜଳ ଜାତ କଲେ । ପଛେ ପୁରୁଷେକ ଜାତ । କଲେକ ତାତ ଯେ ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ତାଙ୍କୁ ଗୋହିଁ । ଏ ଜଳ ରଖିବ ଯାଇଁ । ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ସେ ଗଲେ । ଜଳ ରଖିଲେ ଯେ ॥ କେତେହେକ କାଳ ଅନ୍ତେ ॥ ଜଳ ସେହି ରଖିଯାନ୍ତେ । କ୍ଷୁଧା ତୃଷାରେ ଆକୁଳ । ହେଲେ ସକଳ ଯେ ॥ ଥୋକେ ଲୋକେ ମନ କଲେ । ଜଳ ପିଇବା ବୋଇଲେ । ଥୋକେ କଲେ ତାହା ନାହିଁ । ହରଷ ହୋଇ ଯେ ॥ ନାହିଁ ଯେଉଁମାନେ କଲେ । ସେମାନେ ରକ୍ଷସ ହେଲେ । ପିଇବ ଯେତେ ବୋଇଲେ । ଯକ୍ଷ ହୋଇଲେ ଯେ ॥ ରକ୍ଷସ କୁଳରେ ଜାତ । ହେତି ପ୍ରହେତି ବିଖ୍ୟାତ । ପ୍ରହେତି ବର୍ଦ୍ଧ ନୋହିଲା । ହେତି ହୋଇଲା ଯେ ॥ କାଳ-ଭଗ୍ନୀ ସବାନାଶୀ । ହେଲା ତାର ମନୋହାରୀ । ରମିଣ ସବାର ସଙ୍ଗେ । ବିବିଧ ରଙ୍ଗେ ଯେ ॥ ସେ ଜନ୍ମ କଲା କୁମର । ମହାକନ୍ଦର ଉପର । ପକାଇ ତାହାକୁ ଗଲା । ସେହି ରୋଧିଲା ଯେ ॥ ଭ୍ରମନ୍ତେ ଶିବଗଉରୀ । ବେଦନ ଶୁଣି ତାହାରି । ପୁତ୍ର ପ୍ରାୟ ତାଙ୍କୁ କଲେ । ସୁବର ଦେଲେ ଯେ । ନାମ ଦେଲେ ବିଦ୍ୟୁତ୍କେଶ । ବର ପାଇ ସେ ହରଷ । ପିତାଙ୍କ ସନ୍ନିଧେ ଗଲା । ସବୁ କହିଲା ସେ ॥ ଶାଳକଟଙ୍କଟୀ ନାରୀ । ତାଙ୍କୁ ପିତା ବିଭା କରି । ତହିଁରୁ ଜାତ ସୁକେଶ । ମହା ରାକ୍ଷସ ଯେ ॥ ଏକ ଯକ୍ଷରୁ କୁମାରୀ । ସୁକେଶକୁ ବିଭା କରି । ତହୁଁ ଜାତ ତିନି ପୁତ୍ର । ସେ ବଳବନ୍ତ ଯେ ॥ ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ତାଙ୍କ ଜ୍ୟେଷ୍ଠ । ମାଳୀ ସୁମାଳୀ କନିଷ୍ଠ । ବହୁକାଳ ତପ କଲେ । ବର ପାଇଲେ ଯେ ॥ ସେ ମାଳୀ ସୁମାଳୀ ଦୁଷ୍ଟ । ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ଧର୍ମନିଷ୍ଠ । ଯାଗମାନ କଲେ ନଷ୍ଟ । ବେନି ପାପିଷ୍ଠ ଯେ ॥ କନକ ଲଙ୍କାଭୁବନ । ପୂର୍ବେ ଯେ ଶକ୍ରଙ୍କ ସ୍ଥାନ । ଦେବତା ତହିଁରେ ଥିଲେ । ପଳାଇ ଗଲେ ଯେ ॥ ସେ ମାଳୀ ସୁମାଳୀ ବେନି । ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ସଙ୍ଗେ ଘେନି । ସେ ଲଙ୍କେ କଲେ ନିବାସ । ଭ୍ରମେ ଦିଦଶ ଯେ ॥ ରାକ୍ଷସେ ରୁଣ୍ଡ ହୋଇଲେ । ସ୍ୱର୍ଗପୁର ଜୂର କଲେ ।

ଶକ୍ର ସଂଗ୍ରାମେ ହାରିଲେ । ପଳାଇ ଗଲେ ଯେ ॥ ଧାତାଙ୍କୁ କଲେ ଗୁହାରି ।
ଶୁଣି ବୋଇଲେ କୁଶଧାରୀ । ଶିବଙ୍କୁ କହ ହେ ଯାଇଁ । ନିର୍ଭୟ ହୋଇ ସେ ॥
ଶୁଣି କଇଳାସ ଗଲେ । ଶିବଙ୍କୁ ଗୁହାରି କଲେ । ଶିବ ସେମାନଙ୍କ ବାଣୀ ।
ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣି ଯେ ॥ ଆମ୍ଭେ ବିଦ୍ୟୁତ୍କେଶ ବଂଶ । କେମନ୍ତେ କରିବୁ ନାଶ ॥
ଯାଅ ତୁମ୍ଭେ ବିଷ୍ଣୁ ପାଶ । କରନ୍ତୁ ନାଶ ଯେ ॥ ଶିବମୁଖୁଁ ଏହା ଶୁଣି ।
ବାହୁଡ଼େ କୁଳିଶପାଣି । ବିଷ୍ଣୁ ସନ୍ନିଧିକୁ ଗଲେ । ଗୁହାରି କଲେ ଯେ ॥
ଅନାଦି ଦେବ ଅଚ୍ୟୁତ । ସର୍ବପ୍ରାଣୀ ପଞ୍ଚଭୂତ । ରାମ ପଦ୍ମପାଦେ ଚିତ୍ତ ।
ବିଶି ରଚିତ ଯେ । ୬୩ ।

## ଷଷ୍ଠ ଛାନ୍ଦ—ମାଳୀବଧ ବର୍ଣ୍ଣନା

ରାଗ—ବଙ୍ଗଳା ଶ୍ରୀ

ଶୁଣ ହେ ରାଘବ ଘେନି ସର୍ବଦେବ ବିଷ୍ଣୁ ଛାମୁରେ ବାସବ । ବେନି କରଯୋଡ଼ି ବହୁ ସ୍ତୁତି କଲେ ହୋଇଣ ଭକତି ଭାବ ॥ ମାଳୀ ସୁମାଳୀ ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ଭୟରେ ସ୍ୱର୍ଗେ ନ ପାରିଲୁଁ ରହି । ସବୁଦିନେ ବିଷ୍ଣୁ ଦେବ ଦୟା କର ଛାମୁକୁ ଅଇଲୁଁ କହି ॥ ଶୁଣି ବିଶ୍ୱନାଥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ତୁମ୍ଭ ସ୍ୱର୍ଗକୁ ଯେବେ ଆସିବେ । ସେକାଳେ ତୁମ୍ଭ ଦୂତ ଆସି କହିଲେ ତହିଁର ଦଣ୍ଡ ପାଇବେ ॥ ଏହା ଶୁଣି ବହୁ ଆନନ୍ଦ ହୋଇଣ ଦେବତା ସ୍ୱର୍ଗକୁ ଗଲେ । ଏ ବାରତା ପାଇ· ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ବେନି ଭାଇଙ୍କି ରାଇ କହିଲେ । ଶୁଣ ହେ ବାବୁ ଦେବତାଙ୍କ ଚରିତ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ମାରିବା ପାଇଁ । ଶକ୍ର ସହିତ ସକଳ ଦିଗପାଳ ଧାତାଙ୍କୁ କହିଲେ ଯାଇଁ ॥ ଧାତା ବୋଇଲେ ଶିବଙ୍କ ପାଶେ ଯାଅ ଶୁଣି ଶିବପାଶେ ଗଲେ । ସଦାଶିବ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଦୟା ବହିଣ ସୀଉକାର ସେ ନ କଲେ ॥ ବିଷ୍ଣୁଙ୍କୁ କହିଲେ ବିଷ୍ଣୁ ଏବେ ତାଙ୍କୁ ହୋଇ ଅଛନ୍ତି ସପକ୍ଷ । ତୁମ୍ଭେମାନେ ଏବେ ଦୁଷ୍ଟପଣ ଛାଡ଼ ନୋହିଲେ ପ୍ରାଣ ମୁରୁଛ ॥ ସେ ବିଷ୍ଣୁ ଟି ଆମ୍ଭ ଅସୁରମାନଙ୍କୁ ପୂର୍ବେ କରିଅଛି ନାଶ । ତାହାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ସମର କଲେ ଆମ୍ଭେ ନ ପାଇବା କିଛି ଯଶ ॥ ମାଳୀ ସୁମାଳୀ ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ମୁଖରୁ ଏମନ୍ତ ଶୁଣିଣ କହେ । ମର୍ତ୍ତ୍ୟମଣ୍ଡଳରେ ଜାତ ହୋଇ ନିକି ମରିବାକୁ ଭୟ ହୋଏ । ସଂଗ୍ରାମ କରି ମରିବା ଜୀଇବାକୁ ହୋଇବା ଯେବେ ନସତ । ଆଉ କେବେ ଆମ୍ଭେ ସ୍ୱର୍ଗ ଜୁର କରି ମାରିବା କି ପୁରୁହୂତ । ଏତେ ବଚିର ରାକ୍ଷସମାନେ ଘେନି ଲଙ୍କାରୁ ହେଲେ ବାହାର । ବିବିଧ ପଶୁ ଯାନମାନ ଚଢ଼ିଣ ପ୍ରବେଶ ଅମରପୁର ॥ ଶକ୍ର ଦେଖିଲେ ସ୍ୱର୍ଗପୁରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ସର୍ବ ରାକ୍ଷସ । ସତ୍ୟରେ ସଂଗ୍ରାମକୁ ହେଲେ ବାହାର ଦୂତ ପେଷି ବିଷ୍ଣୁ ପାଶ ॥ ଅଇରାବତ ଚଢ଼ିଣ ବଜ୍ର ଘେନି ଅଇଲେ ଅମରପତି । ସମସ୍ତ ଦେବତାମାନେ ଯୁଦ୍ଧ

କଲେ ବେଢ଼ି ତାଙ୍କ ଚଉକତ ॥ ଯୁଦ୍ଧବୃତ୍ତାନ୍ତ କହିଲେ ଦୂତମାନେ
ବିଷ୍ଣୁ ଦେବଙ୍କ ଗୃହମଧ୍ୟରେ । ଶୁଣି ଗରୁଡ଼ ଆରୋହି ନାରାୟଣ ମିଳିଲେ ଆସି
ସତ୍ୱରେ ॥ ଶଙ୍ଖ ଚକ୍ର ଗଦା ଶାରଙ୍ଗ ଘେନିଣ ବିଜୟ ଦେବାଧିଦେବ ।
ଦେଖିଣ ରାକ୍ଷସ ବେଢ଼ିଣ ତାହାଙ୍କୁ ଯୁଦ୍ଧ କଲେ ଅସମ୍ଭବ ॥ ସମସ୍ତ ରାକ୍ଷସ
ସମସ୍ତ ଆୟୁଧ ଧରି ପରେ ବୃଷ୍ଟି କଲେ । ସେ ଆୟୁଧମାନ ଶ୍ରୀଅଙ୍ଗେ ପଡ଼ନ୍ତେ
ତକ୍ଷେ ତାହା ନିବାରିଲେ ॥ ବଜ୍ରସମ ଗଦା କରେ ଧରି ମାଳୀ ହରି
ସମ୍ମୁଖେ ରହିଲା । ଗରୁଡ଼ ମୁଖରେ ପ୍ରହାର କରନ୍ତେ ବୈନତେୟ ଘୁଞ୍ଚି-
ଗଲା ॥ ମହା ପୀଡ଼ା ପାଇ କଶ୍ୟପନନ୍ଦନ ଆଗକୁ ନ କଲା ମୁଖ । ତାହା
ଦେଖିଣ ଦଇତ୍ୟାରି ମନରେ ହୋଇଲେ ବହୁତ ଦୁଃଖ ॥ ବକ୍ର ମୁଖ ହୋଇ
ଚକ୍ର ଘେନି ହରି କାଟିଲେ ମାଳୀ ମସ୍ତକ । ପୁଣିହିଁ ଶାରଙ୍ଗ କରେ ଧରି
ପ୍ରଭୁ ମାରିଲେ ସୈନ୍ୟ ଅନେକ ॥ ସୁମାଳୀ ମାଲ୍ୟବନ୍ତ ବେନି ପଳାଇ
ରସାତଳରେ ପଶିଲେ । ଏକା ହୋଇ ହରି ଗୋଡ଼ାଇ ଲଙ୍କାରେ
ସର୍ବରାକ୍ଷସ ନାଶିଲେ ॥ ସେ ଲଙ୍କାଗଡ଼ ଶୂନ୍ୟ ଦେଖି ବିଶ୍ରବାନନ୍ଦନକୁ
ତାହା ଦେଲେ । ବୋଲେ ବଶି ବଇଶ୍ରବଣ ଯେ ସେହିକାଳରୁ ତହିଁ
ରହିଲେ । ୨୦ ।

---

## ୪ର୍ଥ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣେଶ୍ୱର କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣାଦିଙ୍କ ଜନ୍ମ

### ରାଗ—ତୋଡ଼ି

ଶୁଣସି ରଘୁନନ୍ଦନ ହେ । ଗଲା କେତେହେଁକ ଦିନ । ସୁମାଳୀ
ସୁନ୍ଦରି ଦୁହିତାକୁ ଦେଖି ମନେ ବିଚାରି ଏସନ ଯେ ॥ କେତେ କାଳ
ଲୁଚିଥିବି ଯେ । ପୃଥିବୀକି ଏବେ ଯିବି । ବଳବନ୍ତ ଦେଖି ଦୁହିତା ଗୋଟିକି
ନେଇ ପ୍ରଦାନ କରିବି ଯେ ॥ ଏମନ୍ତ ଭାଳି ଅସୁର ଯେ । ଧରି କୁମାରୀର
କର । ରସାତଳୁଁ ବେଗେ ବାହାର ହୋଇଲା କେବଳ ବିଷ୍ଣୁର ଡର
ଯେ ॥ ଦେଖିଲା ତା ଲଙ୍କାପୁରି ଯେ । ରହିଅଛନ୍ତି କୁବେର । କୁମାରୀକି
ଦେଖାଇଣ ସେ ବୋଇଲା ଏ ପୁର ଥିଲା ଆମ୍ଭର ଯେ ॥ ଏହି ସମୟେ
କୁବେର ଯେ । ଚଢ଼ି ପୁଷ୍ପ ରଥବର । ପିତାଙ୍କୁ ଦର୍ଶନ କରିବା ନିମନ୍ତେ
ଲଙ୍କାରୁ ହେଲେ ବାହାର ଯେ ॥ ଗନ୍ଧର୍ବ ଗାବନ୍ତି ଗୀତ ଯେ । ଅପ୍ସରୀ
କରେ ନୃତ୍ୟ । ଛତ୍ର ଚାମର ଆଲଟ ଆଦି ଘେନି ଖଟିଛନ୍ତି ଯକ୍ଷଭୃତ୍ୟ ଯେ ॥
ଗଗନେ ପୁଷ୍ପକମାନ ଯେ । ସୁମାଳୀ କହେ ବଚନ । ଦେଖ ଗୋ ଦୁହିତା
ଏହି ଧନପତି ବିଶ୍ରବାଋଷିନନ୍ଦନ ଯେ ॥ ପୁତ୍ର ତ ର କୋଳେ ବେନି ଯେ ।
ପୁତ୍ରୀ ତାର କୋଳେ ତିନି । ତୁ ଏବେ ଏ ପତି କରି ମୋର କୁଳ ଉଦ୍ଧର

ଜଗନ୍ମୋହନ ଗୋ ॥ ଯାହାର ଥାଇ ଦୁହିତା ଯେ । ସେ ହୁଏ ଅତି
ସୁସ୍ମିତା । ସେହି କନ୍ୟାମାନେ ନିକୁଞ୍ଜ ସହିତେ ଭୂଷଣ କରନ୍ତି ପିତା
ଗୋ ॥ ତୁ ଏବେ ମୋ ବୋଲ କର ଯେ । ବିଶ୍ରବା ଋଷିଙ୍କୁ ବର ।
ଦେଖିଲୁଟି କି ବିମାନେ ଯାଉଥିଲା ଯାହା ପୁତ୍ର ଧନେଶ୍ୱର ଗୋ ॥ ଏମନ୍ତ
କହନ୍ତେ ତାତ ଯେ । କନ୍ୟା କଲେକ ସମ୍ମତ । କୁବେର ବାହୁଡ଼ା ଦେଖି
ଋଷି କୁଟୀପାଶେ ମିଳିଲେ ଭରତ ଯେ ॥ ଅସ୍ତ ହୁଏ ଅଂଶୁମାଳୀ ଯେ । ମଠ
ସନ୍ନିଧିରେ ମିଳି । ଋଷି ମଠ ଏହି ଯାଅ ବୋଲି ତାକୁ ଦେଖାଇ ଦେଲା
ସୁମାଳୀ ଯେ ॥ ପିତାର ବଚନ କରି ଯେ । ମଠେ ପ୍ରବେଶ ସୁନ୍ଦରୀ । ଉମା
ଉଷା ରତି ପ୍ରାୟେକ ଦିଶଇ ମୋହୁଅଛି ନୟୁପୁଣି ସେ ॥ ସାୟଂକାଳର
ଆହୁତ ଯେ । ଦେଇଣ ବିଶ୍ରବା ଯତି । ଯାଗଶାଳୁଁ ହୋମୁଁ ବାହାର
ଦେଖିଲେ ଉଭା ହୋଇଛି ଯୁବତୀ ଯେ ॥ ହୋଇଅଛି ହେଠମୁଖ ଯେ ।
ଭୂମି ଚଟରେ ପଦ ନଖ । ମୁନି ଋଷି ବୋଲେ କାହୁଁ ଏ ଅଇଲା କାମମୋହିନୀ
ବିଶିଖ ଯେ ॥ ବୋଲନ୍ତି କାହାର ନାରୀ ଗୋ । କାହାର ଅଟୁ କୁମାରୀ । କି
କାର୍ଯ୍ୟେ ଆମ୍ଭର ମଠକୁ ଆସିଛ କହ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ସୁନ୍ଦରୀ ଗୋ ॥ ଶୁଣି ବୋଲେ
ବାରନାରୀ ଯେ । ପିତାଙ୍କ ଆଜ୍ଞାକୁ କରି । ତୁମ୍ଭର ଛାମୁକୁ ଅଇଲି ହେ ମୁନି
ମୁହିଁ ଅବିବାହୀ ନାରୀ ହେ ॥ ତୁମ୍ଭେ ମନକଥା ଜାଣ ହେ । କହିବାର କି
କାରଣ । ତୁମ୍ଭର ଦର୍ଶନ ପ୍ରସନ୍ନେ ଯୁବତୀମାନେ ହୁଅନ୍ତି କାରଣ ଯେ ॥
ଏତେ ବୋଲି ହେଲା ତୁନି ଯେ । ଧ୍ୟାନରେ ଜାଣିଲେ ମୁନି । ସୁମାଳୀ
ଆମ୍ଭର ଛାମୁକୁ ପେଷିଣ ଦେଇ ଅଛଇ ନନ୍ଦିନୀ ଯେ ॥ କରିଣ ପୁତ୍ର କାମନା
ଯେ । ଆସି ଅଛଇ ଅଙ୍ଗନା । ଏମନ୍ତ ବିଚାରି ପୁଲସ୍ତିଙ୍କ ସୁତ ହୋଇଲେ
ସଦୟମନା ଯେ ॥ ତା କର କରେ ଧଇଲେ ଯେ । ମାନସିକେ ବଶ
ହେଲେ । ମଠ ଭିତରକୁ ନେଇଣ ତାହାକୁ ବିବିଧ ସୁରତି କଲେ ଯେ ॥
ଉପଗତ ସନ୍ଧ୍ୟାକାଳେ ଯେ । ହୋଇଣ ହରିଣ ଡୋଳେ । ମହାଭୟଙ୍କର
ପୁତ୍ର ଉପୁଜିବ ଜଣିବ ସେ ଆଖଣ୍ଡଳେ ଗୋ ॥ ପ୍ରଥମ ଜାତ କୁମର ଯେ ।
ଦଶମୁଖ ବିଂଶକର । ଦ୍ୱିତୀୟ ପୁତ୍ର ଜାତ ପୁଣ ହୋଇଲା ଶ୍ରବଣ କୁମ୍ଭ
ଆକାର ହେ ॥ ତୃତୀୟ ପୁତ୍ର ହୋଇଲା ଯେ । ଶାନ୍ତ ଗୁଣକୁ ବହିଲା ।
ଚତୁର୍ଥେ ଦୁହିତା ଗୋଟିଏ ହୋଇଲା ସୂର୍ପକାର ନଖ ହେଲା ଯେ ॥
ମ୍ଳେଚ୍ଛକେଶ ସମାନ ହେଲେ ଯେ । ରୁଦ୍ର ପୁତ୍ର ପୁତ୍ରୀ ହେଲେ । ବୋଲେ
ଋଷି ଏହା ଦେଖିଣ ସକଳ ଦେବତା ଭୟ ପାଇଲେ ଯେ । ୨୪ ।

## ୫ମ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣାଦିଙ୍କର ତପସ୍ୟା

ରାଗ—କଳସା

ଶୁଣ ରାଘବ ରାବଣର ଜନ୍ମ ଚରିତ । ପୃଥିବୀରେ ହେଲା ବହୁ ଉତପାତ
ଜାତ ଯେ । ଦଶଗିରି ବଂଶକର ପିଙ୍ଗଳ ତା କେଶ । କଜ୍ଜ୍ୱଳ ବରନ ତନୁ
ଦଶନ ଭବିଷ୍ୟ ଯେ ॥ ତା ସାନୁଜ ପିଙ୍ଗଳ ମୂରତି ଯେ ପ୍ରଚଣ୍ଡ । ମହା
ଉଚ ଉଡ଼ନ୍ତି ତା କେଶ ବାହୁଦଣ୍ଡ ଯେ । ତା ସାନୁଜ ମେଘାକାର କରାଳ
ତା ମୁଖ । ଭଗ୍ନି ହୋଷ୍ଠାକ୍ଷୀର ସୂର୍ପ ପ୍ରାୟ ସର୍ବ ନଖ ହେ ॥ କୁମ୍ଭ ପ୍ରାୟ
କର୍ଣ୍ଣ ଦେଖି କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ଦେଲେ । ତୃତୀୟ ପୁତ୍ରକୁ ବିଭୀଷଣ ନାମ କଲେ
ଯେ । ସୂର୍ପନଖ ଦେଖି ସୂର୍ପଣଖା ନାମ ଦେଲେ । ବନେ ବନେ ଖୋଜି
ମୃଗ ଜୀବକୁ ଖାଇଲେ ଯେ । ଦଶଗ୍ରୀବ ଦେଖି ଦଶଗ୍ରୀବା ଯେ ବୋଇଲେ ॥
ସିଂହ ଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ ଭୟରେ ପଳାଇଣ ଗଲେ ହେ । କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ସ୍ୱର୍ଗେ ଅପସରୀଙ୍କି
ଖାଇଲେ । ନନ୍ଦନବନ ଭାଙ୍ଗନ୍ତେ ଶକ୍ର କୋପ କଲେ ଯେ ॥ ଦୈତ୍ୟ
ହୃଦେ ବଜ୍ର ଶକ୍ର ବୁଲାଇ ମାଇଲା । ହସିଣ କରି ଦୈତ୍ୟ ଗଜଦନ୍ତକୁ ଧଇଲା
ଯେ ॥ ଉପାଡ଼ିଣ ଦନ୍ତ ଶକ୍ର ହୃଦରେ ଚାଡ଼ିଲେ । ମୋହେ ଶଚୀପତି ଗଜ
ଉପରେ ପଡ଼ିଲେ ଯେ ॥ ଶକ୍ର ଜିଣି କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ଯେ ଘର ଅଇଲେ ।
ସେହିଘରୁ ମହାଭୟ ସୁରେ ତ ପାଇଲେ ହେ । ଦର୍ଶନେ କୁବେର ପିତା
ପାଶକୁ ଅଇଲେ । ଭାଇ ଭଗ୍ନୀ ମାତା ତାତ ସହିତେ ଦେଖିଲେ ଯେ ॥ ବହୁ
ସଂକୋଚରେ ତାତ କିଛି ନ କହିଲେ । ନନାଙ୍କୁ ଔଳଗି ହେ ରାକ୍ଷଣି ମାତା
କୋଳେ ଯେ । ତିନି ସହସ୍ର ବରଷ ଏହି ତପ କଲେ । ତୋଳେ ଧରି ଧାତା
ଧନପତି ପଦ ଦେଲେ ସେ ॥ ପାରିଲେ ତପସ୍ୟା କରି ତପୁଁ ବଡ଼ କାହିଁ ।
ତପବଳେ ଅବଳା ବିଭୂତି ଭୋଗ ହୋଇ ଯେ । ମାତାଙ୍କ ବଚନେ
ଅସୁରଙ୍କ ଛଳ ହେଲା । ମେଲାଣି ମାଗି କୁବେର ନିଜପୁର ଗଲା ହେ ॥
ଦଶଗ୍ରୀବ ବୋଲେ ଭାଇ ତପ ଯେ କରିବା । ଧାତାଙ୍କୁ ଦେଖିଲେ
କାହାକୁହିଁ ନ ଡରିବା ହେ । ତିନିଭ୍ରାତ ବସ୍ତଣ ବାହାର ହୋଇଲେ ।
ତପ କରିବାକୁ ବନେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ହେ ॥ ପଦ ଛନ୍ଦ ପାଦକେ ସେ
ଅଧୋମୁଖ ହେଲା । ଦଶମୁଣ୍ଡ ମୋଡ଼ି ଅଗ୍ନିକୁଣ୍ଡେ ପକାଇଲା ସେ । ସହସ
ବରଷେ ମୁଣ୍ଡ ପାଡ଼ଇ ଅବଶ୍ୟ । ଏହିରୂପେ ଗଲା ଦଶସହସ ବରଷ ଯେ ॥
କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ପଞ୍ଚାଗ୍ନି କରି ନିଦାଘ କାଳେ । ଶୀତରେ ଶିଶିରେ ରହେ
ଘନକାଳେ ଜଳେ ଯେ । ବିଭୀଷଣ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱମୁଖେ ପାଦକେ ରହିଲେ ।
ତିନିସହସ୍ର ବର୍ଷେ ଯେ ଯେ ଅନ୍ନ ନ ଖାଇଲେ ହେ ॥ ମହାଘୋର ତପେ
ବେଦପତି ହୋଇ ତୋଷ । ସକଳ ଅମର ଘେନି ପାଶରେ ପ୍ରବେଶ ଯେ ।
ଦେବତାଙ୍କୁ ବୋଲନ୍ତି ଏହାଙ୍କୁ ବରଦେବା । ଅହର୍ନିଶି ବସି ରାମ ପାଦେ
କରେ ସେବା ହେ । ୧୨ ।

## ଷଷ୍ଠ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣର ଲଙ୍କା ଅଧିକାର

ରାଗ—ସିନ୍ଧୁଡ଼ା

ମରାଳ ଆରୋହି ସକଳ ଦେବତାମାନଙ୍କୁ ବିରଞ୍ଚି ଘେନି । ରାବଣ
ସମ୍ମୁଖେ ଉଭାହୋଇ ବୋଲେ କର୍ପା ମୋଡ଼ିଲ ମୁର୍ଦ୍ଧମ୍ନି ହେ । ଆସିଣ ମାଗ
ବର । ମନବାଞ୍ଛା ଏବେ ପୂର୍ଣ୍ଣକର ହେ । ଶିରମାନ ଲଗାନ୍ତୁ ତେହର ହେ ॥
କର ଯୋଡ଼ିଣ ଦଶଗ୍ରୀବ ବୋଲଇ ଦିଅ ମୋତେ ଦେବ ବର । ଦେବ
ଦାନବ ଗନ୍ଧର୍ବ ବିଦ୍ୟାଧର ଯକ୍ଷ ନାଗାଦି କିନ୍ନର ହେ । ଏହାଙ୍କ
କରେ ମୃତ୍ୟୁ । ନୋହିବଟି ଦେବ କୁଶକେତୁ ହେ । ପିତାମହ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ
ଅସ୍ତୁ ହେ ॥ ଦେବେ କହିଲେ ପିତାମହ ଦେବେ ସେ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣଙ୍କୁ କି
ବର । ବର ନ ପାଉଁ ଅପସରି ଖାଇଣ ଶବ୍ଦେ ସେ କଲା ସମର ହେ । ତାଙ୍କୁ
କପଟ କର । ବର ଶାପ ପ୍ରାପ୍ତ ହେବ ତାର ହେ । ସରସ୍ୱତୀ ବସୁ କଣ୍ଠେ
ତାର ହେ ॥ କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣଙ୍କୁ ବର ଦେଲେ ବିଧାତା ମାଗ ପୁତ୍ର ମୋତେ ବର ।
ନିଶ୍ଚିନ୍ତ ହୋଇ ସୁଖେ ନିଦ୍ରା ଯିବି ମୁଁ ଆଜ୍ଞା ହେଉ କୁଶଧର ହେ । ଧାତା
କଲେ ସ୍ୱୀକାର । ବିଭୀଷଣେ ବୋଲେ ମାଗ ବର ହେ । ଜାଣି ମାଗେ ବିଷ୍ଣୁ
ଭକ୍ତି ମୋର ହେ ॥ ଅସ୍ତୁ ଅସ୍ତୁ ହୋଇ ନିର୍ଜୀବ ହୋଇଣ ବିଷ୍ଣୁଙ୍କୁ କରିବ
ସେବା । ଏ ବର ଦେଇ ବାହୁଡ଼ିଲେ ବିରଞ୍ଚି ଘେନିଣ ସକଳ ଦେବା ସେ ।
ବର ପାଇ ରାବଣ । ନିଦ୍ରା ଘେନି ମଧ୍ୟାହ୍ନ ଅରୁଣ ସେ । ଭେଟିଲେ ଅଜା
ପରିକଗଣ ସେ ॥ ଅସୁରଗଣ ଭେଟିଣ ରାବଣଙ୍କୁ ଦୁଷ୍ଟପଣ ଶିଖାଇଲେ ।
ଆମ୍ଭର ଲଙ୍କା କୁବେର ନେଇଅଛି ତାହାଙ୍କୁ ମାଗ ବୋଇଲେ ସେ । ତାହା
ଶୁଣି ରାବଣ । ନାସ୍ତି କଲ ଛୁଇଁଣ ଶ୍ରବଣ ସେ । ଆମ୍ଭ ନନା ବୋଲି କି ନ
ଜାଣ ହେ ॥ ମାତୁଳ ବୋଇଲେ ଦେବତା ଦାନବେ ଅଟନ୍ତିଟି ବେନି ଭାଇ ।
ଦେବତାମାନେ ଅମୃତ ଭୋଗ କଲେ କପଟ କରିଣ ଯାଇ ସେ । ଭାଇ ସିନା
ଭଗାରି । କୁବେରଟି ତୁମ୍ଭର ବଇରି ହେ । ତୁମ୍ଭେ ନ ଦେଖିବ ତାଙ୍କ ଶିରି ହେ ॥
ମାତୁଳ ମୁଖୁଁ ଏମନ ବାଣୀ ଶୁଣି ଦୂତେ କହେ ଦଶାନନ । ନନାଙ୍କୁ
କହିବ ଆଜହୁଁ ଅମ୍ଭଙ୍କୁ ଛାଡ଼ିବେ ଲଙ୍କା ଭୁବନ ହେ । ସେ ତ ନୋହେ
ତୁମ୍ଭର । ସବୁଦିନେ ସେ ପୁର ଆମ୍ଭର ହେ । ତୁମ୍ଭେ ନ ଦେଲେ ସଂଗ୍ରାମ
କର ହେ ॥ ରାବଣ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ଦୂତ ଯାଇ କୁବେର ଆଗେ କହିଲେ ।
ରାବଣ ତୁମ୍ଭ ଯାମୁକୁ ପେଷି ଲଙ୍କା ମାଗଇ ପଠିଆଇଲେ ହେ । ତାଙ୍କ
ଅଜାଙ୍କ ପୁର । ତୁମ୍ଭେ ଏବେ ସିନା କଲ ଘର ହେ । କହ ନ ଦେବା ଦେବା
ବିଚାର ହେ ॥ କୁବେର ବୋଲଇ ପିତା ସିନା ମୋତେ ଦେଇଛନ୍ତି ଲଙ୍କା-
ପୁର । ତାହାଙ୍କ ଆଜ୍ଞା ହେଲେ ମୁଁ ଏଥୁଁ ଯିବି ପଶୁରିବା ଯାଏ କର ହେ ।

ଯେବେ ମାଗିଲ ମୋତେ । ଛାଡ଼ି ଯିବଇଁ ପିତା ଅଗ୍ରତେ ହେ । କିଛି ନ ବିଗ୍ର-
ହିବ ସୁତତ୍ତେ ହେ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ସେ ଦଶଗ୍ରୀବ ଦୂତ ଦଶଗ୍ରୀବକୁ କହିଲେ ।
ସକଳ ଅସୁର ସହିତେ ରାବଣ ଶୁଣିଣ ହରଷ ହେଲେ ସେ । ପୁଷ୍ପକଯାନେ
ବସି । ଧନପତି ପିତ ପାଶେ ଆସି ସେ । କର ଯୋଡ଼ି ବହୁ ସ୍ତୁତି ଭଣି ସେ ॥
କୁବେର ଜଣାଏ ଦଶଗ୍ରୀବ ଦୂତ ମୋତେ ଜଣାଇ ବାରତା । ଲଙ୍କା ଛାଡ଼ିଯିବ
ନ ଗଲେ ଯୁଝିବ କି କରିବ ଏବେ ପିତା ହେ । ଶୁଣି ସେ ମୁନିବର ।
ବୋଲନ୍ତି ଦୁଷ୍ଟ ସ୍ୱଭାବ ତାର ହେ । ଆମ୍ଭ ଶାପକୁ ନ କଲା ଡର ହେ ॥
ଏକେ ଅସୁର ଦୁଜେ ବର ପାଇଲା ଡରିଲେ ସଚରାଚର । ଋଷିଙ୍କୁ ଖାଇ
ଯାଗମାନ ଭଙ୍ଗିଲା ପାପକୁ ନାହିଁ ବିଚାର ହେ । ଲଙ୍କା ଛାଡ଼ିଣ ଯାଅ ।
କଇଳାସେ ଘର କରି ରହ ହେ । ତାର ଚରିତ ମୋତେ ନ କହ ହେ ॥ ପିତା
ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଧନପତି ଲଙ୍କା ତେଜି କଇଳାସେ ଗଲେ । ଶିବ ସଙ୍ଗେ ସଖା
ହୋଇଣ ତହିଁରେ ବିଚିତ୍ରପୁରେ ରହିଲେ ହେ । ରାବଣ ନେଲା ଲଙ୍କା ।
ତାହା ଶୁଣି ଦେବେ କଲେ ଶଙ୍କା ହେ । ଜିଣିବ ବୋଲି କଲେ ଆଶଙ୍କା
ହେ ॥ ମହାପାରୁଶ୍ୱ ମହୋଦର ମାରୀଚ ଶୁକ ସାରଣ ପ୍ରହସ୍ତ । ତ୍ରିଶିରା
ଖରଦୂଷଣ ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ ମିଳିଲେ ଆସି ବହୁତ ହେ । ଖଟି ରାବଣ ପାଶ ।
ତାର ହେଲେ ଅତ୍ୟନ୍ତ ବିଶ୍ୱାସ ଯେ । ଭଣି ଅଚ୍ୟୁତ ରାମଙ୍କ ଦାସ ସେ ।୧୭। ୫ ॥

## ୭ମ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣକର୍ତ୍ତୃକ କୈଳାସ ଉତ୍ପାଟନ

ରାଗ—କଳସା

ଶୁଣ ହେ ରାମ ରାବଣ ହୋଇଲା ପ୍ରତାପୀ । ଶଯ୍ୟାରୁ ନ ଉଠିଲା ସେ
କୁମ୍ଭକର୍ଣ୍ଣ ପାପୀ । ଏମନ୍ତ ଦେଖି ରାବଣ ଧାତାଙ୍କୁ କହିଲା । ଛ ମାସେ
ଉଠିବ ନିବନ୍ଧ କରି ଅଇଲା ॥ ଭ୍ରମନ୍ତେ ରାବଣ ସଙ୍ଗେ ମନ୍ତ୍ରିଗଣ ଘେନି ।
ଦେଖିଲେ ମୟଦୈତ୍ୟର ସଙ୍ଗତେ ନନ୍ଦନୀ । ସୁନ୍ଦରୀପଣେ ନିପୁଣ
ଯଉବନବତୀ । ଦେଖିଲେ ଭସ୍ମ କରିବେ ରମ୍ଭା ଶଚୀପତି ॥ ମୟଦୈତ୍ୟକୁ
ଦେଖିଣ କହଇ ରାବଣ । କନ୍ୟା ଟୋକିଏ ଘେନିତ ଭ୍ରମୁଛ ଆପଣ ।
ମୟଦୈତ୍ୟ ବୋଲେ ସେ ଦୁହିତା ମନ୍ଦୋଦରୀ । ସୁବର ପାଇଲେ ମୁଁ
ଦେବଇଁ ବିଭା କରି ॥ ରାବଣ ମନ୍ତ୍ରୀ କହିଲା ରାବଣକୁ ବର । ବିଶ୍ରବା-
ନନ୍ଦନ ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ଭାଇଟି କୁବେର । ଶୁଣି ମୟଦୈତ୍ୟ ତାହା ସ୍ୱୀକାର
କଲା । ବିଭା କରିଣ ଦୁହିତା ରାବଣକୁ ଦେଲା ॥ ଯଉତୁକ କରି ଦେଲା
ଅମୋଘ ଶକତି । ଲଙ୍କାକୁ ନେଲା ରାବଣ ପାଇ ପ୍ରିୟବତୀ । ସୁବୁଦ୍ଧି
ଦେଖିଣ ତାଙ୍କୁ କଲେ ପାଟରାଣୀ । ବେଢ଼ିଭାଇ ଭଗ୍ନୀ ବିଭା କଲେ ବହ୍ନି,

ଜାଣି ॥ ମନ୍ଦୋଦରୀ ଗର୍ଭୁ ହେଲା ମେଘନାଦ ଜାତ । ବହୁକାଳ ତପ କଲା ରାବଣର ସୁତ । ଦୁଃସହ ତପ ଦେଖିଣ ଧାତା ବର ଦେଲେ । ତେଣୁ କରି ତାକୁ କେହି ଜିଣନ୍ତା ନୋହିଲେ ॥ ଶୁଣ ହେ ଶ୍ରୀରାମ ଏଥୁଅନନ୍ତରେ ରସା । ନନ୍ଦନବନ ରାବଣ କଲାକ ବିନାଶ । ଗନ୍ଧର୍ବଙ୍କୁ ଜିଣି ଅପସରାଙ୍କି ଆଣିଲା । ଏହା ଶୁଣିଣ କୁବେର ବିସ୍ମୟ ହୋଇଲା ॥ ଦୂତକୁ ଡାକି ବୋଇଲା ଲଙ୍କାକୁ ଯେ ଯିବ । ଆମ୍ଭ ଆଜ୍ଞା ବୋଲି ଦଶଗ୍ରୀବକୁ କହିବ । ଦେବଲୋକ ସ୍ୱର୍ଗରେ ବହୁ ଅନ୍ୟାୟ କଲା । ସବୁରି ମୁଖରେ ଏବେ ଅକୀର୍ତ୍ତି ପାଇଲା ॥ ଦେବତା ବ୍ରାହ୍ମଣେ ଏବେ ଅନ୍ୟାୟ ନ କର । ଏଣୁ କହିଲୁଁ ଯେଣୁ ସୋଦର ଆମ୍ଭର । ଅଧର୍ମ କଲେ ଯେ ଅଳ୍ପ ଦିନେ ନାଶ ଯାଇ । ଧର୍ମକଲେ ସବୁରି ମୁଖରେ ଯଶ ପାଇ ॥ ଦୂତକୁ କହିଲା କଇଳାସର ବୃତ୍ତାନ୍ତ । ପାର୍ବତୀ ମହେଶ ହୋଇଥିଲେ ଯେ ଏକାନ୍ତ । ମୁଁ ବୋଇଲି ଦେଖିବା ଏ କେବଣ ବୃତ୍ତାନ୍ତ । ପାର୍ବତୀ ପରେ ପଡ଼ିଲା ମୋ ବାମନେତ୍ରାନ୍ତ ॥ ପାର୍ବତୀଙ୍କ ଅଙ୍ଗେ ଯେଉଁ ନୟନ ପଡ଼ିଲା । ସେହି ନୟନକୁ ମୋର କିଛି ନ ଦିଶିଲା । ତପ ଦେଖି ସଦାଶିବ ମୋତେ ଦୟା କଲେ । ବହୁ ପ୍ରୀତି କରି ମୋର ସଙ୍ଗେ ସଖା ହେଲେ ॥ ଏମନ୍ତ କହିବୁ ଯାଇ ଦଶଗ୍ରୀବ ପାଶ । ଅଧର୍ମ କରିଣ କେହି ପାଇନାହିଁ ଯଶ । ଏ ସନ୍ଦେଶ ଘେନି ଦୂତ ଲଙ୍କାକୁ ଚଳିଲା । ରାବଣର ପାର-ଶ୍ୱରେ ଯାଇଣ ମିଳିଲା ॥ କୁବେର ଦୂତ ବୋଲନ୍ତେ କଲା ପରୁଷ । କୁଶଳ ବାରତା ପୁଚ୍ଛି ହେଲା ହସ ହସ । ଦୂତ କର ଯୋଡ଼ିଣ ଏମନ୍ତ ପଚାରିଲା । କି କାରଣରେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ପେଷିଲେ ବୋଇଲା ॥ ଦୂତ ଜଣାଇଲା ଅପକୀର୍ତ୍ତିମାନ ଶୁଣି । ଏଥକୁ କୁବେର ପେଷିଛନ୍ତି ବଂଶପାଣି । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଗନ୍ଧର୍ବମାନେ କଲେ କି ଦୋଷ । ଋଷିପୁଅ ହୋଇ ଋଷି ଯାଗ କଲ ନାଶ ॥ ଅଧର୍ମ କଲେ ଅଧର୍ମେ ଯାଇ ବାବୁ ନାଶ । ଧର୍ମକଲେ ଧର୍ମରେ ପ୍ରାପତ ବହୁ ଯଶ । କିଞ୍ଚିତ ଦୋଷରେ ମୋର ନେତ୍ର ଗଲା ନାଶ । ଅବଲୋକନେ ପାର୍ବତୀ କଲେ ମୋତେ ରୋଷ ॥ ବହୁ ତପ ଦେଖି ମୋତେ ଶିବ ଦୟା କଲେ । ବହୁ ପ୍ରୀତିରେ ମୋହର ସଙ୍ଗେ ସଖା ହେଲେ । ତ୍ରିଭୁବନେ ଜନେ ଯାହା ପାଦରେ ଶରଣ । ଯାହା ନେତ୍ରାନଳେ ଭସ୍ମ ହେଲା ପଞ୍ଚବାଣ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ରାବଣ ବହୁ କୋପ କଲା । ଏ ବାରତାମାନ ମୋତେ ଦେଇଛି ବୋଇଲା । ଶିବ ମୋର ସଖା ହେଲା ପାଇଲି ମୁଁ ଯଶ । ଅଧର୍ମ କରୁଛୁ ତୁମ୍ଭ ହୋଇବୁ ବିନାଶ ॥ ଏମନ୍ତ ବାରତା ଏବେ ଦେଇଅଛି ମୋତେ । ଜାଣିବି ତାହାର ଅଙ୍ଗେ ବଳ ଅଛି କେତେ । ଏମନ୍ତ ବୋଲିଣ କରେ ଖଡ଼୍‌ଗ ଧରିଲା । କ୍ରୋଧଭରେ ସେ ଦୂତକୁ ଦୁଇ ଖଣ୍ଡ କଲା ॥ ସାଜିଲା ଗଜ ଅଶ୍ୱ ଚତୁରଙ୍ଗ

ବଳ । ବାରତା ପାଇଣ ଭସ୍ମ କଲେ ଦିଗପାଳ । କୁବେର ନଗରେ ଯାଇ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା । ମଣିଗ୍ରୀବ ସଙ୍ଗତରେ ବହୁ ରଣ କଲା ॥ ରାବଣ ହାତରେ ମଣିଗ୍ରୀବ ମନ୍ତ୍ରୀ ମଲା । ଏମନ୍ତ ଦେଖି କୁବେର ଅନ୍ତର ହୋଇଲା । ସଂଗ୍ରାମେ ରାବଣ ବହୁ ଯକ୍ଷଗଣ ନାଶେ । ଏକା ହୋଇଣ କୁବେର ପୁରେ ଯାଇଁ ପଶେ ॥ କୁଟୁମ୍ବ ବୋଲି ଯୁବତୀମାନଙ୍କୁ ନ ନେଲା । ପୁଷ୍ପକନାମରେ ଯାନ ତା ପୁରେ ଦେଖିଲା । ବଳେ ନେଇ ଆଇଲା ସେ ପୁଷ୍ପକବିମାନ । ତହିଁ ଆରୋହି ଭ୍ରମିଲା ସକଳ ଭୁବନ ॥ ଆକାଶେ ବିମାନ ନେଇ ଯାନ୍ତେ ନ ଚଳିଲା । ଏ କେଉଁ ବୃତ୍ତାନ୍ତ ବୋଲି ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କି ପୁଚ୍ଛିଲା । ମନ୍ତ୍ରୀ ବୋଲନ୍ତି କି ଅବା କୁବେର ଶାପ ସେ । ଏମନ୍ତ ବୋଲନ୍ତେ ନନ୍ଦୀ ମିଳିଲା ତା ପାଶେ ॥ ନନ୍ଦୀ ବୋଲେ ଆରେ ଏହି କଇଳାସ ଗିରି । ବିଜୟ କରିଅଛନ୍ତି ଶଙ୍କର ଗଉରୀ । ଏ ଗିରି ଉପରେ ଉଡ଼ି ନ ଉଡ଼ନ୍ତି ପକ୍ଷୀ । ଦେବ ଦାନବେ ଆସନ୍ତି ବିମାନ ଉପେକ୍ଷି ॥ କେମନ୍ତେ ହୋଇ ବିମାନ ଚଳିବ ତୋହର । ଏଡ଼େ ଗର୍ବ କିପାଇଁ କରୁଛୁ ଦଶଶିର । ନନ୍ଦୀର ମୁଖରୁ ଶୁଣି ଏମନ୍ତ ବଚନ । କ୍ରୋଧେ ପ୍ରଜ୍ୱଳିତ ହୋଇ କହେ ଦଶାନନ ॥ ମୁଖ ହୋଇ ବାନର କହୁ ମୋତେ କଥା । ଏହିକ୍ଷଣି ଛେଦନ କରିବି ତୋର ମଥା । ଈଶ୍ୱର ପାର୍ବତୀର ସହିତେ କଇଳାସ । ଉପାଡ଼ି ପକାଇ ଦେବି ଯିବ ସର୍ବେ ନାଶ ॥ ରାବଣ ମୁଖରୁ ନନ୍ଦୀ ଏ ବଚନ ଶୁଣି । ବୋଇଲେ ରେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଖତାଉ ବିଂଶପାଣି । ଆମ୍ଭ କପିଙ୍କର ହସ୍ତେ ହୋଇବୁ ବିନାଶ । ଶାପ ଦେଇ ବାହୁଡ଼ିଣ ଗଲେ କଇଳାସ ॥ ଯେଣୁ ଆକାଶେ ସ୍ଥଗିତ ହୋଇଲାକ ଯାନ । ମହାକ୍ରୋଧ କରି ଓହ୍ଲାଇଲା ଦଶାନନ । କଇଳାସ ଉପାଡ଼ିବି ବୋଲି ବିସ୍ତରିଲା । ଆକର୍ଷିଣ ବିଂଶଭୁଜେ ଗିରିକି ଧଇଲା ॥ ଉପାଡ଼ନ୍ତେ କଇଳାସ ହେଲା ଟଳମଳ । ଗିରିଜା ସଦାଶିବଙ୍କୁ ଡରି କଲେ କୋଳ । ଶିବ ବିସ୍ତରିଲେ କିପା କମ୍ପିଲା ପର୍ବତ । ଯୋଗରେ ଜାଣିଲେ ଉପାଡ଼େ ବିଶ୍ରବାସୁତ ॥ ଏମନ୍ତ ଜାଣି ପାଦ ଅଙ୍ଗୁଷ୍ଠି ଦେଲେ ମାଡ଼ି । ମାଡ଼ିଣ ପଡ଼ିଲା ଗିରି କଲା ଘୋର ରଡ଼ି । ସହସ୍ର ବରଷ ଯାଏ ରଡ଼ି ଛାଡ଼ୁଥିଲା । ମହାପୀଡ଼ା ପାଇ ମର୍କଟ ପ୍ରାୟେ ବସିଲା ॥ ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ ବୋଇଲେ କିପାଇଁ ରଡ଼ି ଛାଡ଼ । ଏହି ରଡ଼ି ଶବଦରେ ଶିବସ୍ତବ ପଢ଼ । ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ରାବଣ ଶିବସ୍ତବ ପଢ଼େ । ଧନ ବଳିମନ୍ତ ରାମ ଚରଣ ନ ଛାଡ଼େ । ୩୦ ।

## ୮ମ ଛାନ୍ଦ—ରାବଣର ଦିଗ୍‌ବିଜୟ

ରାଗ—ଗଡ଼ମାଳଆ

ଶୁଣ ହେ ରାମ ରାଜନ । ଅତି ରହସ୍ୟ ବଚନ । ରାବଣ ସ୍ତବ କରନ୍ତେ ସଦାଶିବ ତାକୁ ହୋଇଲେ ପ୍ରସନ୍ନ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ଗିରିରୁ ବାହାର କଲେ । ରାବଣ ନାମଟି ଦେଲେ । ତାର ଦୁଃଖ ଦେଖି ସେ କ୍ରୋଧ ଉପେକ୍ଷି ବହୁ ଦୟା ତାକୁ କଲେ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ଶିବ ଚରଣେ ପଡ଼ିଲା । ବିମାନ ବୁଲାଇ ନେଲା । ହିମାଚଳେ ବେଦମତି ତପସ୍ଥାନେ ଯାଇଣ ପୁଣ ହୋଇଲା । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ସୁନ୍ଦରୀ ନାରୀ ଦେଖିଲା । ତାକୁ ଆକର୍ଷଣ କଲା । ସତୀ ନିଜ କରେ ନିଜ କେଶ କାଟି ଏମନ୍ତ ଶାପଟି ଦେଲା । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ମୋର ଯୋଗୁଁ ହେବୁ ନାଶ । ନ ରହିବ ତୋର ବଂଶ । ଏତେ ବୋଲି ଅଗ୍ନି ଜଳାଇ ପଶିଲେ ନିଜ ତନୁ କଲେ ନାଶ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ସେଠାରୁ କଲା ଗମନ । ପବନ ପ୍ରାୟ ତା ଯାନ । ଯା ଦେଖିବାକୁ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ମରୁତରାଜ ଭୁବନ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ସକଳ ଦେବତା ଥିଲେ । ଦଶମୁଖକୁ ଦେଖିଲେ । ନାନା ରୂପମାନ ଅମରେ ଧରିଣ ପଳାଇ ସେଠାରୁ ଗଲେ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ଶକ୍ର ହୋଇଲା ମୟୂର । ସରଟ ହେଲେ କୁବେର । ଯମ ହୋଇଲେ କାକ ହଂସସ୍ୱରୂପ ହୋଇଲା ବରୁଣଙ୍କର । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ରାଜା ଯାଗ କରୁଥିଲେ । ଦାସୀ ଯାଇଁ ଜଣାଇଲେ । ରାବଣ ଆସିଣ ସଂଗ୍ରାମ ମାଗୁଛି ଶୁଣି ସେ ବାହାର ହେଲେ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ପୁରୋହିତ ରୁଣ୍ଡ ହୋଇ । ରାଜାଙ୍କୁ କହିଲେ ଯାଇଁ । ସଂକଳ୍ପ ତୁମ୍ଭର ଭଗ୍ନ ସିନା ହେବ ଯୁଦ୍ଧ କରି ନ ଯୋଗାଇ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ଧାତା ଦେଇଛନ୍ତି ବର । ହୋଇଣ ଥିବ ଅମର । ହାରିଲୁଁ ବୋଇଲେ ବାହୁଡ଼ିଣ ଯିବ ଏଥକୁ କି କୋପ କର ଶୁଣ ହେ ରାମ । ରାଜା ସ୍ୱୀକାର କଲେ । ହାରିଲୁଁ ବୋଲି ବୋଇଲେ । ମରୁତ ହାରିଲା ବୋଲିଣ ରାବଣ ବିମାନେ ଡିଣ୍ଡିମ ଦେଲେ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ରାବଣ ଯିବା ଦେଖିଣ । ନିଜରୂପେ ଦେବଗଣ । ଯେ ଯେଉଁ ରୂପ ଧରିଥିଲେ ତାହାଙ୍କୁ ବର ଦେଲେ ସେହିକ୍ଷଣ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ମୟୂରକୁ ବର ଦେଲେ । ସହସ୍ର ଲୋଚନ କଲେ । ହଂସକୁ ବରୁଣ ଗାତ୍ର ଶୁଭ୍ର କରି ଜଳେ ନ ବୁଡ଼ ବୋଇଲେ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ଦେଲେ ଧନପତି ବର । ସରଟ ତୋର ଶରୀର । ସୁବର୍ଣ୍ଣ ପ୍ରାୟେ ତୋହର ଛବି ହେମ ମୁକୁଟ ହେବ ତୋ ଶିର । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ଯମ କାକେ ବର ଦେଲେ । ଅମର ତାହାକୁ କଲେ । ଏ ତୋର ଇଚ୍ଛାଏ ନ ମରିବୁ ତୁହ୍ମ ମାରିଲେ ମର ବୋଇଲେ । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥

ରାବଣ ଭ୍ରମଣ କଲା । ମହାରାଜାଙ୍କୁଁ ଜିଣିଲା । ବୋଲେ ଯାନ ବସି ବିମାନ ଆରୋହି ଅଯୋଧ୍ୟା ପ୍ରବେଶ ହେଲା । ଶୁଣ ହେ ରାମ ॥ ୧୭ ॥

## ୪ର୍ଥ ଛାନ୍ଦ

### ବଙ୍ଗଳା ବୃତ୍ତ

ଶୁଣ ରଘୁବୀର ହେ । ବିଶ୍ରବା କୁମର । ଅଯୋଧ୍ୟା ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ହେ । ରାଘବ । ମାଗିଲା ସମର ହେ ॥ ଅରଣ୍ୟ ରାଜନ ହେ । ଶୁଣି ତା ବଚନ । ଯାନ ଚଢ଼ି ସଂଗ୍ରାମକୁ ହେ । ରାଘବ । ଅଇଲେ ବହନ ହେ ॥ ବହୁଯୁଦ୍ଧ କଲେ ହେ । ବହୁ ସୈନ୍ୟ ମଲେ । ରାବଣ ସେ ନୃପତିଙ୍କି ହେ । ରାଘବ । ଗଦାରେ ମାଇଲେ ହେ ॥ ଅଯୋଧ୍ୟା ରାଜନ ହେ । ତେଜନ୍ତେ ଜୀବନ । କ୍ରୋଧେ ତାଙ୍କୁ ବୋଇଲା ହେ । ରାଘବ । ଏମନ୍ତ ବଚନ ହେ ॥ ମୋ କୁଳେ ଜନମ ହେ । ହୋଇବେ ଶ୍ରୀରାମ । ସଗୋତ୍ରେ ମାରିବେ ତୋର ରେ । ରାବଣ । ସଂଗ୍ରାମ କରଣ ରେ ॥ ଶାପ ଦେଇ ମଲେ ହେ । ସ୍ୱର୍ଗପୁର ଗଲେ । ଏହା ଶୁଣି ସ୍ୱର୍ଗରେ ହେ । ରାଘବ । ଦୁନ୍ଦୁଭି ବୋଇଲେ ହେ ॥ ତହୁଁ ବାହୁଡ଼ିଲା ହେ । ଆକାଶେ ଭ୍ରମିଲା । ନାରଦ ମହାଋଷି ହେ । ରାଘବ । ପଥରେ ଭେଟିଲା ହେ ॥ ମାନ୍ୟ ତାଙ୍କୁ କଲା ହେ । ତା ମୁଖୁଁ ଶୁଣିଲା । ପୁଣି ପୁଣି ତାହାଙ୍କୁ ହେ । ରାଘବ । ସବୁ ପଚାରିଲା ହେ ॥ ସେ ବୋଇଲେ ନର ହେ । କେତେକ ମାତର । ପାରିଲେ ଯମକୁ ଜିଣି ହେ । ରାବଣ । ବୋଲେ ମୁନିବର ହେ ॥ ସେହି ଜନ୍ତୁପତି ହେ । ଅଚଳ ବିଭୂତି । ଜଗତଜନ୍ତୁ ଯାହାକୁ ହେ । ରାଘବ । କରୁଥାନ୍ତି ସ୍ତୁତି ହେ ॥ ମୁନି ମୁଖୁଁ ଶୁଣି ହେ । କୋପେ ବଂଶପାଣି । ଜନ୍ତୁପତି ପୁରକୁ ହେ । ରାଘବ । ଗଲା ସେହିକ୍ଷଣି ହେ ॥ ତା ପୁରେ ପଶିଲା ହେ । ନିର୍ଭୟ ହୋଇଲା । ନାରକୀପ୍ରମାନଙ୍କୁ ହେ । ରାଘବ । ଛଡ଼ାଇଣ ଦେଲା ॥ ଦେଖିଣ ଶମନ । ହେଲା କୋପମନ । ରାବଣ ସମ୍ମୁଖେ ଆସି ହେ । ରାଘବ । ହୋଇଲା ବହନ ହେ ॥ କଲେ ଘୋର ରଣ ହେ । କ୍ଷଣକୀ ବେନିଜଣ । ବରଷେ ଯୁଝନ୍ତେ ଧାତା ହେ । ରାଘବ । ଅଇଲେ ଆପଣ ॥ ପୁଲସ୍ତିଙ୍କ ନାତି ହେ । ଯେବେ ଶକତି । କାଳଦଣ୍ଡ ପାଶ କରେ ହେ । ରାଘବ । ଧରେ ଜନ୍ତୁପତି ॥ ଦେଖି ପଦ୍ମାସନ ହେ । କଲେ ସନମାନ । ଜନ୍ତୁପତି ହାରିଲା ହେ । ରାଘବ । ବୋଇଲେ ବଚନ ହେ ॥ ତହୁଁ ବାହୁଡ଼ିଲା ହେ । ପାତାଳକୁ ଗଲା । ଦନୁଜଙ୍କ ସଙ୍ଗରେ ହେ । ରାଘବ । ବହୁ ରଣ କଲା ହେ ॥ ବଳିକି ଦେଖିଲା ହେ । ନମସ୍କାର କଲା । ତାଙ୍କ

କୋଳେ ବସିଣ ହେ । ରାଘବ । ପ୍ରଶଂସା ପାଇଲା ॥ ବରଷେ ହେଲା
ହେ । ଦନୁଜ ମାଇଲା । ଜୟ କରି ପାତାଳରୁ ହେ । ରାଘବ । ରାମାଙ୍କୁ ଆଣିଲା
ହେ ॥ ପୁଣି ଚଢ଼ି ଯାନ ହେ । ବିଶ୍ରବାନନ୍ଦନ । ଜିଣିବି ବୋଲି ଗଲା ହେ ।
ରାଘବ । ବରୁଣଭୁବନ ହେ ॥ ବରୁଣ ହାସି ହେ । ହାଇନ୍ତ ଆବୋରି ।
ବୋଲେ ବରୁଣ ଗଲା ହେ । ରାଘବ । ସୁନାଶିର ପୁରୀ ହେ ॥ ତା ମୁଖୁଁ
ଶୁଣିଲା ହେ । ବାହୁଡ଼ି ଅଇଲା । ସ୍ୱର୍ଗେ ଶକ୍ର ସଙ୍ଗର ହେ । ରାଘବ । ବହୁରଣ
କଲା ହେ ॥ ଶକ୍ରକୁ ଜିଣିଲା ସେ । ବାନ୍ଧି ଘେନଗଲା । ପିତାମହ ଆସିଣ
ହେ । ରାଘବ । ତାକୁ ମାଗିନେଲା ହେ ॥ ଯେତେ ଯେତେ ବୀର ହେ । ଥିଲେ
ଅଯୁପୁର । ସମସ୍ତଙ୍କୁ ଜିଣିଲା ହେ । ରାଘବ । ପ୍ରତାପୀ ଅସୁର ହେ ॥ ପୁତ୍ର
ମେଘନାଦ ହେ । ଶକ୍ରେ କଲା ବାନ୍ଧ । ବହୁବାର ଜିଣିଲା ହେ । ରାଘବ ।
ଶକ୍ରାଜିତ ପଦ ହେ ॥ ଦଶଭୁଜେ ଧନୁ ହେ । ଦଶଭୁଜେ ଶର । ତ୍ରିଭୁବନ
ବୁଲଇ ହେ । ରାଘବ । ପୁଷ୍ପ ରହୁବର ହେ ॥ ଏ ରୂପେ ରାବଣ ହେ । ଦିଗ
ଯେ ଭ୍ରମିଣ । ଅହର୍ନିଶିରେ ବସି ହେ । ରାଘବ । ଭଜେ ଶ୍ରୀଚରଣ ହେ । ୨୭।

## ୧୦ମ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ମୁନିବର ବାଣୀ

ବଦନ୍ତି ଅଗସ୍ତି ଯତି । ଶୁଣ ଆହେ ରଘୁପତି । ରାବଣ ଜିଣି ନୃପତି
ଆନନ୍ଦ ମତି ହେ ॥ ଲଙ୍କାରେ ହେଲା ପ୍ରବେଶ । ଦେଖି ସକଳ ରାକ୍ଷସ ।
ଦର୍ଶନ କରି ହରଷ । ରହି ତା ପାଶ ହେ ॥ କହିଲେ ରାବଣ ଆଗ ।
ମେଘନାଦ କଲେ ଯାଗ ॥ ନିକୁମ୍ଭିଲା ବଟ ଲାଗେ । ଦିବସ ଭାଗେ ହେ । ଶୁଣି
କ୍ରୋଧ ଦଶାନନ । ପୁତ୍ରରେ କୁପିତ ମନ । ଦେବତାଙ୍କୁ ହବିର୍ଦାନ । ଦେଲା
ଅଜ୍ଞାନ ହେ ॥ ମୁଁ ଯାଗ କରଇ ନଷ୍ଟ । ଯାଗ କରେ ସେ ପାପିଷ୍ଠ । ହବି
ପାଇ ସୁରେ ଦୁଷ୍ଟ । ହୋଇବେ ପୁଷ୍ଟ ହେ ॥ ରାବଣକୁ ଭୟ କଲା । ତେଣୁ
ଯେ ଯାଗ ମୁଞ୍ଚିଲା । ପୂର୍ଣ୍ଣ ଆହୁତି ନ ଦେଲା । ରଣେ ହାରିଲା ହେ ॥
ଜଣାଇଲା ବିଭୀଷଣ । ଶୁଣ ହେ ଦେବ ରାବଣ । ମଧୁଦୈତ୍ୟ ଆସି ପୁଣ ।
କଲାକ ରଣ ହେ । ରାକ୍ଷସଙ୍କୁ ଜୟ କଲା । ବଳେ ବହେଣୀକ ନେଲା । ଶିବ
ତାକୁ ଶୂଳ ଦେଲା । ଅଭୟ ହେଲା ହେ ॥ ଶୁଣି ପୁଣି କ୍ରୋଧ କଲା ।
ରାକ୍ଷସଙ୍କୁ ଗଳ ଦେଲା । ପୁଷ୍ପରଥ ଆରୋହିଲା । ବାହାର ହେଲା ହେ ॥
କୋପେ ଗଲା ମଧୁପୁର । ଦେଖି ମଧୁ ଦୈତ୍ୟବୀର । ଶୂଳର ପ୍ରତାପେ ତାର ।
ହେଲା କାତର ହେ ॥ ପୂର୍ବେ ଭଗ୍ନୀ ନେଇ ଥିଲା । ତେଣୁ ଉପରୋଧ କଲା ।
ଶୂଳ ତାକୁ ନ ମାଇଲା । ପୀରତି ହେଲା ହେ ॥ ଶୁଣି ବୋଲେ ରଘୁବୀର ।

ଶୁଣ ଆହେ ମୁନିବର । ସେ କାଳେ ନ ଥିଲେ ବୀର । କ୍ଷିତି ଭିତର ହେ ॥ ରାବଣ ସର୍ବ ଜିଣିଲା । ପରାଜୟ ନ ପାଇଲା । ମନେ ଆନନ୍ଦ ହୋଇଲା । ନିର୍ଭୟ ହେଲା ହେ ॥ ଶୁଣ ହେ ବୀର ରାଘବ । ରାବଣର ପରାଭବ । ନର୍ମଦାତୀରେ ଦଶଗ୍ରୀବ । ପୂଜନ୍ତି ଶିବ ହେ ॥ ସହସ୍ରଅର୍ଜ୍ଜୁନ ବୀର । କରଇ ଜଳବିହାର । ସମସ୍ତ ଯୁବତୀ ତାର । ଜଳଭିତର ହେ ॥ ସହସ୍ରେକ ଭୁଜ ଛନ୍ଦ । ବାହୁ-ବନ୍ଧେ ଜଳ ରୁନ୍ଧ । ନର୍ମଦା ହୋଇଲା ବନ୍ଦୀ । ନ ପାଇ ସନ୍ଧି ହେ ॥ ବହନ୍ତେ ନଦୀ ଉଜାଣି । ବିପରୀତ ହେଲା ପାଣି । ପଚାରଇ ଶଂଶପାଣି । ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କି ପୁଣି ହେ ॥ କହନ୍ତି ଯେ ମନ୍ତ୍ରୀଗଣ । ଶୁଣ ହେ ଦେବ ରାବଣ । ସସ୍ରାର୍ଜ୍ଜୁନ ବାହୁଗୁଣ । ଦେଖ ହେ ପୁଣ ହେ ॥ ସହସ୍ର ଯୁବତୀ ସଙ୍ଗେ । ଜଳ କେଳି କରେ ରଙ୍ଗେ । ତେଣୁ ଲେଉଟେ ତରଙ୍ଗ । ବାଜି ତା ଅଙ୍ଗ ହେ ॥ ଏହା ଶୁଣି ଦଶାନନ । ଚଢ଼ି ଣ ପୁଷ୍ପକ ଯାନ । ମିଳିଣ ତାର ସଦନ । କହେ ବଚନ ଯେ ॥ ନୃପତିଙ୍କ କହ ଯାଇଁ । ଆସିଛୁ ସମର ପାଇଁ । ଜିଣି ବାହୁଡ଼ି ଯିବଇଁ । କହ ତୁ ଯାଇଁ ରେ ॥ ଶୁଣି କହେ ଦ୍ୱାରପାଳ । ନୋହେ ସେ ସଂଗ୍ରାମ କାଳ । ଜଳବୁଡ଼ା କୁତୁହଳ । କରେ ଭୂପାଳ ଯେ ॥ ଏହା ଶୁଣି କୋପ କଲା । ଦ୍ୱାରୀ ସୈନ୍ୟ ସଂହାରିଲା । ସେନାମାନଙ୍କୁ ମାରିଲା । ରାଜା ଶୁଣିଲା ହେ ॥ ଜଳୁ ହୋଇଲା ବାହାର । ନାରୀ ଗଲେ ଅନ୍ତଃପୁର । ରୋଷ ହୋଇ ବୀରବର । ହେଲା ବାହାର ହେ ॥ କଞ୍ଚିତ ସମର କଲା । ବଳେ ତାହାକୁ ଧଇଲା । ବନ୍ଧନ କରି ଆଣିଲା । ବନ୍ଧରେ ଦେଲା ହେ ॥ ବରଷେ କଲା ବନ୍ଧନ । ନ ଦେଲା ଜଳ ଅଶନ । ହୋଇଣ ବିକଳ ମନ । ଥିଲା ସଦନ ହେ ॥ ଜାଣି ଆସେ ପଉଲସ୍ତି । ସୂର୍ଯ୍ୟ ପ୍ରାୟ କରି ଗତି । ଦେଖି ତାଙ୍କୁ ମହୀପତି । କଲା ଭକତି ହେ ॥ କରି ତାଙ୍କୁ ଦିବ୍ୟପୂଜା । ପଚ୍ଛରେ ସହସ୍ରଭୁଜା । କମର୍ଥେ ଆଗତ ଦ୍ୱିଜ । ବ୍ରହ୍ମତନୁଜ ହେ ॥ ଶୁଣି ବୋଲେ ମୁନିବର । ରାବଣ ନାତି ଆମ୍ଭର । ଅପରାଧ କ୍ଷମାକର । ହେ ବୀରବର ହେ ॥ ଦେବୁ ତ ତାହାକୁ ମୋତେ । ପ୍ରାର୍ଥନା ମୋହର ଏତେ । ହାରିଲା କଷ୍ଟେ ସେ ତୋତେ । ଭଅ ଦୂରତେ ହେ । ଶୁଣି ରାଜା ତୋଷ ହେଲା । ରାବଣକୁ ଆଣି ଦେଲା । ବହୁ ପୁରୁଷାର୍ଥ କଲା । ଋଷି ଭଣିଲା ହେ । ୩୧ ।

## ୧୧ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ନଳିନୀଗୌଡ଼ା ମୁନିବର ବାଣୀ

କହେ କୁମ୍ଭଜନ୍ମ ବାଳ । ଶୁଣ ହେ ନୃପଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ । ରାବଣ କାର୍ତ୍ତିବୀର୍ଯ୍ୟା-ଗଲା । ତା ଦ୍ୱାରେ ହେଲା ଯେ ॥ ଦ୍ୱାରେ ଦେଖି କପି ଚାର । କହଇ ରାବଣ

ଶାର । ବାଳିଙ୍କ କହ ତୁ ଯାଇ । ଯୁଝିବ ମୁହିଁ ହେ ॥ ଦୂ ଶୁ ବୋଇଲା ବଚନ ।
ଶୁଣ ଅସୁରରାଜନ । ବାଳିସଙ୍ଗେ ଯେ ଯୁଝିଲେ । ପ୍ରାଣ ନ ଯାଇ ହେ ॥ ଅସ୍ଥି
କୁଡ଼ କୁଡ଼ ହୋଇ । ପଡ଼ିଛି ଦେଖ ତୁ ଯାଇ । ତୋହର ପ୍ରାୟ ଅଇଲେ ।
ଅସ୍ଥି ହୋଇଲେ ହେ ॥ ବାଳି ନାହିଁ ଆଜ ପୁର । କେତେଁ ଆୟୁ ଅଛି ତୋର ।
ଦକ୍ଷିଣ ସିନ୍ଧୁର ପାଶେ । ତର୍ପଣ ଆଶେ ହେ ॥ ଚାରି ସାଗରେ ତର୍ପଣ ।
ନିତ୍ୟେ କରେ କପିରାଣ । ନିମିଷ ଭିତରେ ଆସେ । ନଗରେ ପଶେ ହେ ॥ ୬ ॥
ଶୁଣିଣ ତାର ବଚନ । ଚଢ଼ି ଣ ପୁଷ୍ପକଯାନ । ଦକ୍ଷିଣ ସିନ୍ଧୁକୁ ଗଲା । ବାଳି
ଦେଖିଲା ହେ ॥ ହେମଗିରି ପ୍ରାୟ ଶୋଭା । ମୁଖ ବାଳଭାନୁ ଆଭା । ମୁକୁଟ
କୁଣ୍ଡଳ ତାର । କଙ୍କଣହାର ହେ ॥ ବାହୁଟି ବାହୁମୂଳରେ । ନୂପୁର
ଶୋଭେ ପୟରେ । ପିନ୍ଧିଅଛି ପୀତାମ୍ବର । କି ସୁନାସୀର ହେ ॥ ରାବଣ
ଏହା ଦେଖିଲା । ରଥୁ ବେଗେ ଉତୁରିଲା । କଜ୍ଜଳଗିରି ତ କାୟେ ।
ପାଶକୁ ଯାଏ ହେ ॥ ବାଳି ଜପ କରୁଥିଲା । ରାବଣ ତା ପାଶେ ହେଲା ।
ଧରିବାକୁ କଲା ମନ । ସେ ଦଶାନନ ହେ ॥ ଧରନ୍ତେ ଅସୁରମଣି । ବାଳି
ତା ଇଙ୍ଗିତ ଜାଣି । ବାମବାହୁ ବୁଲାଇଲା । କାଖେ ଯାକିଲା ହେ ॥ ପଶ୍ଚିମ
ସାଗରେ ଗଲା । ତହିଁ ସନ୍ଧ୍ୟା ସ୍ନାନ କଲା । ଉତ୍ତରସିନ୍ଧୁକୁ ଗଲା । ତର୍ପଣ
କଲା ଯେ ॥ କାମୋଡ଼ଇ ଦଂଶପାଣି । ନଖେ ବିଦାରଇ ପୁଣି । ତହୁଁ ବାଳି
ତର ତର । ଯାକି କାଖର ହେ ॥ ପକ୍ଷୀ ଯହିଁରେ ନ ଦିଶେ । ସେ ମାର୍ଗେ
କ୍ଷେପିଣ ଆସେ । ପୂର୍ବସାଗରେ ପ୍ରବେଶ । ଘେନି ରାକ୍ଷସ ହେ ॥ ପ୍ରଶସ୍ତ ଶୁକ
ସାରଣ । ଗୋଡ଼ାନ୍ତେ ସେ ତିନିଜଣ । ବାଳିକି ନ ପାଇ ଭେଟ । ରହିଲେ
ବାଟ ଯେ ॥ ପୂର୍ବସିନ୍ଧୁରେ ତର୍ପଣ । କଲେ କପିକୁଳରାଣ । ସୂର୍ଯ୍ୟ ଉଦୟ
ଭିତରେ । ଆସେ ମନ୍ଦରେ ହେ ॥ ଯେଉଁରୂପେ ପ୍ରତିଦନ । ତହିଁରୁ
ନୋହିଲେ ଆନ । କେବଳ ତନୁ ଫୁଟିଲା । ଯେଣୁ ସେ ଥିଲା ହେ ॥
ତୋଷା ପୁରେ ଯାଇ ହେଲା । ବାହାରୁ ଗୁଣ୍ଡିଣ ଦେଲା । ଦେଖିଣ ରାବଣେଶ୍ୱର ।
କହେ ଉତ୍ତର ହେ ॥ କହ ତୁ କାହୁଁ ଅଇଲୁ । ବାହୁ ଭିତରେ କି ଥିଲୁ ।
କହ ତୋର ନାମ କିସ । କେବଣ ଦେଶ ଯେ ॥ ରାବଣ କହେ ଉତ୍ତର ।
ଦେବ ମୁଁ ଅସୁରେଶ୍ୱର । ଯୁଦ୍ଧ କରି ତ ଅଇଲି । ଦଣ୍ଡ ପାଇଲି ହେ ॥
କପିପତି ଦୟା କର । ଆଜରୁ ଲଙ୍କା ତୁମ୍ଭର । ଯେତେ ଦିନ ଥିବ ପ୍ରାଣ ।
ତୁମ୍ଭର ଜାଣ ଏ ॥ ଅଗ୍ନି ସ୍ଥାପି ସାକ୍ଷୀ କଲା । ବାଳି ସଙ୍ଗେ ମିତ୍ର ହେଲା ।
ବୋଲେ ସୁତ ତାରା ତୋର । ନୋହେ ମୋହର ଯେ ॥ ରାବଣକୁ
ଗଉରବ । କଲେକ ତାରାବଲ୍ଲଭ । ପୁରକୁ ତାହାକୁ ନେଲେ । ବେଭାର
କଲେ ଯେ ॥ ଅଇଲେ ତା ମନ୍ତ୍ରିଗଣେ । ଘେନିଣ ପୁଷ୍ପକ ଯାନେ । ବସାଇ

ତାକୁ ଆଣିଲେ । ମେଳାଣି ଦେଲେ ହେ ॥ ଶୁଣ ହେ ନୃପଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ । ବାଳିର ଯେତେକ ବଳ । ସେ ବାଳିର ତୁମ୍ଭ ବାଣ । ନେଲା ପରାଣ ହେ ॥ ଶୁଣି ରାମ ହସ ହସ । ହୋଇଲେ ପରମତୋଷ । ସେ ରାମ ବେନି ଚରଣ ॥ ଭଣି ଶରଣ ହେ ।

## ୧୨ଶ ଛାନ୍ଦ—ହନୁମାନ ଜନ୍ମ ବୃତ୍ତାନ୍ତ

ରାଗ—ଚୋଖି

ବାଳିର ପ୍ରସଙ୍ଗ ଶୁଣି, ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ରଘୁମଣି, ଆମ୍ଭ ହନୁମନ୍ତ ବାଳୀରରୁ ବଡ଼ । ସୀତା ଖୋଜଣ ସେ ଗଲେ, କପିମାନେ ସଙ୍ଗେ ଥିଲେ, କେହି ଯାଇ ନ ପାରିଲେ ସେ ଲଙ୍କାଗଡ଼ । ଜଳନିଧି ଶତେ ଯୋଜନ । କ୍ଷେପାକେ ଡେଇଁଲେ ଏ ମରୁତ ନନ୍ଦନ ॥ ଏକା ହୋଇ ଲଙ୍କେ ପଶି, ଅସୁର ବଳ ବିନାଶି, ଅକ୍ଷୟକୁମାରଙ୍କୁ ତାହାର ମାଇଲେ । ନାଗପାଶରେ ରାବଣ, ବନ୍ଧନ କରାଏ ପୁଣ, ତହୁଁ ଖସିଣ ତାହାର ଲଙ୍କା ଦହିଲେ । ସୀତା ଠାବକରି ଅଇଲେ । ପୁଣି ଶତେକ ଯୋଜନ ସିନ୍ଧୁ ଡେଇଁଲେ ॥ ସୁଗ୍ରୀ-ଠାରେ ସ୍ନେହ ଯେତେ, ଆମ୍ଭେ ତା କହିବା କେତେ, ବାଳିକି ମାରି ସୁଗ୍ରୀବ ଦିଅନ୍ତେ ରାଜ୍ୟ । କାଳ ନୋହେ ହନୁବଳ ଯେସନେ ଜଳଧିଜଳ, ମହା-ବଳବନ୍ତ ଏ ମରୁତଆତ୍ମଜ । ଏହାଙ୍କର ଯେତେ ପ୍ରାକର୍ମ । ଆପଣେ ନ ଜାଣି ସିନା ହୋଇଲେ ଭ୍ରମ ॥ ଆମ୍ଭଠାରେ ଅନୁରାଗ, କରିଣ ପବନ ବେଗ, ଔଷଧି ନିମିତ୍ତ କ୍ଷୀରସିନ୍ଧୁକୁ ଗଲେ । ଗିରି ଉପାଡ଼ି ଆଣିଲେ, ଭୁଇଁରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ, ବହୁ ଅଲୌକିକ କର୍ମମାନ ତ କଲେ । ଏହାଙ୍କର ଜନ୍ମ ଚରିତ । କହ ଆମ୍ଭ ଆଗେ ମୁନିବର ଉଚିତ ॥ ଶୁଣି କହେ ମୁନିବର, ଶୁଣ ଦେବ ରଘୁବୀର, କେଶରୀଙ୍କ ବନିତା ଅଟନ୍ତି ଅଞ୍ଜନା । ଋତୁମତୀ ସ୍ନାନ କରି, ଉଭା ହୋଇଥିଲେ ଥିରି, ଦେଖିଲେ ମରୁତ ଦେବ ଦିବ୍ୟ ଅଙ୍ଗନା । ରମିଲେ ସେ ଦିବ୍ୟ ସୁନ୍ଦରୀ । ମରୁତ ସକାଶୁଁ ଗର୍ଭ ହେଲେ ସେ ନାରୀ ॥ ଜନ୍ମ କରିଣ ଏ ବାଳ, ମାତା ଖୋଜି ଗଲେ ଜଳ, ହନୁ ଚାହିଁଲେ ଉଦୟ ହୋଏ ଅରୁଣ । ଫଳ ପ୍ରାୟେକ ଦେଖିଲେ, ଆକାଶମାର୍ଗେ କ୍ଷେପିଲେ, ଅନଳ ସଲିଳ ସିଞ୍ଚୁଥିଲେ ଆପଣ । ସୂର୍ଯ୍ୟରଥ ପରେ ବସିଲେ । ଦିନକର ଜାଣିଣ ଦହନ ନ କଲେ ॥ ରାହୁ ଥିଲା ତାଙ୍କ ପାଶ, କରନ୍ତା ଉଦୟ ଗ୍ରାସ ପଳାଇ ଯାଇଣ ସେ ଶକ୍ରକୁ କହିଲା । ଛଡ଼ାଇଣ ମୋର ଗ୍ରାସ, ଆଉ ରହୁଏ ତା ପାଶ, ଉଦୟୁ ଦେଖିଣ ସେ ସୂର୍ଯ୍ୟଙ୍କୁ ଧଇଲା । ଆହେ ଦେବ ବଜ୍ରର କର । ତୁମ୍ଭେ ସିନା ଦେଇଥିଲ ମୋତେ ଆହାର ॥ ଶୁଣି ଶକ୍ର କୋପ ବହି

ଅଲଟବତ ଆଟଗାହ୍ନ, ଗାହ୍ନ ଆଗେ ଆସନ୍ତେଣ ପଛେ ଅଇଲେ । ଦେଖି ଗୋଡ଼ାଇଣ ହନୁ ପକାଇ ସିଂହିକାସୂନୁ, ବାସବର ପୃଷ୍ଠରେ ଶରଣ ପଶିଲେ । ଏହା ଦେଖି ସେ ପୁରନ୍ଦର । ବଜ୍ର ବୁଲାଇ ମାଇଲେ ହନୁ ହୃଦର ॥ ପଡ଼ିଲା ଏ ହନୁବୀର, ଉଦୟପର୍ବତ ପର, ଦେଖିଣ ପବନ ବହୁ କୁପିତ ହେଲା । ନିରୋଧ କଲା ଜଗତ, ରୁନ୍ଧ ହୋଇଲେ ସମସ୍ତ, ଚଉଦ-ଲୋକଙ୍କୁ ବହୁ ବିପତ୍ତି ଦେଲା । ସର୍ବଦେବ ଏକତ୍ର ହେଲେ । ପିତାମହ ପାରୁଶରେ ଗୁହାରି କଲେ ॥ ବୋଲନ୍ତି କମଳାସନ ଶୁଣ ହେ ପାକଶାସନ ଗାହ୍ନ ହୋଇ ଲ ମରୁତ୍‌ପୁତ୍ରକୁ ମାଇଲେ । ଏତେ ବୋଲି ପଦ୍ମଯୋନି, ସକଳ ଦେବଙ୍କୁ ଘେନି, ମରୁତ ସନ୍ନିଧିକି ଯେ ବେଗେ ଅଇଲେ । ଅଙ୍ଗେ ଘେନିଛନ୍ତି ବାଳୁତ । ମହା ଚିନ୍ତା କରି ବସିଛନ୍ତି ମରୁତ ॥ ପିତାମହ ଦେଖି ତାତ, ପୁତ୍ରକୁ ଘେନି ଭୀତ, ଚରଣେ ପଡ଼ି ବୋଇଲେ ମଲା ଏ ବାଳ ॥ ଛୁଅନ୍ତେ ସେ ପିତାମହ, ହନୁ ତେଜିଲାକ ମୋହ, ବହିଲା ସମସ୍ତ ପ୍ରାଣୀଙ୍କର ଅନିଳ । ଧାତା କହେ ସର୍ବ ଦେବଙ୍କୁ । ଜଣ ଜଣକରେ ବର ଦିଅ ଏହାଙ୍କୁ ॥ ଶଚୀପତି ଦେଲେ ବର, ବୋଇଲେ ବଜ୍ରଶରୀର ହୋଇବୁ ଆମ୍ଭର ବଜ୍ରେ ନୋହିବୁ ନାଶ । ନାମ ତୋର ହନୁମନ୍ତ, ଆଜହୁଁ ହେବ ବିଦିତ, ସବୁଠାରେ ସବୁକାଳେ ପାଇବୁ ଯଶ । ଏହା ଶୁଣି ବୋଇଲେ ଭାନୁ । ଏ ଆମ୍ଭର ତେଜ ବହିଥିବ ହେ ହନୁ ॥ ବରୁଣ ଦେଲେକ ବର ବୋଇଲେ ଆମ୍ଭ ଜଳର, ନ ବୁଡ଼ିବୁ ନ ମରିବୁ ଆମ୍ଭର ପାଶେ । ଯମ ବୋଇଲେ ଅମର, ହେବ ମରୁତ କୁମର, ବଧ ନୋହିବ ଆମ୍ଭ କାଳଦଣ୍ଡ ପାଶେ । ବୈଶ୍ୱାନର ଏ ବର ଦେଲେ । ଆମ୍ଭ ତେଜରେ ଦହ୍ୟ ନୋହିବୁ ବୋଇଲେ ॥ କୁବେର ଦେଲେକ ବର, ବୋଇଲେ ହେ କପିବୀର, ଯେଉଁରୂପ ଚିନ୍ତିବୁ ସେ ରୂପ ହୋଇବୁ । ମରୁତ ଦେଲେକ ବର, ବୋଇଲେ ମୋର କୁମର, ମୋହର ପ୍ରାୟକ ପରାକ୍ରମ ବହିବୁ । ବିରଞ୍ଚିଦେବ ବର ଦେଲେ । ଆମ୍ଭ ବ୍ରହ୍ମଅସ୍ତ୍ରେ ନ ମରିବ ବୋଇଲେ ॥ ପବନ ଘେନି ନନ୍ଦନ, ଅଇଲେ ତାଙ୍କ ସଦନ, ପୂଜା ଦେଇ ଅଞ୍ଜନାକୁ ସବୁ କହିଲେ । ଆପଣା ସ୍ଥାନେ ମରୁତ, ଗମନ କଲେ ତ୍ୱରିତ, ଦିନକୁ ଦିନ ହନୁ ତେଜୋବନ୍ତ ହେଲେ । ଅଙ୍ଗ ହୋଇଲା ବହୁ ବଳ । ଋଷି କୁଟୀମାନ ଭାଙ୍ଗି କଲେକ ଗୋଳ ॥ ପୁଲସ୍ତି ଯେ ଶୀଘ୍ର କୋପ, କରିଣ ଦେଲେକ ଶାପ, ବୋଇଲେ ତୋହର ବଳ ନ ଜାଣୁ ତୁହି । ଦେବକାର୍ଯ୍ୟ ଯେବେ ହେବ, ପ୍ରାକର୍ମ ତୋହର ହେବ, ତେତେକାଳ ଯାଏ ତୁହି ହୋଇବୁ ମୋହି । ତେଣୁ ହନୁ ବାଳ ଭପୁରେ । ବଳ ନ ଜାଣି ଲୁଚିଲେ ସୁଗ୍ରୀବ ସଙ୍ଗରେ ॥ ହନୁର ଶୁଣିଣ

ଯଶ, ରାଘବ ହୋଇଲେ ତୋଷ, ଶୁଣିଲେ ନଳ, ରକ୍ଷସ-ଋକ୍ଷ ବାନର । ସାଧୁ ସାଧୁ ସର୍ବେ କଲେ, ମାରୁତିକି ପ୍ରଶଂସିଲେ, ଶୁଣି ସନ୍ତୋଷ ହେଲେ ଅଞ୍ଜନାକୁମର । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ପାଦକମଳ । ଧାନ ବଶି ମତ୍ତ ଅହର୍ନିଶି ଭ୍ରସଳ ।

## ୧୩ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୁଗ୍ରୀବ ବିଭୀଷଣାଦି ବିଦାୟ

### ରାଗ—ମୁଖାରୀ

କୁମ୍ଭଋଷି ସୁତ କଥା ଶେଷ । ଶୁଣି ସମସ୍ତେ ହେଲେ ହରଷ । ରାମଚରିତ ଅମୃତ ରସ । ଶୁଣି ପଶୁହିଁ ହୋଇବେ ବଶ ॥ ରାମ ଋଷିଙ୍କୁ ମେଲାଣି ଦେଲେ । ଯେଝା ମଠକୁ ସେମାନେ ଗଲେ । ମାତୁଳଗଣେ ମେଲାଣି ଦେଲେ । ଭ୍ରାତାମାନେ ତାଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ଗଲେ ॥ ରାଜାମାନେ ମେଲାଣି ହୋଇଣ । ଯେଝା ଦେଶକୁ କଲେ ଗମନ । ପାଇ ରଥଗଜ ଅଶ୍ୱଗଣ । ହୃଷ୍ଟ ହୋଇଲେ ସେ ଜଣେ ଜଣ ॥ ଭ୍ରାତାମାନେ ଅଯୋଧ୍ୟରେ ଥିଲେ । କଟୁବଦନେ ତହୁଁ ବାହୁଡ଼ିଲେ । ବହୁ ଦ୍ରବ୍ୟ ଅଶ୍ୱ ତ ଆଣିଲେ । ଆନନ୍ଦେ ଜଣ ଜଣକେ ଦେଲେ ॥ ସ୍ୱଦେଶେ ଗଲେ ଯେତେ ନରେଶ । ପଠିଆଇ ଦେଲେ ରତ୍ନକୋଷ । ରାମ ଦେଖିଣ ହେଲେ ହରଷ । ରଖାଇଲେ ଭଣ୍ଡାରେ ସର୍ବସ୍ୱ ॥ କଟୁବଦନେ ସେ ପୁଷ୍ପକବିମାନ । ବାହୁଡ଼ିଲା ରାମ ସନ୍ନିଧାନ । କର ଯୋଡ଼ିଣ କହେ ବଚନ । ଦେବ ଗଲି କୁବେର ଭୁବନ ॥ ମୋତେ ଅଙ୍ଗୀକାର ସେ ନ କଲେ । ବାହୁଡ଼ାଇଣ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେଲେ । କିଣି ନେଲେ କି ତୋତେ ଶ୍ରୀରାମ । ମୋର ରଖିବାର ନୋହେ ଧର୍ମ ॥ ଶୁଣି ବୋଲନ୍ତି ରଘୁନନ୍ଦନ । ଯା ଅ ଯାଅ ଶୂନ୍ୟଭୁବନ । ଆମ୍ଭେ ମାନସ କଲେ ଆସିବ । ଏତେ ବୋଲି ପୂଜିଲେ ରାଘବ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଯାନ ଗଲେ । ଏହା ଶୁଣି ଭକ୍ତ ଜଣାଇଲେ । ତୁମ୍ଭେ ରାଜା ହେବାର ରାଘବ । ଦେଖୁଅଛୁ ଅତି ଅସମ୍ଭବ ॥ ଯାନ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷେ କହିଲା କଥା । ବୃଦ୍ଧମାନେ ହେଲେ ସାମରଥ । ଜାତ ହେଲେ ଅନେକକୁମର । ଅକାଳମୃତ୍ୟୁ ନୋହେ କାହାର ॥ ଶବ୍ଦ ପାଳନ୍ତି ଯେ ଯାହା କାଳେ । କେହି ନ ଦେଖନ୍ତି ତାଙ୍କୁ ବେଳେ । ଉପୁଜିଲେ ବହୁ ଶସ୍ୟଫଳେ । ମନ୍ଦ ଗନ୍ଧ ଶୀତଳ ଅନିଳେ ॥ ପୃଥ୍ୱୀ ହେଲେ ବହୁ ଶସ୍ୟଦାୟୀ । ବହୁ କ୍ଷୀରବର୍ଷି ଧେନୁ ହୋଇ । ରୋଗ ସନ୍ତାପ ତେଜିଲେ ଜନେ । ଦୟାଧର୍ମ ସବୁଙ୍କର ମନେ ॥ ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ହେଲେ ପ୍ରମୋଦ । ଇନ୍ଦୀବର ସେ ଯେହ୍ନେ କୁମୁଦ । ଭୋଗ କଲେ ବିପୁଳ ସମ୍ପଦ । ପାସୋରିଲେ ଗତର ବିପଦ ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ବିଭୀଷଣ ସ୍ନେହବଶେ । ଅଯୋଧ୍ୟାରେ

ସେ ରହିଲେ ମାସେ । ତଦନ୍ତେ ମାଗିଲେ ମେଲାଣି । ରାମ ସୀତାକାର
କଲେ ଜାଣି ॥ ସୁଗ୍ରୀବଙ୍କୁ ବସାଇ ସମ୍ମୁଖରେ । ହନୁ ଅଙ୍ଗଦ ବେନି ପାଶରେ ॥
ମିତ୍ର ପୁତ୍ର ତୁମ୍ଭର ଅଙ୍ଗଦ । ଏହାଠାରେ ନ କରିବ ଭେଦ ॥ ହନୁବୀର ତୁମ୍ଭେ
ମନ୍ତ୍ରିରାଜ । ଏହା ବିଶ୍ବରେ କରିବ କାର୍ଯ୍ୟ । ଏତେ କହି କରି ଦେଲେ
ହାର । ଆଲିଙ୍ଗନ କଲେ ରଘୁବୀର ॥ କଣ୍ଠୁ କାଢ଼ିଣ ବୈଡ଼ୂର୍ଯ୍ୟମାଳା । ପୁଣି
ଦେଲେ ସେ ଅଙ୍ଗଦ ଗଳା । ତାଙ୍କୁ ସୁଗ୍ରୀବେ ସମରପିଲେ । ବେନିଭୁଜେ
ଆଲିଙ୍ଗନ କଲେ ॥ ପୁଣ ହନୁକୁ କଲେକ କୋଳ । ଆଉ ମାନେ ମଣ୍ଡିଲେ
ତା ଗଳ । ଏହିରୂପେ ସେନାପତିକୁଳ । ସ୍ନେହ କଲେ କଉଶଲ୍ୟାବାଳ ॥
ମେଲାଣି ହେଲେ କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାପୁର । ରାଜା ସଙ୍ଗତରେ ସର୍ବ ବୀର । ଏହିକାଳେ
ବିଭୀଷଣ ବୀର । ଜଣାଇଲେ ଯୋଡ଼ି ବେନିକର ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଯିବି
ଲଙ୍କାପୁର । ଶୁଣି ଦରହାସ ରଘୁବୀର । ନିଜ ଉରୁ କାଢ଼ି ହାରବର ।
ଦେଲେ ବିଭୀଷଣଙ୍କ ଗ୍ରୀବାର ॥ ବେନି ଭୁଜେ ଆଲିଙ୍ଗନ କଲେ । ରାଜନୀତି
ତାଙ୍କୁ ଶିଖାଇଲେ । ଲଙ୍କପତି ମେଲାଣି ହୋଇଲେ । ବିଶି ବୋଲେ ଲଙ୍କା
ପ୍ରତି ଗଲେ । ୨୧ ।

## ୧୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ବିହାର

ରାଗ – ଆହାରୀ

ବନ ଅନ୍ତରେ । କଲେ ହୃଷ୍ଟ ମନରେ । ରାମ ସୀତା ବିହାର ନିଶି
ନିରନ୍ତରେ ॥ ରାମ ରାଜନ । ଚନ୍ଦ୍ରଶାଳା ଭୁବନ । ପଲ୍ୟଙ୍କ ଅଙ୍କେ ବସାଇ
ସୀତାରତନ ॥ ଉନ୍ମାଜଘନା ॥ ହୋଇ ରଞ୍ଜିତମନା । ଦୃଢ଼େ ଆଲିଙ୍ଗନେ
ମିଶି ବିପୁଳସ୍ତନା । ବର ତରୁଣୀ । ଶୋଭା ଦିଶେ କି ଜାଣି । ହେମ ସୂତ୍ରେ
ରହିଲା କି ମର୍କତମଣି ॥ ସେ ବେନି ଜନେ । ଆନନ୍ଦ ନିଧୁବନେ । କାମଶାସ୍ତ୍ର
ଆଚରନ୍ତି ଚତ୍ରୋଳ ମନେ ॥ ଫିଟିଲା ବେଣୀ । ରସେ ସୁମନାଶ୍ରେଣୀ । ହେମ-
କୁମ୍ଭ ବାହାର କି କଳାନାଗୁଣୀ ॥ ଉରଜୁଁ ହାର । ଫିଟି ପଡ଼େ ଭୂମିର ।
ଏହା ଦେଖିଣ ଖସିଲା କଟି ଅମ୍ବର ॥ କଟୀତ କ୍ଷୀଣ । ବସ୍ତ୍ର ଅଟଇ ଝୀନ ।
ବିପୁଳ ବୁକୁଁ ହେଉଛି ହାର ପତନ ॥ ଏହି ବିଗ୍ରହ । ମନେ ଧଇଲା ଶର ।
ଲାଜେ ସଙ୍ଗ କରିଣ ପଡ଼ିବା ଭୂମିର ॥ ତାଙ୍କଙ୍କ ଚଳେ । ସ୍ବେଦ ଅଙ୍ଗରୁ
ଗଳେ । କେବଳ ନୂପୁର ଧ୍ବନି କରେ ଆକୁଳେ ॥ ବେଶ ବିଭଙ୍ଗ । ରାମର
ଲୁବ୍ଧ ଅଙ୍ଗ । ପୂର୍ଣ୍ଣଶଶୀ ହେଉଛି କି ରାହୁ ସଂଯୋଗ ॥ ବାହୁବନ୍ଧନ । ପତି
ଚୁମ୍ବନ ଦାନ । କାମ ଦେଖାଉଛି କି ତା ମୁକତି ସ୍ଥାନ ॥ ଚନ୍ଦ୍ରସରୋଜ ।

ପଯ୍ୟୂର ତେଜ ଆଜ । ଏକମୁଖ କଲ ବାମା ମକରଧ୍ୱଜ । କଟି ରସନା । ହୋଇଥିଲ ବିମନା । ବିପରୀତେ ଧ୍ୱନି କଲ ହୋଇ ସୁମନା । ମୁଞ୍ଚନ୍ତେ ରେତ । ଲଜ ବାସ ସଙ୍ଗତ । ବୋଲେ ବଶୀ ଆଚ୍ଛାଦିଲ ଆସି ଭ୍ୱରିତ ॥

## ୧୪ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଚକ୍ରକେଳି

ଏକଦିନେ ରାମ ମନେ ଚାହିଁଲେ । ଦିବ୍ୟ ବନିକା ଗୋଟିଏ ରଚିଲେ ॥ ନାନା ତରୁମାନଙ୍କରେ ଶୋଭନ । ହେମ ତଉରୀମାନ ବିତପନ । କେଉଁ ତରୁ ଦିଶଇ ହେମବର୍ଣ୍ଣ । କେହି ଦିଶଇ ମାଣିକ୍ୟ ସମାନ ॥ କେଉଁ ତରୁ ଦିଶଇ ମରକତ । କେଉଁ ତରୁ କାନ୍ତି ଦିଶେ ଅସିତ । କେହି ଶୁକଳ ନୀଳ ନାନା ରଙ୍ଗ । ତହିଁ କ୍ରୀଡ଼ନ୍ତି ସମସ୍ତ ବିହଙ୍ଗ ॥ ଆମ୍ବ ପଣସ ପୁନ୍ନାଗ ଜେଉଟ । ବେଲ ବରୁଣ କପିତ୍ଥ ପ୍ରକଟ ॥ ରମ୍ଭା ନାରିକେଳ ତାଳ ଖର୍ଜ୍ଜୁରୀ । ନରକୋଳି ଜମ୍ବୁ ନିମ୍ବ ବଦରୀ ॥ ଟଭ ଜମ୍ବୀର ଲେମ୍ବୁଭ କମଳା । କରମଙ୍ଗା ଗୁଆକୋଳି ଅଏଁଳା ॥ ଦେବଦାରୁ ଗରୁ ଦିବ୍ୟ ଅଗରୁ । ଦିବ୍ୟ ଚନ୍ଦନ କର୍ପୂର ତଗର ॥ ଅଳାଇଚ ଭଳାଇଚ ଲବଙ୍ଗ । ଲତା ମାଧବୀ ପଲ୍ଲବ ସୁରଙ୍ଗ ॥ ଜାତିଫଳ ତରୁଭୂଳ ମରୀଚ । ଦିଶୁଛନ୍ତି ତରୁମାନେ ସୁସଞ୍ଚ ॥ ଚୂରୀଅନା କଦମ୍ବ ନାଗେଶ୍ୱର । ଚମ୍ପା ବକୁଳ କେତକୀ ମନ୍ଦାର ॥ ଶ୍ୱେତ ଲୋହିତ କଞ୍ଚନ ଅଶୋକ । କୁନ୍ଦମୁକୁନ୍ଦ ପାଟଳି କନକ ॥ ଭଙ୍ଗ ଅଏଁଳା କସ୍ତୁରୀ ପଟୋଳ । ଜାତି ଯୂଥି ମାଳତୀ ମଲ୍ଲୀଫୁଲ । କାଠବାଣ ନୀଳବାଣ ଅଏଁଳା । କୁରୁବେଲ ନିଆଳୀ ସୁପିପୃଳା । କଆ କୁରୁବଲ୍ଲୀ କାଠରଙ୍ଗିଣୀ । କେନ ସେବତୀ ସୁବଧୂଲି ଶ୍ରେଣୀ ॥ କର୍ଣ୍ଣିକାର କୁଟଜ ସୁତରାଟ । ଦିବ୍ୟ ଦଯ୍ୟଣ ମରୁଆ ପ୍ରକଟ ॥ ପାରିଜାତକ କୁସୁମ ସ୍ୱର୍ଗର । ରାମ ରୋପିଣ ଅଛନ୍ତି ଅପାର ॥ ପୁଷ୍ପବନରେ ମଧୁକରବୃନ୍ଦ । ଧ୍ୱନି କରନ୍ତି ପିଇ ମକରନ୍ଦ ॥ ଶୁକ ପିକ ସାରିକାର ସୁସ୍ୱନ । ଶୁଣି ଆନନ୍ଦ ହୁଏ ରାମ ମନ ॥ ତହିଁ ମଧ୍ୟରେ ଦିବ୍ୟ ସରୋବର । ଚଉପାଶେ ପାବଚ୍ଛ ସ୍ଫଟିକର ॥ ତହିଁ କ୍ରୀଡ଼ା କରେ ନୃତ୍ୟ ବିହଙ୍ଗ । ନୀଳ ଉତ୍ପଳ କୋକନଦ ରଙ୍ଗ ॥ ଫୁଟିଛନ୍ତି କମଳ ପୁଣ୍ଡରୀକ । ନୀଳକୁମୁଦ କମଳ ଅନେକ ॥ ଦିବ୍ୟ ଚନ୍ଦନକାଷ୍ଠ ଗୃହ ଶୋଭା । ତହିଁ ମଣ୍ଡପ କାମରଥ ଅବା ॥ ଜଳ ମଧ୍ୟେ ଜଳଜନ୍ତୁ ଅନେକ । ଦିଶେ ଦିବ୍ୟରାଗ ପୁଷ୍ପସ୍ୱରୂପ ॥ ହେମକଳଶେ ସୁନେତ ପତାକା । କି ବାସବର ପୁରର ଅଳକା ॥ ସରୋବର ବେଢ଼ିଣ ତରୁ ଶୋଭା । ଫଳ କୁସୁମେ ମନ କରେ ଲୋଭ ॥ କେଉଁଠାବରେ ସୁବର୍ଣ୍ଣ ବେଦିକା । କେଉଁ

ବେଦିକା ସ୍ଫଟିକରେ ଏକା ॥ କେଉଁ ବେଦିକା ମରକତ ଶିଳା । କେଉଁ
ବେଦୀ କେବଳ ମାତ୍ର ନୀଳା ॥ କେଉଁ ବେଦିକା ମାଣିକ୍ୟ ଖଚିତ ।
କେଉଁ ବେଦିକା ଅଟଇ ରଜତ ॥ ରତ୍ନପୁରମାନ ଠାବ ଠାବରେ । ଶୋଭା
ଦିଶନ୍ତି ଆରାମ ଭିତରେ ॥ ତାକୁ ବେଢ଼ିଣ ପାଷାଣ ପ୍ରାକାର । ତହୁଁ
କାଙ୍ଗୁରମାନଙ୍କେ ସୁନ୍ଦର ॥ ଦିବ୍ୟଚନ୍ଦନରେ ଭୂମି ଦିଶେ ଶୋଭା ॥ କିବା
ଚନ୍ଦ୍ରକିରଣର ଏ ପ୍ରଭା । ସ୍ୱର୍ଗେ ଅଛଇ କି ନନ୍ଦନ ବନ । ସେହିମତ
ବନିକା ଶୋଭିବନ ॥ କୁବେରଙ୍କ ଚୈତ୍ରରଥ ଅନା । ଚଉପାଶକୁ
ଦିଶୁଅଛି ଶୋଭା ॥ ଷଡ଼ଋତୁ ଘେନିଣ ତହିଁ ଜାମ । କରିଅଛନ୍ତି ତୋଟାରେ
ବିଶ୍ରାମ ॥ ତହିଁ ଜାନକୀ ସଙ୍ଗେ ରଘୁବୀର । ନାନାରଙ୍ଗରେ କରନ୍ତି
ବିହାର ॥ ନିତ୍ୟ କରନ୍ତି ରାମ ରାଜନୀତି । ସୀତା ସଙ୍ଗେ ମଧ୍ୟାହ୍ନେ
ବିହରନ୍ତି । ସଭା କରନ୍ତି ପ୍ରହରେକ ରାତି । ଏହିରୂପେ ବଞ୍ଚିଲେ ଦିବା
ରାତି ॥ ପ୍ରଜା ପାଳନ୍ତି ପୁତ୍ରର ସମାନ । ଧର୍ମ ବ୍ୟତୀତ ନ ଜାଣନ୍ତି ଆନ ॥
ସୀତା ସୁବେଶ ହୋନ୍ତି ଦିନ ଶେଷ । ନିଶି ରାମ ସନ୍ନିଧିରେ ପ୍ରବେଶ ॥
ଯେହ୍ନେ ଶଚୀ ଖଟନ୍ତି ଶକ୍ର ପାଶେ । ସେହିରୂପେ ରାମ ସୀତା ପାରୁଶେ ॥
ଏହିମତେ ଦଶସହସ୍ର ବରଷ । ସୀତା ସଙ୍ଗରେ ରଜନୀ ଦିବସ ॥ ତଦନ୍ତରେ
ଜାନକୀ ଗର୍ଭବାସ । ରାମ ଦେଖିଣ ପରମ ସନ୍ତୋଷ ॥ ହସି ସୀତାଙ୍କୁ
କହନ୍ତି ବଚନ । କେଉଁ କଥାକୁ ହେଉଅଛି ମନ ॥ ତାହା ଦେବି ଆଣି
ନାରୀରତନ । ହସି ବୋଲେ କୁହ ସତ୍ୟ ବଚନ ॥

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତା ବନବାସ

### ରାଗ—ଆଷାଢ଼ ଶୁକ୍ଳବାଣୀ

ରାଘବ ଅଙ୍କେ ବସିଣ ସୁନ୍ଦରୀ । କାନ୍ତକୁ କହନ୍ତି ଯେ ସ୍ନେହ କରି ।
ତପୋବନ ଦେଖିବାକୁ ମୋ ମନ । ଋଷିପତ୍ନୀଙ୍କି କରିବି ଦର୍ଶନ । ଫଳ
ମୂଳ ଦେବି । ବସନ ଭୂଷଣ ଦେଇ ଆସିବି ॥ ଶୁଣି ରାଘବ ହୋଇ ହସ
ହସ । ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଯିବ ତାଙ୍କର ପାଶ । ଋଷିମାନଙ୍କ ମଠ ଦେଖାଇବା ।
ତୁମ୍ଭର ମନୋରଥ ପୂରାଇବା । ତୋଷିବାକୁ ମନ । ବାହାର ମଣ୍ଡପେ
କଲେ ଆସ୍ଥାନ ॥ ଦିବ୍ୟ ମଣ୍ଡପ ରତ୍ନବେଦୀ ପର । ତହିଁ ବିଜୟ କଲେ
ରଘୁବୀର । ଏହି କାଳରେ ବିଦୂଷିକମାନେ । ପ୍ରବେଶ ହେଲେ ରାମ
ସନ୍ନିଧାନେ । ସେମାନଙ୍କୁ ଦେଖି । ତାଙ୍କୁ ଦେଖି ପରିଜନ ଉପେକ୍ଷି ॥
ଶ୍ରୀରାମ ତାଙ୍କୁ ପରିହାସ କଲେ । ଶୁଣି ସେମାନେ ପ୍ରତିଭାଷ ଦେଲେ ।

ଉପୁଜଇ ଚନ୍ଦ୍ର ବଦନ୍ତ ହାସ । ଜାଣନ୍ତି ସେମାନେ କଥାର ରସ । ସେମାନଙ୍କ ସଙ୍ଗେ । କଉତୁକ କଥା କହନ୍ତି ରଙ୍ଗେ ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ଦ୍ୱିଜମାନେ । ଆମ୍ଭଙ୍କୁ କି ବୋଲନ୍ତି ପୁରଜନେ । ନିନ୍ଦା ସ୍ତୁତି ଆମ୍ଭ ସମ୍ମୁଖରେ କହ । ଯଥାର୍ଥ କଥାରେ ଭୟ ନ ପାଅ । ଶୁଣିଲେ ଅକୀର୍ତ୍ତି । ଅକୀର୍ତ୍ତିରେ ନ ବଳାଇବା ମତି ॥ ବୋଲନ୍ତି ହେ ଦେବ ତୁମ୍ଭ କୀରତି । ଚନ୍ଦ୍ରକର ପ୍ରାୟ ମଣ୍ଡିଲା କ୍ଷିତି । ତ୍ରୟଭୁବନ ସନ୍ତାପ ଖଣ୍ଡିଲ । ଜାନକୀହେତେ ରାବଣ ଦଣ୍ଡିଲ । ସିନ୍ଧୁ ବନ୍ଧାଇଲ । ଅଲୌକିକ କର୍ମମାନ ତ କଲ ॥ ପର୍ଶୁରାମଙ୍କୁ ଦେବ କଲ ଜୟ । ସେହିନୁ ଦୁଷ୍ଟ ହୋଇଲେ ସଭୟ । ଯେଉଁ ଲଙ୍କାଗଡ଼ ଦେବେ ଅଜୟ । ବାନରଙ୍କୁ ଘେନି କଲ ତା ଜୟ ॥ କି ବୋଲିବେ ଜନେ । ପ୍ରଶଂସା କରନ୍ତି ତ୍ରିଭୁବନେ ॥ ପୁଣି ବୋଲନ୍ତି ଶ୍ରୀରାମ ରାଜନ । ତୁମ୍ଭେମାନେ ଭୟ ନ କର ମନ । ତଥାପି ଆମ୍ଭର କି ଅବଗୁଣ । କାହା ମୁଖରୁ କାହିଁ ଅବା ଶୁଣ । ଶୁଣି ନିବର୍ତ୍ତିବା । ଧର୍ମ କଥାରେ ସିନା ପ୍ରବର୍ତ୍ତିବା ॥ ଭଦ୍ରମୁଖ ନାମେ ଏକ ବ୍ରାହ୍ମଣ । କର ଯୋଡ଼ିଣ ବୋଲେ ଦେବ ଶୁଣ । ସବୁରି ମୁଖରେ ତୁମ୍ଭର କୀର୍ତ୍ତି । ଏକା କଥାଏ ମାତ୍ର ଅପକୀର୍ତ୍ତି । ଶୁଣଇ ମୁଁ ଯାହା । ବଚନେ ଦେବ କହି ନୁହେଁ ତାହା ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ହେ ଭୟ ନ କର । ନିର୍ଭୟ ହୋଇ ଜଣାଅ ସମ୍ମୁଖର । ଏହା ଶୁଣି ଦ୍ୱିଜ କହେ ଉତ୍ତର । ହେ ଦେବ ତୁମ୍ଭର ନଗର ନର । ଏମନ୍ତ ବୋଲନ୍ତି । ଏଡ଼େ ଅମାନ୍ତ କଲେ ରଘୁପତି ॥ ରାବଣ ଯାହାକୁ ହରିଗଲା ନେଇ । ବରଷେ ଯାଏ ଘରେ ରଖିଥିଲା । ତାହାକୁ ଆଣି କଲେ ପ୍ରିୟବନ୍ତି । ନ ମିଳନ୍ତା କିବା ଅନ୍ୟ ଯୁବତୀ । ଏମନ୍ତ ବଚନ । କହନ୍ତି ଦେବ ଅଯୋଧ୍ୟାର ଜନ ॥ ଯେଉଁ ନୃପତି ଯେଉଁ ଧର୍ମ କରେ । ସେ ଦେଶ ଜନେ ତାର ଅନୁସାରେ । ଆମ୍ଭ ଭାର୍ଯ୍ୟା ଯେବେ ନେବେ ଆନ । ତାହାକୁ ଦେବେ ଅଣିବ ସଦନ । ଯା କଲେ ନରେଶ । ଆମ୍ଭେମାନେ କଲେ ହେବ କି ଦୋଷ ॥ ଏହା ଶୁଣି ଜଣାଇଲ ସମ୍ମୁଖ । ମୋ ଦୋଷ ନ ଧର କୋଦଣ୍ଡଧର । ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ଅରୁଣ ନୟନ । ଭୂମିକି ସେ କଲେ ଅବଲୋକନ । ତେଜି ଖରଶ୍ୱାସ । ମହାକ୍ରୋଧ ମନେ ହେଲା ପ୍ରବେଶ । ବ୍ରାହ୍ମଣମାନଙ୍କୁ ଦେଲେ ମେଲାଣି । ସେମାନଙ୍କ କଥା ମନରେ ଗୁଣି । ଜନ ଅପବାଦ ହୋଇବା ଜାଣି । ବିସ୍ମୟ ହୋଇଲେ କୋଦଣ୍ଡ-ପାଣି । ଦୀନ କୃଷ୍ଣ ଭଣି । ରାମ ଚାନ୍ଦ ଭବସିନ୍ଧୁ-ତରଣୀ ॥

## ୧୭ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଗୁଜ୍ଜରୀ

ଭଦ୍ରମୁଖୁଁ ଏସନ ଶୁଣି ରଘୁମଣି । ମହାକ୍ରୋଧ ଜାତ ହୋଇଲା
ସେହିକ୍ଷଣି ॥ ହୃଦୟଦେଶ ତାଙ୍କର ହେଲା ଆକୁଳ । ବେନି ନୟନେ ପୂରିଲା
ଲୋତକଜଳ ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଦ୍ୱାରୀକି ଅଣାଅ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ପେଷିବି ବନକୁ
ସୀତା ମୁଁ ତତକ୍ଷଣ ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଦ୍ୱାରୀ ବେଗେ ଚଳିଣ ଗଲା । ଭରତ
ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଆଣିଲା ॥ ଦ୍ୱାରେ ତାଙ୍କୁ ରଖି ଜଣାଇଲା ଛାମୁରେ । ସେ
ଦେବ ଆଣିଲି ଭ୍ରାତୃ ରଖିଛି ଦ୍ୱାରେ ॥ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ବେଗେ ଆମ୍ଭ ଛାମୁକୁ
ଆଣ । ଦ୍ୱାରେ କିପା ରହିଲ ସେ ଆମ୍ଭର ପ୍ରାଣ ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ଛାମୁରେ
କଲେ ପ୍ରବେଶ । ଦର୍ଶନ କରିଣ ଉଭା ହୋଇଲେ ପାଶ ॥ ଦେଖିଲେ ନୃପତି
ମୁଖ ଦିଶେ ବିରସ । ଯେସନେ ପୂର୍ଣ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ଦିଶେ ରଜନୀ ଶେଷ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ
ଚାହିଁ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ରାଜନ । ତୁମ୍ଭେ ସିନା ଜାଣ ଲଙ୍କା ବୃତ୍ତାନ୍ତମାନ ॥
ଯେଉଁରୂପେ ସୀତା ଅଗ୍ନି ପରୀକ୍ଷା ଦେଲେ । ଯେଉଁରୂପେ ଆସି ପିତାମହ
କହିଲେ । ଦେଖିଲ ତ ତାତ ଶମ୍ଭୁ ସଙ୍ଗତେ ଆସି । ବୋଇଲେ ଅଟନ୍ତି
ବାବୁ ସୀତା ନିର୍ଦ୍ଦୋଷୀ ॥ ତେଣୁକରି ତାଙ୍କୁ ଆମ୍ଭେ ଗ୍ରହଣ କଲୁ । ଏବେ
ଜନମୁଖେ ଅପବାଦ ପାଇଲୁ ॥ ଜନ ଅପବାଦ ନାଶ କରେ ସୁକୀର୍ତ୍ତି ।
ଏଣୁ କରି ତହିଁକି ମୁଁ କରଇ ଭୀତି । ଜନ ଅକୀର୍ତ୍ତିରେ ଅଧୋଗତି ଲଭନ୍ତି ।
ଜନ ପ୍ରଶଂସିଲେ ସ୍ୱର୍ଗପୁରେ ବସନ୍ତି ॥ ଅପବାଦ ଶୁଣି ଅଣାଇଲୁଁ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ।
ଏ କଥାରେ ବଳାଇବ ନାହିଁ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ॥ ଆମ୍ଭର ଚରଣ ରାଣ କର ଶପଥ ।
ଆମ୍ଭ ଆଜ୍ଞା ନ ଭଙ୍ଗ କରିବ ତୁରିତ ॥ ସୀତାଙ୍କୁ ନେଇଣ ତୁମ୍ଭେ ବନେ
ନିବେଶ । ଗଙ୍ଗାତୀରେ ବାଲମିକି ଆଶ୍ରମ ପାଶ ॥ ଋଷିକୁଟୀ ଦେଖିବାକୁ
ତାଙ୍କର ମନ । କଇତବେ ନେଇ ଛାଡ଼ି ଆସ ବହନ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣିଣ
ଭ୍ରାତାମାନେ ଆକୁଳ । ସବୁଙ୍କର ନୟନରୁ ଗଳିଲା ଜଳ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା
ଦେଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଅନାଇ । ସୀତାଙ୍କୁ ଘେନିଣ ଯିବ ରଥେ ବସାଇ ॥ ସୁମନ୍ତ୍ର
ସାରଥି ହୋଇ ରଥ ବାହିବ । ନିଶି ଥାଉଁ ଥାଉଁ ତାଙ୍କୁ ଘେନିଣ ଯିବ ॥
ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସୀକାର କଲେ ॥ ଓଳଗି କରି ମେଲାଣି ସମସ୍ତେ
ହେଲେ ॥ ଏଥୁ ଅନନ୍ତରେ ନିଶି ହୁଅନ୍ତେ ଶେଷ । ସୁମନ୍ତ୍ର ରଥ ଆଣିଲେ
ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପାଶ ॥ ଅନ୍ତଃପୁରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହୋଇଲେ ପ୍ରବେଶ । ଦରଶନ କଲେ
ଯାଇଁ ଜାନକୀ ପାଶ ॥ ଋଷିପତ୍ନୀ ଦେଖିବାକୁ ଶ୍ରଦ୍ଧା ତୁମ୍ଭର । ଆଜ୍ଞା ମୋତେ
ଦେଇଛନ୍ତି କୋଦଣ୍ଡଧର ॥ ଶୁଣିଣ ଜାନକୀ ବହୁ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ । ଦ୍ରବ୍ୟ
ରତ୍ନ ଅଳଙ୍କାର ବସ୍ତ୍ର ଘେନିଲେ ॥ ଋଷି କାମିନୀମାନଙ୍କୁ ଦେବାର ପାଇଁ ।

ସେମାନ ଘେନ ବସିଲେ ରଥରେ ଯାଇଁ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସହିତେ ବସିଲେ ମନ୍ତ୍ରୀବର । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଯାଇଁ ନଗର ଶର ॥ ସୀତା ବୋଲନ୍ତ ଶୁଣ ହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୀର । ଅମଙ୍ଗଳମାନ ତ ହେଉଛି ମୋହର ॥ ଦକ୍ଷିଣ ବାହୁ ଦକ୍ଷିଣ ନେତ୍ର ସ୍ଫୁରଇ । ତନୁ କମ୍ପେ ହୃଦୟ ଆକୁଳ ହୁଅଇ ॥ କହୁ କହୁ ଗଙ୍ଗାଘାଟରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ । ସେଠାରୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ମହାଶୋକୀ ହୋଇଲେ ॥ ଜାନକୀ ବୋଲନ୍ତ ଭ୍ରାତ ପାଦକମଳ । କେବେ ନ ଦେଖି ହେଉଛ ଏତେ ବିକଳ ॥ ପ୍ରାଣପତି ଅଟନ୍ତି ମୋ ପ୍ରାଣ ସୁରମ୍ୟ । ମୋହର ହେଉଛି ତୁମ୍ଭ ଶ୍ରାମ୍ଭ ବିରସ ॥ ଜାହ୍ନବୀ ସନ୍ନିଧେ ନିତ୍ୟକର୍ମ ସାରିଲେ । ଜାନକୀ ଘେନ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାବେ ବସିଲେ ॥ ସୁମନ୍ତ ରଥ ଘେନିଣ କୂଳେ ରହିଲେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଋଷି ଆଶ୍ରମ ଦେଖାଇ ଦେଲେ ॥ ନାବୁଁ ଓହ୍ଲାଇଣ ଗଙ୍ଗାତଟରେ ବସି । ସାନୁଜ କାରୁଣ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି ବିଶେଷି ॥ ବୋଲନ୍ତି ଏ କାର୍ଯ୍ୟକୁ ପେଷିଲେ ଭୂପାଳ । ଛେଦନ କପାଁ ନ କଲେ ଏ ମୋର ବାଳ ॥ ବୋଲନ୍ତି ଜାନକୀ କପା କହ ଏମାନ । ବାହୁଡ଼ି ଯିବାକୁ ହେଉଅଛି ମୋ ମନ ॥ କେବଳ ମାତ୍ର ରହିବା ଆଜର ଦିନ । ସମସ୍ତ ଋଷିମାନଙ୍କୁ କରି ଦର୍ଶନ ॥ ଶୁଣିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପାଦେ ପଡ଼ି ରହିଲେ । ମୋର ଅପରାଧ ନ ଘେନିବ ବୋଇଲେ ॥ ଜନମୁଖେ ରାମ ତୁମ୍ଭ ଅକୀର୍ତ୍ତି ଶୁଣି । ତେଜିଲେ ଏବେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ କୋଦଣ୍ଡ ପାଣି ॥ ଶୁଣିଣ ଜାନକୀ ମୂର୍ଚ୍ଛା ଯାଇ ପଡ଼ିଲେ । କେତେହେଁକ ବେଳେ ତହିଁ ଜ୍ଞାନ ପାଇଲେ ॥ ବୋଲନ୍ତି ମୋହର ଏତେ ମନ୍ଦ କରମ । ବିଧାତା ଦୁଃଖ ଦେବାକୁ କଲା ଜନମ ॥ ପ୍ରାଣ ଗୁଡ଼ନ୍ତି କୂଳକୁ କଳଙ୍କ ହେବ । ପ୍ରାଣପତିଙ୍କି ମୋହର ଦୋଷ ଲଗିବ ॥ ବିଗ୍ରହେବେ ଯୁବତୀମାନେ ଯେ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ । ପ୍ରାଣନାଥ କି ଦୋଷେ ଗୁଡ଼ିଲେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ॥ କି ବୋଲିବି ମୋତେ ସେହି ନ ଦିଶେ ବୁଦ୍ଧି । ବିନା ଦୋଷେ ତ୍ୟାଗ କଲେ କରୁଣାନିଧି ॥ ଏମନ୍ତ ବୋଲିଣ ଉଚ୍ଚେ କଲେ ରୋଦନ । ବୋଲେ ବଣି ଚିନ୍ତା କର ପଦ୍ମଲୋଚନ ॥

## ୧୮ଶ ଛାନ୍ଦ—ବାଲ୍ମୀକି ଆଶ୍ରମରେ ସୀତାଙ୍କ ପ୍ରବେଶ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଗୁଜ୍ଜରୀ

ସୀତା ଶୋକ ଦେଖି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶୋକ କଲେ । ଶୋକ ସମ୍ଭାଳି ନ ପାରି ପଠିଆଇଲେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଅଦୃଶ୍ୟଯାଏ ଅନାଇ ଥିଲେ । ମନେ ବିଚ୍ଛିଲେ ମୋତେ ନିଶ୍ଚେ ତେଜିଲେ ॥ ଗଙ୍ଗା ପାରି ହୋଇ ରଥେ ବସିଲେ ମାର । ମହାଶୋକେ ନୟନରୁ ବହଇ ନୀର ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ନ ଦେଖିଣ

ତରୁଣୀବର ॥ ନିଜ ଭର୍ତ୍ତୃ ବିଚ୍ଛେଦରେ ହେଲେ କାତର ॥ ବହୁ ବିଳପନ୍ତେ
ଉଚ୍ଚେ ବରତରୁଣୀ । ବାଲ୍ମୀକି ଶିଷ୍ୟମାନେ ଶ୍ରବଣେ ଶୁଣି ॥ ଦେଖିଲେ
ଯୁବତୀବର କରେ ରୋଦନ । ଗୁରୁଙ୍କ ସମ୍ମୁଖରେ ଜଣାଇଲେ ବଚନ ॥ ହେ
ଦେବ ସ୍ୱାମୀ ଅଇଲା ପ୍ରାନ୍ତିକ ଦେଶ । କେବଣ ନୃପତି ବରବନିତା କି ସେ ॥
ଆମ୍ଭର ମଠ ନିକଟେ ଗଙ୍ଗାର ତଟେ । ରୋଦନ କରୁଛି ଦେଖି ଅଇଲୁଁ
ବାଟେ ॥ ଧ୍ୟାନରେ ଜାଣିଲେ ମୁନି ଅଇଲେ ସେଠା । ଦଶରଥଙ୍କ ବଧୂ
ଶ୍ରୀରାମ ବନିତା ॥ ଏମନ୍ତ ବିଚାର ପୂଜାଦ୍ରବ୍ୟମାନ ଘେନି । ବନ ଭିତରେ ପ୍ରବେଶ
ହୋଇଲେ ମୁନି ॥ ରମଣିଙ୍କି ଦେଖିଣ ସତୀ ତେଜ କାରୁଣ୍ୟ । ଶିର ଲଗା-
ଇଲେ ତାଙ୍କ ବେନି ଚରଣ ॥ ଋଷି ବୋଲେ ଆମ୍ଭ ପୂଜା ଘେନ ଗୋ ମାତ ।
ଯୋଗବଳେ ଆମ୍ଭେମାନେ ଜାଣୁ ସମସ୍ତ । ଦଶରଥବଧୂ ତୁମ୍ଭେ ଜନକସୁତା ।
ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ପାଟରାଣୀ ଅଟ ଗୋ ସୀତା ॥ ଅମ୍ଭ ମଠ ତୁମ୍ଭ ଅନ୍ତଃପୁର ସମାନ ।
ଏ କଥାକୁ ମାତ ମନେ ନ ଧର ଆନ ॥ ଶୁଣି ଜାନକୀ ବୋଲନ୍ତି କହିଲ
ସତ । ମହର୍ଷି ଅଟ ବିଖ୍ୟାତ ଜନକ ତାତ ॥ ଅର୍ଘ୍ୟ ଦେଇ ବାଲ୍ମୀକି ଆଗ
ହୋଇଲେ । ସୁତା ପ୍ରାୟେ ସୀତା ପଛେ ଗମନ କଲେ ॥ ମଠପାଶେ ତପସ୍ୱିନୀ-
ମାନଙ୍କ ସ୍ଥାନ । ସେଠାବକୁ ବାଲ୍ମୀକି କଲେ ଗମନ ॥ ତାହାଙ୍କୁ ବୋଇଲେ
ଏହି ଜନକସୁତା । ଏହାଙ୍କର ତୁମ୍ଭେମାନେ ହୋଇବ ମାତା ॥ ଏତେ କହି
ସେମାନଙ୍କୁ ସମର୍ପି ଦେଲେ । ସେମାନେହେଁ ତାଙ୍କ ପୂଜା କରିଣ ନେଲେ ॥
ତପସ୍ୱିନୀ ପ୍ରାୟେ ହେବ ରାମ ବନିତା । କେତେବେଳେ କି ଅବା ନ କରେ
ବିଧାତା । ସୁମନ୍ତ୍ର ସଙ୍ଗେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରଥରେ ବସି । ହେଦିନ ନଦୀକୂଳରେ
ହୋଇଲେ ଅସି ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶୋକ ଦେଖିଣ ସେ ମନ୍ତ୍ରୀବର । ଗୃହ୍ଣି କରି
କହନ୍ତି ତାହାଙ୍କୁ ଉତ୍ତର ॥ ପୂର୍ବେ ମୁହିଁ ଏ ଚରିତ୍ର ଅଛଇ ଶୁଣି । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁହିଁ
ତେଜିବେଟି କୋଦଣ୍ଡପାଣି । କାହାକୁହିଁ ନ କହିବ ଗୁପତବାଣୀ । ଦୁର୍ବା-
ସାଙ୍କ ମୁଖରୁ ମୁଁ ଅଛଇ ଶୁଣି ॥ ଏକଦିନେ ଦୁର୍ବାସା ଅଯୋଧ୍ୟା ଅଇଲେ ।
ତୁମ୍ଭ ତାତ ବହୁ ତାଙ୍କୁ ଭକତି କଲେ ॥ ପଚାରିଲେ ଏ ମୋହର ସୁର-
କୁମର ॥ ଏହାଙ୍କର ଯଶ କି ହୋଇବ ମୋହର ॥ ମୁନି ବୋଇଲେ ଶୁଣ
ହେ ନୃପଶାର୍ଦ୍ଦୂଳ । ଜନମିଲେ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ତୁମ୍ଭର କୁଳ ॥ ରାମ ନାରାୟଣ
ଏହି ନାହିଁଟି ଭେଦ । କେବଳ ବନିତା ସଙ୍ଗ ହେବ ବିଚ୍ଛେଦ ॥
ଦେବାସୁର ଯୁଦ୍ଧ ହୋଇଲା ଯେଉଁ କାଳେ । ଦେବତାଏ ଅସୁରଙ୍କୁ
ମାଇଲେ ବଳେ ॥ ଅସୁର ଆସିଲା ଭୃଗୁ ବନିତା ପାଶେ । ଶରଣ ପଶିଲେ
ତାଙ୍କ ଜୀବନ ଆଶେ । ତାହା ଦେଖି ବିଷ୍ଣୁ ତାଙ୍କୁ କୋପ କଲେ । ଚକ୍ର
ଘେନି ଋଷିପତ୍ନୀ ଶିର ଛେଦିଲେ ॥ ଏମନ୍ତ ଦେଖିଣ ଭୃଗୁ ଦେଇଲେ

ଶାପ । ବଶିଷ୍ଠ ଅକାରଣେ କଲ ଏଡ଼େକ ଶାପ ॥ ମାନବ ନୃପତିପୁରେ ଜାତ ହୋଇବ । ଭାର୍ଯ୍ୟା ବିଚ୍ଛେଦ ମହାକଷ୍ଟ ପାଇବ ॥ ମାନବ ତନୁ ଧରିଣ ହେବ ଅଜ୍ଞାନ । ତେଣୁ ଅଜ୍ଞାନରେ ଏହା କଲ ବିଧାନ ॥ ସେହି ବଶିଷ୍ଠ ତି ତୁମ୍ଭର ରାମ ନନ୍ଦନ । କେବଳ ବନିତା କଷ୍ଟେ ବଞ୍ଚିବେ ଦିନ ॥ ଏ ରାମଙ୍କ ହୋଇବେଟି ବେନି କୁମର । ବଂଶ ବୃଦ୍ଧି ବହୁତ ହୋଇବ ତୁମ୍ଭର ॥ ଭ୍ରାତା ମାନଙ୍କୁହିଁ ତ୍ୟାଗ କରିବେ ରାମ । ଏମନ୍ତ କହିଣ ଗଲେ ମୁନି ଉତ୍ତମ ॥ ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଏଥକୁ କିପାଇଁ ଭାଳ । କାହାକୁହିଁ ନ କହିବଟି ଶରକାଳ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ହୋଇଲେ ତୋଷ । ଅଯୋଧ୍ୟା କଟକେ ଆସି ହେଲେ ପ୍ରବେଶ ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ଚରଣ ଅମଳକମଳ । ଧ୍ୟାନବଶି ବୁଦ୍ଧି ଚିତ୍ତହିଁ ହେଲା ପ୍ରସନ୍ନ ॥

## ୧୯ଶ ଛାନ୍ଦ—ନୃଗ, ନିମି ନୃପତିଙ୍କ ଉପାଖ୍ୟାନ

ରାଗ ଆହାରୀ

ଶ୍ରୀରାମ ପାଶ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପରବେଶ । ଦେଖିଲେ ନୃପତିମୁଖ ବିଶେ ବିରସ ॥ ମନରେ ଦୁଃଖ । କରି ଭୂମିକି ମୁଖ । ଝୁରୁଛନ୍ତି ବସି ତେଜି ସକଳ ସୁଖ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣବୀର । ଶିରେ ଦେଇଣ କର । ଦର୍ଶନ କରି ଜଣାନ୍ତି ଅତି ମଧୁର ॥ ନେଲ କପଟେ । ଛାଡ଼ିଲ ଗଙ୍ଗାତଟେ । ବହୁ ବିଳପିଲେ ମୁନି ମଠ ନିକଟେ ॥ ଯାହା ଦଇବ । ଲେଖି ଅଛଇ ପୂର୍ବ । ଏବେ ସେ ଦେବ ଭାଳିଲେ କିସ ହୋଇବ ॥ ଛାଡ଼ିଲେ ଶୋକ । ପୁଣି ହେଲେ ବିବେକ । ଗୃହିଦିନ ରହିଲି ଜ ବୋଲିବେ ଲୋକ ॥ ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ସର୍ବ ଚରିତ ଶୁଣ । କେବଳ ଦୁଃଖର ହେତୁ ନୃପତି ପୁଣ ॥ ପୂର୍ବର ଖ୍ୟାତି । ନୃଗ ନାମେ ନୃପତି । କୋଟି ଧେନୁ ଦାନରେ ପାଇଲେ ବିପତ୍ତି ॥ ଗୋବତ୍ସ କଣି । ଦାନ ଦିଅନ୍ତେ ପୁଣି । ଦାନ ଧେନୁ ଦାନ କଲ ଚିହ୍ନି ନ ଜାଣି ॥ ସେ ଦ୍ୱିଜବରେ । ଧେନୁକୁ ଅନୁସରେ । ଅନ୍ୟ ଗ୍ରାମେ ଦେଖିଲା ସେ ବ୍ରାହ୍ମଣପୁରେ ॥ ନାମେ ଡାକିଲା । ମାତ୍ରକେ ସେ ଅଇଲା । ସେ ଧେନୁ ଆଣନ୍ତେ ପଥେ ଦ୍ୱିଜ ଧଇଲା । ଏ ବୋଲେ ମୋର । ସେହି ବୋଲେ ମୋହର । କଳି କରି ଗଲେ ନୃପତି ସିଂହଦ୍ୱାର ॥ ସେ ବେନି ଦ୍ୱିଜ । ମନେ ପାଇଣ ଲାଜ । ବୋଲନ୍ତି ନୃପତି ମନ ଜାଣିବା ଆଜ ॥ ଦ୍ୱାରେ ରହିଲେ । ଦ୍ୱାରପାଳେ କହିଲେ । ଗୁହାରି କରି ଆସିଛୁଁ ବୋଲି ବୋଇଲେ ॥ କହେ ଦୁଆରୀ । ଦେବ ଦ୍ୱିଜ ଗୁହାରି । ନ ଶୁଣିଲା ପ୍ରମତ୍ତ ହେଲେ ସେ ଦଣ୍ଡଧାରୀ ॥ ଦେବ ଦ୍ୱିଜେ କୋପ । କରି ଦେଲେକ ଶାପ । ବୋଇଲେ ସରଟ ହୁଅ ଅର୍ଜିଲୁ ପାପ ॥ ପଥରେ ଥିବ । ତରକାଳ ଯାଇବ ।

ଦ୍ୱାପରେ ଶ୍ରୀକୃଷ୍ଣ ଦେଖି ମୁକତ ହେବ ॥ ନୃପତିମଣି । ବ୍ରାହ୍ମଣ ଶାପ ଜାଣି ॥
ଜ୍ୟେଷ୍ଠପୁତ୍ରଙ୍କୁ ନୃପତି କଲେକ ଆଣି ॥ ଶିଳ୍ପୀ ଆଣିଲା । ଦେହୁ ପ୍ରଶାତ କଲା ।
ଚଉପାଶେ ବନଟେପି ଏଣ୍ଡୁଅ ହେଲା ॥ ଆହେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ପୂର୍ବ କଥାଟି ଶୁଣ ।
ନିମି ରାଜା କଲେ ବଶିଷ୍ଠଙ୍କୁ ବରଣ ॥ କରନ୍ତି ଯାଗ । ମୋର ବରଣ ହେବ ।
ସେ ବୋଇଲେ ପୂର୍ବରୁ ବରିଛି ବାସବ ॥ ସେ ଯାଗ ସାରି । ଆସିବୁ ତୁମ୍ଭ
ପୁରୀ । ସୁରପୁର ଗଲେ ମୁନି ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରି ॥ ଦେଖି ବିଳମ୍ବ । ଯାଗ କଲେ
ଆରମ୍ଭ । ବାଲ୍ମୀକି ଋଷିଙ୍କୁ କଲେ ଅବଲମ୍ବ ॥ ସେ ମୁନି ଜାଣି । ଆଣିଲେ
ରାଜାଗଣ । ପୁରୋହିତ ହୋଇ ତୁମ୍ଭେ ହୁଅ ବରଣ ॥ କରାଇ ତୋଷ । ତାଙ୍କୁ
ଆଣି ହରଷ । ଯୋଗ ଆରମ୍ଭିଲେ ଦଶସହସ୍ର ବରଷ ॥ ବଶିଷ୍ଠ ଋଷି । ଯାଗ
ଜରଣ ଆସି । ଦ୍ୱାରୀ ଆଗେ କହି ସିଂହଦ୍ୱାରରେ ବସି ॥ ଜ୍ଞାତ ନ କଲେ ।
ରାଜା ପହୁଡ଼ିଥିଲେ । ବଶିଷ୍ଠ କୋପ କରି ତାଙ୍କୁ ଶାପ ଦେଲେ ॥ ଅଜ୍ଞାନ
ହୁଅ । ବାୟୁଶରୀର ବହ । ଏତେ ମତ୍ତଗର୍ବେ ଯେବେ ହୋଇଲ ମୋହ ॥
ଶାପ ବଚନ । ଶୁଣି ସନ୍ଦେହ ମନ । ବଶିଷ୍ଠଙ୍କୁ ସେହି ଶାପ ଦେଲେ ବହନ ॥
ବିକଳ ମୁନି । ବାୟୁ ଶରୀର ଘେନି । ବ୍ରହ୍ମଲୋକେ ଯାଇ ଦେଖିଲେ ପଦ୍ମ-
ଯୋନି ॥ ଜାଣିଲେ ପିତା । ନିମି ଶାପ ବାରତା । ବଶିଷ୍ଠଙ୍କୁ ଶାପ ଦେଲେ
ଅଖିଳ ପିତା ॥ ବରୁଣ ରେତ । ହେବ କୁମ୍ଭରୁ ଜାତ । ସୂର୍ଯ୍ୟବଂଶେ ତୁମ୍ଭେ
ହୋଇବ ପୁରୋହିତ ॥ ଶୁଣି ସେ ଋଷି । ବରୁଣପୁରେ ଆସି । ଉର୍ବଶୀ ସେ
ଦିନ ବରୁଣପାଶେ ବସି ॥ କାମେ ଅବଶ । ଉର୍ବଶୀ ଦେଖି ତୋଷ । ଆଜ
ମୋର ଭାର୍ଯ୍ୟା ତୁ ହୁଅ ଗୋ ଆସ ॥ କର ଯୋଡ଼ିଣ । ରାମା କହେ ବଚନ ।
ପୂର୍ବରୁ ବରିଣଛନ୍ତି ପିତା ବରୁଣ ॥ ତାଙ୍କର ଅଙ୍ଗ । ଭାବ ତୁମ୍ଭର ସଙ୍ଗ ।
ଏମନ୍ତ କରିଣ ପଛେ କରିବ ଭଙ୍ଗ ॥ ସ୍ୱଭାବ ବଶ । ଦେଖି ବରୁଣ ପାଶ ।
ତହୁଁ ମିତ୍ରାବରୁଣରେ କଲା ପ୍ରବେଶ ॥ ସେ କୋପ କଲେ । ଭାବ ଦେଲୁ
ବୋଇଲେ । ତାର ଅଙ୍ଗ ଆଉ ସେ ସ୍ପର୍ଶ ନ କଲେ ॥ ବରୁଣ ଦେବ । ତାର
ଘେନିଣ ଭାବ । ମଦନ ଆରତେ ରେତ ହେଲା ସମ୍ଭବ ॥ ରେତ ଘେନିଣ ।
କୁମ୍ଭରେ ସେ ବରୁଣ । ବଶିଷ୍ଠ ପ୍ରବେଶ ସେ କୁମ୍ଭେ ସେହିକ୍ଷଣ ॥ କୁମ୍ଭରେ
ଥିଲା । ବେନି ଭାଗ ହୋଇଲା । ପ୍ରଥମେ କୁମ୍ଭରୁ ଜାତ ଅଗସ୍ତି ହେଲା ॥ ବ୍ରହ୍ମାର
ସୁତ । ପଛେ କୁମ୍ଭରୁ ଜାତ । ଇକ୍ଷ୍ୱାକୁ ବଂଶରେ ସେ ହେଲେ ପୁରୋହିତ ॥ ନିମି
ଯେ ଥିଲେ । ଋଷିମାନେ ଅଇଲେ । ନେଇ ନିମିଷ କରି ତାକୁ ବର ଦେଲେ ॥
ନିମିର ପିଣ୍ଡ । ରଖିଲେ ତୈଳଭାଣ୍ଡ । ଯାଗଶାଳରେ ମନ୍ଥନ କଲେ ତା ପିଣ୍ଡ ॥
ତହୁଁ ବାଳକ । ଋଷି ହେଲେ ଜନକ । ମିଥିଳା ତେଣୁ ବୋଲନ୍ତି ସକଳ
ଲୋକ ॥ ବିପ୍ରେଷ୍ଟି ଦେବ । ତାଙ୍କ ଶାପ ପ୍ରମାଦ । ବୋଲେ ବିଶି ରାମ କବି
ହେଲେ ଉନ୍ମାଦ ॥

## ୨୦ଶ ଛାନ୍ଦ—ଯଯାତି ପ୍ରଭୃତିଙ୍କ ଉପାଖ୍ୟାନ

ରାଗ—କାଳୀ

ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବୋଲନ୍ତି ଆହେ ଦେବଋଷି ତ ଶାପ ଦେଲେ । ନୃପତି ଦେବା ଉଚିତ ନୋହେ ଅମାନ୍ତି କପାଁ କଲେ । ରାମ ବୋଲନ୍ତି ତାମସ ରାଜାମାନେ କରନ୍ତି କୋପ । ଏକା ମାତ୍ରକ ଯଯାତି ଦେବ କହିଲେ ଗୁରୁ ଶାପ । ଶୁଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତହିଁ ବୃତ୍ତାନ୍ତ ଯଯାତି ମହାରାଜା । ବିଭା ହୋଇଲେ ଦେବଯାନୀକି ଦୈତ୍ୟଗୁରୁ ତନୁଜା ॥ ବୃଷପର୍ବାଙ୍କ ଦୁହିତା ନାମ ଅଟଇ ଶରମିଷ୍ଠା । ଦ୍ୱିତୀୟେ ବିଭା ହେଲେ ତାହାଙ୍କୁ ନୃପତିକୁଳ ଶ୍ରେଷ୍ଠା ॥ ଦେବଯାନୀର ଯଦୁକୁମର ଅଟଇ ସେ ଦୁର୍ଭଗା । ଶର୍ମିଷ୍ଠାଙ୍କର କୁମର ପୁରୁ ଅଟଇ ସେ ସୁଭଗା । ଦିନେକ ଦେବଯାନୀଙ୍କି ଯଦୁ କହିଲେ କଟୂବାଣୀ । ତୁମ୍ଭର ଦୁଃଖ ତନୁ ନ ସହେ ମରିବି ଏହିକ୍ଷଣି ॥ ପୁତ୍ର ବଚନ ଶୁଣିଣ ଜନନୀ ବହୁତ ଶୋକ କଲେ । ପିତାଙ୍କୁ ଚିନ୍ତା କଲ ମାତ୍ରକେ ପିତା ପ୍ରବେଶ ହେଲେ । ବୋଇଲେ ସୁତେ କପା ରୋଦନ କରୁଛ ସୁତ ଘେନ । ଦୁର୍ଭଗା କଲ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ରାଜା ମୋ ବଚନ ନ ଘେନ ॥ ସୁତା ନାତିର କଷ୍ଟ ଦେଖିଣ କଲେକ ଗୁରୁ କୋପ । ଜରା ହୁଅ ତୁ ବୋଲିଣ ଯଯାତିଙ୍କୁ ସେ ଦେଲେ ଶାପ । ଗୁରୁଙ୍କ ଶାପ ଜାଣିଣ ନୃପ ଯଦୁଙ୍କୁ ରାଇ ପାଶ । ଶୁକ୍ର ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଶାପ ଦିହିଲେ ନ କଲୁ ଆମ୍ଭେ ଦୋଷ ॥ ଥୋକାଏ ଦିନ ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭର ବୃଦ୍ଧ ଶରୀର ଘେନ । ଯୁବା ଶରୀର ଘେନିଣ ଭୋଗ କରେ ଥୋକାଏ ଦିନ । ଯଦୁ ବୋଇଲେ ସୁଭଗା ସୁତ ଅଟଇ ତୁମ୍ଭ ପୁରୁ । ବହୁତ ଅନୁରାଗ ତାହାଙ୍କୁ ସେ ତୁମ୍ଭ ଆଜ୍ଞା କରୁ ॥ ମୁହିଁ ତୁମ୍ଭର ଜ୍ୟେଷ୍ଠ କୁମର ମୋ-ଠାରେ ନାହିଁ ସ୍ନେହ । ସୁଭଗା ସୁତ ଆଗରେ ଶାପ ଯାଇ ତୁମ୍ଭର କହ । ଶୁଣି ରାଜନ ଯଦୁବଚନ ପୁରୁ ପାଶକୁ ଗଲେ । ନିଜ ବୃତ୍ତାନ୍ତ କହି ତାଙ୍କୁ ତ ଜରା ଘେନ ବୋଇଲେ ॥ ଶୁଣି ସାନନ୍ଦ ହୋଇଣ ପୁରୁ ବୋଇଲେ ଦେବ ଦିଅ । ବୃଦ୍ଧ ଶରୀର ଦେଇଣ ମୋତେ ଯୁବା ଶରୀର ନିଅ ॥ ଶୁଣି ନୃପତି ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ବୃଦ୍ଧ ଶରୀର ଦେଲେ । ଯୁବା ଶରୀର ବହିଣ ବହୁ ଭୋଗମାନ ତ କଲେ ॥ ଦଶସହସ୍ର ବରଷ ରାଜା କଲେକ ବଇଭୋଗ । ବୃଦ୍ଧ ଶରୀର ଘେନିଣ ପୁରୁ କଲେକ ଅନୁରାଗ ॥ ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ନୃପତିବର ପୁରୁଙ୍କୁ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ । ତୁମ୍ଭଠାରୁ ତୁମ୍ଭ ବଂଶରେ ରାଜା ହୁଅ ବୋଇଲେ ॥ ଯଦୁର ବଂଶେ ଅବତରିଣ କେହି ନୋହିଲେ ରାଜା । ନୃପତି ହୋଇ ତୁମ୍ଭ ବଂଶରେ ପାଇବେ ବିଦ୍ୟ ପୂଜା ॥ ଯଦୁକୁମରେ ଏମନ୍ତ ଶାପ ଦେଲେକ ମହାରାଜା । ଆମ୍ଭର ଆଜ୍ଞା ଅବଜ୍ଞା କଲୁ ହୋଇ ଆମ୍ଭ ଆତ୍ମଜା ॥ ଏମନ୍ତ ଶାପ ଯଯାତି ଭୂପ

କୋପ କରିଣ ଦେଲେ । ସେହିକୁ ଯଦୁବଂଶରେ ଦୁଷ୍ଟ ହୋଇ ଅବ-
ତରିଲେ ॥ ଏମନ୍ତ କହି ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ହେଲେ ସୁଅବକାଶ । ଦ୍ୱାସ୍ଥ ଜଣାଏ
ଏହି ସମୟେ ଶୁଣିବା ନୃପଈଶ ॥ ଚ୍ୟବନ ଋଷି ଅନେକ ଋଷି **ସଙ୍ଗରେ ଛନ୍ତି**
ଘେନି । ସିଂହଦୁଆରେ ରହି ସେ କରୁଅଛନ୍ତି ବେଦଧ୍ୱନି । ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ
ବୋଇଲେ ବେଗେ ତାହାଙ୍କୁ ଘେନି ଆସ । ଆଜ୍ଞା ପ୍ରମାଣେ ଦ୍ୱାସ୍ଥ ମିଳିଲା
ଋଷିମାନଙ୍କ ପାଶ ॥ ଆଜ୍ଞା ହୋଇଲା ସ୍ୱାମୀଙ୍କୁ ଯିବ ବୋଲିଣ ଘେନି ଆସେ ।
ସମସ୍ତ ଋଷି ଭେଟ ହୋଇଲେ ଯାଇଁ ଶ୍ରୀରାମ ପାଶେ । ଦେଖି ଶ୍ରୀରାମ
ମାନ୍ୟ କରିଣ କଲେ ତାହାଙ୍କୁ ପୂଜା । ଅର୍ଘ୍ୟ ଆସନ ଦେଇ ତାହାଙ୍କୁ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି
ରାମରାଜା ॥ କି ଭାଗ୍ୟ ଆଜ ମୋର ଭୁବନେ ବିଜୟ ସର୍ବଋଷି । ଆଜ ମୋ
ନେତ୍ର ସଫଳ ହେଲା ଦେଖି ଯମୁନାବାସୀ । ମୋର ଜୀବିତ ସ୍ୱରାଜ୍ୟ ଯେତ
ଅଟଇ ଏ ତୁମ୍ଭର । ଯାହା ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଆଜ୍ଞା କରିବ କର ହେ ମୁନିବର ॥ ଶୁଣି
ଶ୍ରୀରାମ ସ୍ୱାମୀରେ କହେ ଚ୍ୟବନ ତପୋଧନ । ତୁମ୍ଭ ସମାନ ନାହିଁ ମହୀରେ
ଆଉ ତ ବଳବନ୍ତ ॥ ଅସୁର ମାରି ଉଶ୍ୱାସ କଲ ମହୀର ଭାରଭର । ସକଳ
ଦେବତାଙ୍କୁ ଅଭୟ ଦେଲ ହେ ରଘୁବୀର ॥ ଏଣୁଟି ଆମ୍ଭେ ତୁମ୍ଭର ଆଶ୍ରେ ଅଛୁ
ସକଳ ଦିନେ । ବୋଲଇ ବଶି ଶୁଣି ତା ରାମ ହେଲେ ସଙ୍କୋଚ ମନେ ।

## ୨୧ଶ ଛାନ୍ଦ—ଚ୍ୟବନ ଋଷି ଓ ରାମଙ୍କ କଥୋପକଥନ

ରାଗ—କୌଶିକ

ଚ୍ୟବନ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ହେ ଶ୍ରୀରାମ ମଧୁଦନୁଜ ନାମେ ବୀର ।
ମହାତପ ସେ ଶିବଠାରେ କଲାକୁ ଦେଲେ ତାହାଙ୍କୁ ହର ବର ।
ଆହେ ରାଘବ । ଶୂଳରୁ ଶୂଳ ଜାତ କଲେ । ଶୂଳ ଥିଲେ ତୁ ତ୍ରିଭୁବନ
ଜିଣିବୁ ବୋଲିଣ ତାର କରେ ଦେଲେ ॥ ସେ ବୋଇଲା ଦେବ
ମୋର ପୁତ୍ର ନାହିଁ ଏହି ଶୂଳେ ଜୟ କରିବେ । ତୁମ୍ଭ ପ୍ରସନ୍ନେ
ମୋର ଶତ୍ରୁମାନଙ୍କୁ ଜିଣିବ ରଣେ ସଂହାରିବେ । ଆହେ ରାଘବ । ହେଉ
ବୋଲି ହର ବୋଇଲେ । ଦେବତା ବ୍ରାହ୍ମଣେ ଉକତ କରିବୁ ବୋଲିଣ
ମଧୁକୁ କହିଲେ । ଏମନ୍ତ ଶୁଣିଣ ମୁହିଁ ଥିବାଯାଏ ହୋଇଣ ଥିଲା ଭଲ ଗତି ।
ମଧୁବନ ଭାଙ୍ଗି ମଧୁପୁର କରି ଭୁଞ୍ଜିଲା ନିଷ୍କଳା ବିଭୂତି । ଆହେ ରାଘବ ।
ତାର ପୁତ୍ର ହେଲା ଲବଣ । ମହାଦୁଷ୍ଟପଣେ କାହାକୁ ନ ମାନି ପୃଥିବୀ
କଲା ଉଣାଭଣା ॥ ଶୂଳ ତାର ନିଜପୁରରେ ରଖିଣ ପ୍ରତିଦିନ ତା ପୂଜା
କରେ । ଖାଇବା ନିମନ୍ତେ ପ୍ରତି ଦିବସରେ ଦଶ ସହସ୍ର ଜୀବ ମାରେ । ଆହେ
ରାଘବ । ତାକୁ ବେଗେ ତୁମ୍ଭେ ସଂହାର । ଶୁଣିଣ ରାଘବ **ମୁନିଙ୍କ ବଚନ**

କଲେକ ତାହା ସ୍ୱୀକାର ॥ ଭରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନଙ୍କୁ ଚାହିଁ ବୋଲନ୍ତ ଲବଣ
ଦନୁଜକୁ ମାର । ଶୁଣି ଭରତ କର ଯୋଡ଼ି ମାରିବ ବୋଲିଣ ହେଲା
ଅଗ୍ରସର । ଆହେ ରାଘବ । ତୁମ୍ଭ ଶ୍ରୀଚରଣ ପ୍ରସାଦେ । କ୍ଷଣକରେ ମୁହିଁ
ତାହାକୁ ମାରିଣ ଆସିବି ଦେବ ଅପ୍ରମାଦେ ॥ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ତାଙ୍କ ସ୍ୱୀକାର
ଦେଖି କର ଯୋଡ଼ିଣ ଜଣାଇଲେ । ନେଷ୍ଟ ଥାଉଁ ଜ୍ୟେଷ୍ଠଭ୍ରାତା ଯିବାର
ଉଚିତ ନୁହଇ ବୋଇଲେ । ଆହେ ରାଘବ । ମୁଁ ଯାଇଁ ମାରିବି ଲବଣ ।
ମୁନିମାନଙ୍କୁ ଅଭୟ କରାଇବି ଶିରେ ଘେନି ତୁମ୍ଭ ଚରଣ ॥ ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ
ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ବଚନ ହୋଇଲେ ଯେ ସାନନ୍ଦମନ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଏବେ
ଅଭିଷେକ ହୋଇ ହୁଅ ମଧୁପୁର ରାଜନ । ଆହେ ସାନୁଜ । ଅଧିବାସ ଆଜ
ତୁମ୍ଭର । ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ବୋଲେ ନୃପତି ହେବାକୁ ଯୋଗ୍ୟ ନୁହେଁ ଦେବ
ମୁଁ ସ୍ଥିର ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଆହେ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ଆମ୍ଭ ଆଜ୍ଞା ଭଗ୍ନ ନ କର ।
ଏଠାରେ ତୁମ୍ଭେ ଅଭିଷେକୀ ହୋଇଣ ପଛେ ଲବଣକୁ ସଂହାର । ଆହେ
ସାନୁଜ । ମଧୁକଣ୍ଠକେ ରାଜା ହେବ । ଦୁଷ୍ଟ ଦନୁଜଙ୍କୁ ସଂହାରି ପରଜାମାନଙ୍କୁ
ନିଶ୍ଚିନ୍ତେ ପାଳିବ ॥ ଏମନ୍ତ ଆଜ୍ଞା ଦେଇଣ ଅଯୋଧାରେ ବହୁ ଉତ୍ସବ
କରାଇଲେ । ଶତ୍ରୁଘ୍ନଙ୍କୁ ମଥୁରାରେ ନୃପତି କରିଣ ଅଭିଷେକ କଲେ ।
ଆହେ ସାନୁଜ । ଲବଣ ଯେମନ୍ତ ମରିବ । ସେ କଥା ଆମ୍ଭେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ
ଶିଖାଇବା ଆମ୍ଭ ଆଜ୍ଞା ନିଶ୍ଚେ କରିବ ॥ ଏକା ରଥେ ଚଢ଼ି ମଧୁପୁର
ଯିବ ସୈନ୍ୟ ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗେ ନ ଥିବେ । ରଥ ଗଜ ଅଶ୍ୱ ଅନେକ ପଦାତି
ବୁଲିଣ ଅନ୍ୟ ବାଟେ ଯିବେ । ଆହେ ସାନୁଜ । ଭ୍ରମି ଯାଇଥିବ ଅସୁର ।
ଦ୍ୱାର ନିରୋଧି ତାର ସଙ୍ଗେ ଯୁଦ୍ଧି ପୁରାଇ ନ ଦେବ ଭିତର ॥ ପୁରେ
ପଶିଲେ ସିନା ଶୂଳ ଘେନିଣ ତହିଁରେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ମାରିବ । ଶୂଳ ତା କରେ
ନ ଥିଲେ ସେ ନିଶ୍ଚୟ ତୁମ୍ଭ ହାତେ ପ୍ରାଣ ହାରିବ । ଆହେ ସାନୁଜ ॥ ଆମ୍ଭେ
ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେବା ଶର । ତ୍ରିଭୁବନ ଜୟ କରିବା ନିମନ୍ତେ ଦେଇଅଛନ୍ତି
କୁଶଧର ॥ ଏମନ୍ତ କହି ତୂଣୀରୁ ଶର କାଢ଼ି ଶତ୍ରୁଘ୍ନର କରେ ଦେଲେ ।
ଏ ଶରେ ଲବଣକୁ ବଧ କରିବ ସଂଶୟ ନ କର ବୋଇଲେ । ଆହେ
ସାନୁଜ । ଶସ୍ତ୍ରମାନ ତ ଘେନିଯାଅ । ସ୍ଥମୁରୁ ମେଲାଣି ହୋଇଣ ଅମ୍ଭର ଶୁଭ
ବେଳରେ ତୁମ୍ଭେ ଯାଅ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ବୀରବେଶ ହୋଇଣ ସ୍ଥମୁରେ
ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ । ଶ୍ରୀଚରଣ ଛୁଇଁ ନମସ୍କାର କରି ଭରତେ ମେଲାଣି
ହୋଇଲେ । ପୁଣି ସେ ବୀର । ଭରତ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପାଦେ ପଡ଼ି । ଅନ୍ୟ ଅନ୍ୟ
ବାଟେ ପେଷିଣ ସୈନ୍ୟଙ୍କୁ ଏକା ବଜ୍ରସ୍ଥିରଥେ ଚଢ଼ି ॥ ସମସ୍ତ ଋଷିଙ୍କୁ
ଆଗେ ପଠିଆଇ ଗଙ୍ଗାକୂଳରେ ପରବେଶ । ବାଲ୍ମୀକି ମଠ ଯାଇଣ

ତୁଅନ୍ତେ ଦିବସ ହୋଇଲାକ ଶେଷ । ସେହି ନିଶିରେ । ଜାତ ହୋଇଲେ ଲବକୁଶ । ବୋଲଇ ବିପ୍ର ମୁଁ ନିରତେ ପିଇବ ଶ୍ରୀରାମଚରିତ ପୀୟୂଷ ॥

## ୨୨ଶ ଛାନ୍ଦ—ଲବକୁଶ ଜନ୍ମ

ରାଗ—ରେଖ

ବାଲ୍ମୀକ ମଠ ଦେଖି, ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ହୋଇ ସୁଖୀ, ପଚାରନ୍ତି ମୁନିଙ୍କି ସେ ଆନନ୍ଦମନେ ॥ କହୁତ ଭଗ୍ନ ତ ଦିଶେ, ଯାଗ କରିଥିଲେ କେ ସେ, ବହୁ ହୋମକୁଣ୍ଡ ଅଛି ତୁମ୍ଭର ସ୍ଥାନେ । ଶୁଣି ବୋଲନ୍ତି ସେ ମହର୍ଷି । ସଉଦାସ ନୃପ ଯୋଗେ ଏମନ୍ତ ଦିଶି ॥ ମହାବଳିଷ୍ଠ ସେ ନୃପ, ତେଜରେ ସୂର୍ଯ୍ୟସ୍ୱରୂପ, ମୃଗୟାକୁ କରି ଅନେକ ଦୈତ୍ୟ ମାଇଲେ । ରଣେ ତାହାଙ୍କୁ ନ ପାରି, ଅସୁରେ ମାୟା ବିସ୍ତରି, ବଶିଷ୍ଠେ ଦେଖି ବଶିଷ୍ଠ ରୂପ ଧଇଲେ । ଗଲେ ସଉଦାସର ପାଶ । ମାଗିଲେ ମାଂସ ଭୋଜନ ଦେବୁ ଅବଶ୍ୟ ॥ ରାଜା ସ୍ୱୀକାର କଲେ, ସୂପକାର ଅଣାଇଲେ, ଅସୁରେ ସୂପକାର ରୂପକୁ ଧଇଲେ । ରାଜା କହେ କର୍ଣ୍ଣପାଶ, ରାନ୍ଧଣ ଉତ୍ତମ ମାଂସ ବଶିଷ୍ଠେ ଦେଇ ସନ୍ତୋଷ କର ବୋଇଲେ । ରାନ୍ଧିଲେ ସେ ମନୁଷ୍ୟ ମାଂସ । ଭୋଜନ ନିମନ୍ତେ ଦେଲେ ବଶିଷ୍ଠ ପାଶ ॥ ବଶିଷ୍ଠ ସେ ମାଂସ ଦେଖି, କ୍ରୋଧରେ ତାହା ଉପେକ୍ଷି, ସଉଦାସ ରାଜାଙ୍କ ମୁଖକୁ ଚାହିଁଲେ । ପାପିଷ୍ଠ ଏମନ୍ତ କଲୁ, ଅସୁର ଭୋଜନ ଦେଲୁ, ଆଜହୁଁ ଅସୁର ତୁ ହୁଅ ହେ ବୋଇଲେ । ବୋଲେ ସଉଦାସ ନୃପତି । ବିପ୍ରତ୍ରିଣ ଶାପ ମୋତେ ଦିଅ ହେ ଯତି ॥ ପୁଣିହିଁ ବୋଲଇ ରାଜା, ଶୁଣ ହେ ବ୍ରହ୍ମତନୁଜା, ତୁମ୍ଭ ଆଜ୍ଞାରେ ତ ମାଂସ ଭୋଜନ ଦେଲି । ଅକାରଣେ ମୋତେ କୋପ, କରିଣ ଦେଲ ତ' ଶାପ, ଅପରାଧ ଆଉ କିବା ତୁମ୍ଭର କଲି । ତୁମ୍ଭେ ଯେବେ ଦେଲଟି ଶାପ । ମୁହିଁ ଶାପ ଦେବି ବୋଲି କଲାକ କୋପ ॥ ଧରିଣ ଜଳ ଅଞ୍ଜଳି, ଶାପ ଦିଅନ୍ତେ ସେ ତୋଳି, ରାଣୀ ଆସିଣ ତାହାଙ୍କ କର ଧଇଲେ । ଯେବେ ଗୁରୁ ଦେଲେ ଶାପ, ତାଙ୍କୁ ତୁମ୍ଭେ ପ୍ରତିଶାପ, ଦେବାର ତ ଉଚିତ ନୁହଇ ବୋଇଲେ । ଶୁଣି ରାଜା ଶାନ୍ତ ହୋଇଲେ । ସେ ଜଳ ଆପଣା ପଦରେ ପକାଇଲେ ॥ କାଳମା ଦିଶିଲା ତନୁ; ତହିଁ ନାମ ଘୋଟିଲା ତେଣୁ, ବଶିଷ୍ଠ ବିସ୍ମୟ ତାହା ଧ୍ୟାନେ ଜାଣିଲେ । ଅସୁରେ ମାୟା ରଚିଲେ, ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ସେ ମାଂସ ଦେଲେ, ଏଥିରେ ରାଜାର ଦୋଷ ନାହିଁ ବୋଇଲେ । ଯେବେ ଆମ୍ଭେ କଲୁଟି କୋପ । କିଛିତ ଦିନେ ତୁମ୍ଭର ମୁକ୍ତିବ ପାପ ॥ ମୁନିଙ୍କର ସୁବଚନ, ଶୁଣି କରି ଶତ୍ରୁଘ୍ନ, ଅଗସ୍ତି ଋଷିମଠରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲେ ॥

କରିଣ ଦିବ୍ୟ ଭୋଜନ, ନିଶି କରନ୍ତେ ଶୟନ, ଲବ କୁଶ ଜନ୍ମିତ ବାରତା ଜାଣିଲେ । ପ୍ରାତେ ମୁନି ପାଦେ ପଡ଼ିଲେ । ମେଲାଣି ହୋଇଣ ନିଜ ଯାନେ ଚଢ଼ିଲେ ॥ ସୈନ୍ୟମାନେ ବୁଲିଗଲେ, ମଧୁପୁର ଲାଗେ ହେଲେ, ଚ୍ୟବନଙ୍କ ଆଶ୍ରମରେ ହୋଇ ପ୍ରବେଶ । ମୁନିଙ୍କ ଚରଣେ ପଡ଼ି, ଉଭାହେଲେ କରଯୋଡ଼ି, ମୁନି କଲ୍ୟାଣ କରିଣ ହେଲେ ହରଷ । ମୁନି ତାଙ୍କୁ କଲେକ ପୂଜା । ଦିନ ବଞ୍ଚି ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ଶର କୋଦଣ୍ଡଭୁଜା ॥

## ୨୩ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ବଙ୍ଗଳାଶ୍ରୀ ଏକତାଳୀ

ଚ୍ୟବନ ବୋଲନ୍ତି ବୀର । ତୁମ୍ଭେ ଅତି ସୁକୁମାର । ମହା ବଳିଷ୍ଠ ଅସୁର । କେମନ୍ତେ ହେବ ସଂହାର ॥ ଶୁଣ ଆହେ ଶତ୍ରୁଘନ । ତାହାର ଚରିତମାନ । ତିନିସ୍ଥାନ ଶୂଳ ଘେନି । ଜିଣିଲା ସପ୍ତଭୁବନ ॥ ମାନଧାତା ମହୀପତି । ଜିଣିଣ ସକଳ କ୍ଷିତି । ସ୍ୱର୍ଗକୁ କଲାକ ଗତି । ବସାଇଲେ ଶଚୀ-ପତି ॥ ଦିନେ ବୋଇଲେ ରାଜନ । ଶୁଣ ହେ ପାକଶାସନ । ତୁମ୍ଭେ ଆମ୍ଭେ ତ ଅଭିନ୍ନ । ଦେବତା କରନ୍ତି ଭିନ୍ନ ॥ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ସେ ମାନ୍ୟ କଲେ । ଏମନ୍ତ ମନେ ଧରିଲେ । ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ମାନ୍ୟ ନ କଲେ । ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ମନୁଷ୍ୟ କଲେ ॥ ବୋଲନ୍ତି ସେ ପୁରନ୍ଦର । ଶୁଣ ଆହେ ନୃପବର । ମହୀରେ ଲବଣାସୁର । ମାଇଲେ ମାନବାସୁର ॥ ଶୁଣି ରାଜା କୋପ କଲେ । ମଧୁପୁରକୁ ଅଇଲେ । ଲବଣ ସଙ୍ଗେ ଯୁଝିଲେ । ତା ଶୂଳେ ପ୍ରାଣ ହାରିଲେ ॥ ତୁମ୍ଭେ ଏବେ ବୁଝି ଯୁଝ । କରିବ ଲକ୍ଷ୍ମଣାନୁଜ । ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ଭଣି ରମାରାଜ । ଯୁଗଳ ପଦ ସରୋଜ ॥

## ୨୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ଲବଣାସୁର ବଧ

### ରାଗ—ଆଶାବରୀ

ଲବଣ ଦ୍ୱାର ଜଗାଇଣ ଶତ୍ରୁଘନ ଦେଖିଥିଲେ କୃତାନ୍ତ ପ୍ରାୟ ଦିଶେ । ଦଶସହସ୍ର ପଶୁ ଘେନି ଦନୁଜ ଭାରକରି ସନ୍ଧ୍ୟାବେଳେ ଆସେ ସେ । ତାହାକୁ ସେ ଦ୍ୱାର ନ ଛାଡ଼ିଲେ । ଆଜ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ସମର ଦେବୁ ବୋଲି ଗୁଣେ ଶର ସନ୍ଧି ଓଟାରିଲେ ସେ ॥ ବୋଲେ ଲବଣ ପୁରେ ପଶି ଆସେ ରହିଥାଅ ତୁମ୍ଭେ ବଣ୍ଟେ ମାତ୍ର । ମୃଗମ୍ଭା ନିମନ୍ତେ ଯାଇଥିଲି ବିନା ଆଣିଲି ମୋହର ନିଜ ଶସ୍ତ୍ର ହେ । କୁମର ତୁମ୍ଭ କି ସାମରଥ । ଏକ୍ଷଣି ତୋତେ କଳ୍ପିତ ଅସ୍ତ୍ରରେ ଦେଖାଇବି ମୁହିଁ ଯମପଥ ଯେ ॥ ଏମନ୍ତ ବଦନେ ପଥ ନ ଛାଡ଼ନ୍ତେ ଦେବ ତରୁବର ଉପାଡ଼ିଲା । ବୁଲାଇ ବୁଲାଇ ଶତ୍ରୁଘନ ଅଙ୍ଗେ କ୍ରୋଧ ହୋଇ ଶୀଘ୍ର

କଟୁଡ଼ିଲା ସେ । ଭୂମିରେ ବୀର ମୋହ ଗଲେ । ଚଳଯାନ୍ତେ ଧାଇ ଶତ୍ରୁ-ଘନ ଜ୍ଞାନ ପାଇଣ ତାହାଙ୍କୁ ଉଠାଇଲେ ଯେ ॥ ପୁଣି ଲେଉଟି ଆସିଣ ସେ ଅସୁର ବୃଷ ଧରିଣ ସମର କଲା । ଶତ୍ରୁଘନ ତା ହାତରୁ ତରୁ କାଟିବାରୁ ଶୂନ୍ୟ କର ହୋଇଗଲା ସେ ॥ ତା ସୈନ୍ୟରେ ସୈନ୍ୟ ଭେଟ ହେଲେ । ମହାସଂଗ୍ରାମ କରିଣ ରାମସୈନ୍ୟ ମାରନ୍ତେ ଅସୁର ପଳାଇଲେ ସେ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ଯେବଣ ଶର ଦେଇଥିଲେ ଗୁଣେ ଯେ ସେ ଶର ବସାଇଲେ । ଲବଣ ଉପରକୁ ତାହା ପେଷିଣ ଶିର ଛେଦି ତାର ପ୍ରାଣ ନେଲେ ସେ । ଦେଖି ଦେବତାଏ ହୃଷ୍ଟ ହେଲେ । ସୁରପତି ପୁରେ ଦୁନ୍ଦୁଭି ବଜାଇ ଆକାଶୁଁ କୁସୁମ ବୃଷ୍ଟି କଲେ ସେ ॥ ଲବଣ ସଂହାରି ଦେବବର ପାଇ ଶତ୍ରୁଘନ ତହିଁ ରାଜା ହେଲେ । ପୁର ପ୍ରସ୍ତୁ କରି ପରଜା ପାଳିଣ ମଧୁପୁର ସ୍ୱର୍ଗପୁର କଲେ ସେ । ତହିଁ ଦ୍ୱାଦଶ ବରଷ ଥିଲେ । ବୋଲି ବଶି ରାମ ଦର୍ଶନ ନିମନ୍ତେ ଉତ୍ସାହୀ ହୋଇଣ ଭଜେ କଲେ ସେ ॥

## ୨୪ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଧନାଶ୍ରୀ

ବାଜଇ ବିବିଧ ବାଜା, ସଙ୍ଗେ ଘେନି ଷଡ଼ଭୁଜା, କହ୍ଲରଥ ବହୁ ଗଜ ସେ, ମଧୁ ପୁରୀ, ଶତ୍ରୁଘନ ହୋଇ ରଜା ॥ ଅଯୋଧ୍ୟା ବିଜେ ନୃପତି, ଶ୍ରୀରାମ ଦର୍ଶନେ ମତି, ଶୀଘ୍ର ହୋଇ କରେ ଗତି ॥ ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ଗତି, କରନ୍ତେ କମ୍ପେ ଧରଣୀ, ଶତ୍ରୁଘନ ଶତ୍ରୁଦ୍ୟୁତି ॥ ଭେଟି ବାଲମୀକ ମୁନି, ପାଦେ ଲଗାଇ ମୁର୍ଦ୍ଧନୀ, ରହି ମଠେ ସେ ରଜନୀ ॥ ଲବ କୁଶ ଭାଇ ବେନି, କରେ ରାମାୟଣ ଘେନି, ଗୁଆଇଲେ ତାଙ୍କୁ ମୁନି ॥ ସୁନ୍ଦର ବେନି କୁମର, ଗାଇଲେ ଅତି ମଧୁର, ଶୁଣି ନ ଆସେ ଉତ୍ତର ॥ ଜାଣିଲେ ରାମକୁମାର ମନରେ କଲେ ବିଚାର, ଶୋକେ ହେଲେ ଜରଜର ॥ ସେ ଦିନ ରଜନୀ ଶେଷ, ପଥରେ ଚଲେ ଦିବସ, ଅଯୋଧ୍ୟା ହେଲେ ପ୍ରବେଶ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ପାଦ ସାରସ, ଶିରେ ଲଗାଇ ହରଷ ଶତ୍ରୁଘନ କରି ଯଶ ॥ ବୋଲନ୍ତି ରାମ ରାଜନ, ଶୁଣ ଅହେ ଶତ୍ରୁଘନ, କିପାଇଁ କଲ ଗମନ ॥ ଷଡ଼ିମାନଙ୍କର ମନ, ବୃଝିଥିବା ପ୍ରତିଦିନ, ପସୋରେ ନିଜ ସଦନ ॥ ଶତ୍ରୁଘନ ଯୋଡ଼ି କର, ବୋଲନ୍ତି ହେ ରଘୁବୀର, ନ ଦେଖିଲେ ଶ୍ରୀପୟର ॥ କି ହେବ ସମ୍ପଦ ସ୍ଥିର, ଦେଖୁଥିବି ଶ୍ରୀପୟର, ଏହି ଅନୁଗ୍ରହ କର ॥ ଶୁଣି ରାମ ବୋଲେ ଯାଅ, ଏଠାରେ ଦଣ୍ଡେ ନ ଥାଅ, ଏ କଥାମାନ ନ କହ ॥ ସମ୍ପଦରେ ନୋହି ମୋହ. ପରଜାରେ ଦୟାବହ, ରଖିଥିବ ନିଜ ଦେହ । ସାନ୍ତ୍ୱନ ଶତ୍ରୁଘନ

ରହି ଅଯୋଧ୍ୟା ଭୁବନ, ଭ୍ରାତାଙ୍କର ନେଲେ ମନ ॥ ବୋଲେ ବଶୀ ମଧୁବନ, ବାହୁଡ଼ି କଲେ ଗମନ, ପାଳିଲେ ପରଜାମାନ ॥

## ୨୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ମୃତ ବ୍ରାହ୍ମଣ ବାଳକର ଜୀବଦାନ

ରାଗ—ସିନ୍ଧୁଡ଼ା

ଏକ ବ୍ରାହ୍ମଣ ଘରେ ହତ ହୋଇଲା ପାଞ୍ଚବରଷର ବାଳକ । ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ସିଂହଦ୍ୱାରେ ଶୁଆଇ ଧୋଡ଼ାଇଲା ବିବ୍ୟ ରେନେକ । ଶିର ହୋଇଣ କୋଡ଼ । ବେନି ନୟନରୁ ଅଶ୍ରୁ ପଡ଼ି ସେ । ବକ୍ଷ ଉପରେ କରଇ ରଡ଼ି ସେ ॥ ମୋହର ଆଜନ୍ମକାଳୁଁ ପାପ ନାହିଁ କପାଇଁ ମୋର ପୁତ୍ର ମଲା । ଏ କଥା ଦେଖିଲା ଶୁଣିଲା ନ ଥିଲା କି ପାପ ବା ରଜା କଲା ହେ । ନୋହିଲେ କି ଏ କାଳ । କପାଁ ନଅନ୍ତା ଏହାଙ୍କୁ କାଳ ହେ । ନଷ୍ଟେ ତାଗିଲ ପାପୀ ଭୂପାଳ ହେ । କପାଁ ବୋଲନ୍ତି ଏ ଧର୍ମଶୀଳ ହେ ॥ ରାମ ରାଜ୍ୟରେ ମୁଁ ଦଣ୍ଡେ ନ ରହିବ ଆନ ରାଜ୍ୟେ ପଳେ ଯିବ । ପୁତ୍ର ମୋର ନ ଜୀଇଁଲେ ମୁଁ ଅବଶ୍ୟ ରାଜା ଆଗରେ ମରିବ ହେ । ରାଜାମାନେ ନ ଥିଲେ । ଏତେ ଅଧର୍ମ କେହି ନ କଲେ ସେ । ପାଞ୍ଚବରଷ ବାଳକ ମଲେ ସେ । ପୁତ୍ରଶୋକୀ ତ ହୋଇ ନ ଥିଲେ ସେ ॥ ବଶିଷ୍ଠ ବାମଦେବାଦି ପୁରୋହିତ ନାରଦ କଣ୍ୱ ଅଙ୍ଗିରା । ସମସ୍ତ ଋଷି ପୁରୋହିତ ଅଇଲେ ସମ୍ମୁଖ ହୋଇ ହକରା ସେ । ରାମ ମାନ୍ୟତ କଲେ । ବସିବାକୁ ଦିବ୍ୟାସନ ଦେଲେ ସେ । ସଭା କରି ସେମାନେ ବସିଲେ ସେ । ଆଉ ଅନ୍ୟଜନେ ଉଭା ହେଲେ ସେ ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ହେ ସର୍ବ ମୁନି ବ୍ରାହ୍ମଣ ବାଳକୁମରେ । ସିଂହଦ୍ୱାରେ ଶବ ପକାଇ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ବହୁତ ଧିକ୍କାର କରେ ହେ । ଆମ୍ଭର କେଉଁ ଦୋଷ । କରୁଅଛି ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ସେ ରୋଷ ହେ । କାହା ପାପେ ହୋଇଲା ସେ ନାଶ ହେ । ଏଥକୁ ଆମ୍ଭେ କରିବୁଁ କିସ ହେ ॥ ନାରଦ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ବ୍ରାହ୍ମଣର ନାହିଁ ଦୋଷ । ପାଞ୍ଚବରଷ ପୁତ୍ର ତୁମ୍ଭ କାଳରେ ହୋଇଲା ଯେବେ ବିନାଶ ହେ । ତୁମ୍ଭେ ଜଗତଭୂପ । ଜଗତରେ ଜନେ କଲେ ପାପ ହେ । ରାଜା ଦଣ୍ଡ ଦିଏ କରି କୋପ ହେ । ଏଥକୁ ଚିନ୍ତା ନ କର ଆପ ହେ ॥ ସତ୍ୟଯୁଗେ ତପ ବ୍ରାହ୍ମଣ କରଇ ତ୍ରେତାଯୁଗେ କ୍ଷତ୍ରି କରେ । ଦ୍ୱାପରେ ବୈଶ୍ୟମାନେ ତପ କରନ୍ତି ଶୂଦ୍ର କଳରେ ଆଚରେ ସେ । ଧର୍ମ ହୋଇଛି ଲୀନ । ତପ କରନ୍ତେ ଏ ତିନି ବର୍ଣ୍ଣ ସେ । ଯେଣୁ ତ୍ୟାଗ ବର୍ଣ୍ଣ ଧର୍ମମାନ ସେ ॥ ସତ୍ୟଯୁଗରେ ବ୍ରାହ୍ମଣ ତପ କରେ ଚାରିପାଦେ ଧର୍ମ ରହେ । ତ୍ରେତାଯୁଗରେଟି କ୍ଷତ୍ରୀ ତପ କଲେ ପାଦେ ଧର୍ମ ଲୋପ ହୋଏ

ହେ । ଦ୍ୱାପର ଯୁଗ ତପ । କଳି ଶୂଦ୍ରଙ୍କରେ ନିଷେଧ ଗୋପ୍ୟ ହେ । ତିନିବର୍ଣ୍ଣ
ନ କରିବେ ତପ ହେ ॥ ଦ୍ୱାପରେ କଳି ହୋଇ ନାହିଁ ପ୍ରବେଶ ଶୂଦ୍ର କରେ
ଘୋର ତପ । ତେଣୁ ଏ ବ୍ରାହ୍ମଣ ପୁତ୍ର ନାଶଗଲା କାହାର ହେଲା ଏ ପାପ
ହେ । ତୁମ୍ଭେ ଅଟ ରାଜନ । ଦଣ୍ଡଦିଅ ହୋଇ ସାବଧାନ ସେ । ନିଜଧର୍ମେ
ଥିବେ ଚତୁର୍ବର୍ଣ୍ଣ ହେ । ଏଥି ନୋହିବ ଯେ ଆନମାନ ହେ ॥ ନାରଦ
ମୁଖରୁ ଶୁଣିଣ ବୋଇଲନ୍ତି କାହିଁ ଜାଣିମା କେମନ୍ତେ । କେଉଁଠାବରେ ସେ
ତପ କରୁଥିବ ରହିଣ ମହା ନିଶ୍ଚିନ୍ତେ ସେ । ମୁନି ବୋଲେ ହେ ଯିବ ॥
ଯେଉଁଠାରେ ଅଧର୍ମ ଦେଖିବ ହେ ॥ ସେହି ନିକଟରେ ରହିଥିବ ହେ ।
ଶୁଣି ସାନନ୍ଦ ହେଲେ ରାଘବ ସେ ॥ ଋଷିମାନଙ୍କୁ ମେଲାଣି ଦେଇ ରାମ
ପୁଷ୍ପକଯାନ ସୁମରେ । ମନେ ଚିନ୍ତନ୍ତି ମାତ୍ରକେ ଦେବଯାନ ମିଳିଲା ଅତି
ସତ୍ୱରେ ସେ । ତହିଁ ବସିଲେ ଶ୍ରୀରାମ । ବୁଲି ଖୋଜନ୍ତି କାନନ ବନ ସେ ।
ଦେଖୁଛନ୍ତି ମୁନିଙ୍କ ଆଶ୍ରମ ସେ । ଦେଖେ ଏକ ସ୍ଥାନରେ ଅଧର୍ମ ସେ ॥
ସେହି ଘୋର ବନେ ବୁଲି ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଦେଖିଲେ ତହିଁ ଭିତରେ । ଶୂଦ୍ର
ଗୋଟାଏ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ତପ କରଇ ପାଦକ ପାଦ ଉପରେ ସେ । ତାଙ୍କୁ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି
ରାମ । କିସ ବର୍ଣ୍ଣ କିସ ତୋର ନାମ ସେ । ଶୁଣି କହିଲା ତା ବର୍ଣ୍ଣ ନାମ
ସେ । ପୁଣି ବୋଲନ୍ତି କଳି ଅଧର୍ମ ଯେ ॥ ଖଡ୍ଗ ଧରି ତାର ଶିର ଛେଦନ୍ତେ
ଜୀଇଁଲା ବ୍ରାହ୍ମଣର ସୁତ । ରାମ କରେ ଦଣ୍ଡ ପାଇଣ ସେ ଶୂଦ୍ର ମରଣେ
ହେଲା ମୁକତ ସେ । ପୁଷ୍ପକଯାନେ ବସି । ବାହୁଡ଼ନ୍ତେ ମୁନି ମଠ ଦିଶି
ଯେ । ଭେଟ ହୋଇଲେ ଅଗସ୍ତି ଋଷି ଯେ । ରାମ ପାଦ ଚିନ୍ତେ ଧ୍ୟାନ
ବସି ସେ ॥

## ୨୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ଦଣ୍ଡକାରଣ୍ୟ ବର୍ଣ୍ଣନା

ରାଗ—କାମୋଦୀ

ରାମ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ବସି କହ ହେ ମହାଋଷି ଦଣ୍ଡକ ଅରଣ୍ୟର ନାମ ।
କିପାଁ ଦଣ୍ଡକା ନାମ ହୋଇଲାକ ଉଦ୍ଧାମ କହ ମୁନି ମୋତେ ସେ ନାମ
ହେ । ବୋଲେ ମୁନି । ସତ୍ୟଭୂପଙ୍କ ବୋଲି ନାମ । ତା ପୁତ୍ର ଅଇଲକୁ
ସାରଗଣେ ତାହାକୁ କେହି ନୋହିଲେ ସରିସମ ହେ ॥ ତାଙ୍କର ଶତେ
ପୁତ୍ର ହେଲେ ଅତି ବିଚିତ୍ର ପ୍ରାନ୍ତ ଭୂମିର ନାମ ଦଣ୍ଡ । ତା ଦେଶ ବିନ୍ଧ୍ୟ-
ତଟେ ବିନ୍ଧ୍ୟଗିରି ନିକଟେ ଶତେ ଯୋଜନ ଭୂମିଖଣ୍ଡ ହେ । ଦାଶରଥି ।
ଶୁକ୍ରଙ୍କୁ ପୁରୋହିତ କରି । ନିଜ ବାହୁର ବଳେ ଶତ୍ରୁ ସଂହାରି । ହେଲେ
ହେଲେ ମହୀରେ ଦଣ୍ଡଧାରୀ ସେ ॥ ମୃଗୟା ପାଇଁ ରାଜା ଦେଖି ଶୁକ୍ର-

ତନୁଜା ମଦନେ ହୋଇଲା ଅବଶ । ନାସ୍ତି ଯେ କରୁ କରୁ ଅବିବାହିତା ନାରୀ ବନେ ରଚନ୍ତେ ରତିରସ ସେ । ନୃପସିଂହ । ଧୂଳିଧୂସର କନ୍ୟା ଅଙ୍ଗ । ତପକୁ ଯାଇଥିଲେ ଶୁକ୍ର ଆସି ଦେଖିଲେ ଦୁହିତା ହୋଇଛି ବିଭଙ୍ଗ ହେ ॥ ପଚାରିଲେ ସେ ଶୁକ୍ର ଏଡ଼େ ଗର୍ବ କାହାର କେ କଲା ଏମନ୍ତ ବୋଇଲେ । ଶୁଣି କହି କୁମାରୀ ଏହି ଯେ ଦଣ୍ଡଧାରୀ ବଳବନ୍ତେ ମୋତେ ହରିଲେ ହେ । ତାତ ଶୁଣ । ଶୁଣି ଦୁହିତାର ଉତ୍ତର । ଶିଷ୍ୟଙ୍କ ମୁଖ ଚାହିଁ କ୍ରୋଧେ ତନୁ କମ୍ପାଇ ବୋଲନ୍ତି କି କଲା ପାମର ସେ ॥ ବୋଇଲେ କୋପ ମନେ ଆଜହୁଁ ସାତଦିନେ ଭସ୍ମ ହେଉ ଏ ତୋର ପୁରୀ । ତୋର ଶତେ ଯୋଜନ ସ୍ଥିତ ଯେତେକ ଜନ ପଶୁ ଗାବ ବୃକ୍ଷାଦି କରି ହେ । ରାବଣାରି । ଭସ୍ମ ହୋଇଲା ତାର ପୁରୀ । କେ ଜାଣି ପଳାଇଲେ କେ ଭସ୍ମ ହୋଇଗଲେ ଦଗ୍ଧ ହେଲା ବନ ଗିରି ହେ । ଏକ ମାହକେ ରହି ଯୋଜନଜପୁ ପୁରୀ ପୁଷ୍କରିଣୀ ଏକ ରହିଲା । ତହିଁରେ ଶ୍ୱେତରାଜ ତପ କରଣେ ନିଜ ତନକୁ ଘେନି ସ୍ୱର୍ଗ ଗଲା । ରଘୁବୀର । ଶୁକ୍ର ଶାପରୁ ଏତେ ଦୂର । ଏଣୁ ଦଣ୍ଡକାରଣ୍ୟ ବୋଲନ୍ତି ତ୍ରିଭୁବନ ଯକ୍ଷମାନେ କଲେକ ପୁର ହେ ॥ ଏତେ କହିଣ ମୁନି ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କୁ ଘେନି ସାୟଂକାଳରେ ସନ୍ଧ୍ୟା କଲେ । ଷଡ଼ରସ ଭୋଜନ କଲେ ତହିଁ ଆସନ ସେ ମନୋମିତ ନିଦ୍ରା ଗଲେ ସେ । ସୀତାପତି । ଆନନ୍ଦେ ପୁହାଇଲେ ରାତି । ବୋଲଇ ଘେନ ବସି ମେଲାଣି ଦେଲେ ଋଷି ଅଯୋଧ୍ୟା ଗଲେକ ତଡ଼ିତ ସେ ॥

---

## ୨୮ଶ ଛାନ୍ଦ—ଅଶ୍ୱମେଧ ଯଜ୍ଞ

### ରାଗ—ଚକ୍ରକେଳି

ଶୁଣ ସୁଜନେ ଶ୍ରୀରାମ ଚରିତ । ଶୁଣି ହରିବ ସମସ୍ତ ଦୁରିତ ॥
ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ପ୍ରବେଶ ରାବଣାରି । ଡକାଇଲେ ଶ୍ରୀମୁଖୁ ପଡ଼ିହାରି ॥
ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ତୁ ପଡ଼ିହାରି ଯିବୁ । ଭରତ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଘେନି ଆସିବୁ ॥
ଆଜ୍ଞା ଘେନିଣ ପଡ଼ିହାରି ଗଲା । ଭରତ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଯାଇ କହିଲା ॥
ବାହୁଡ଼ା ବେଗେ କଲେକ ରାଘବ । ଆଜ୍ଞା ପ୍ରମାଣେ ଶ୍ରୀମୁଖୁ ଆସିବ ॥
ଶୁଣି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବାହାର ହୋଇଲେ । ଭରତ ଚରଣେ ଚାଲି ବେଗେ କଲେ ॥
ହେଲେ ପ୍ରବେଶ ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ରୀମୁଖେ । ଭୂମି ଛୁଇଁଣ କର ଦେଲେ ଶିରେ ॥
ରାମ ଦେଖିଣ ହସ ହସ ହେଲେ । ବେନି ଭାଇଙ୍କି ଆଲିଙ୍ଗନ କଲେ ॥
ତୁମ୍ଭେ ଯେ ବେନିଭାଇ ଅଟ ପ୍ରାଣ । ଭୂତ ଭବିଷ୍ୟ ବର୍ତ୍ତମାନ ଜାଣ ॥

ଏଣୁ କଥାଏ କହିବା ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ । ଏହା ବିଚାରି କହିବ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ॥
ଆମ୍ଭେ ରାଜସୂ କରିବାକୁ ମନ । କରିଛଇଁତ ଅନ୍ୟ ଯାଗମାନ ॥
ଚନ୍ଦ୍ରଦେବ ରାଜସୂ ଯାଗ କଲେ । ତେଣୁ ସିନା ଚନ୍ଦ୍ରଲୋକ ପାଛିଲେ ॥
ବରୁଣହିଁ କଲେ ସେ ରାଜସୂୟ । ତେଣୁ ବରୁଣଲୋକରେ ଅଭୟ ॥
ହରିଚନ୍ଦନ ରାଜସୂୟ କଲେ । ତେଣୁ ମହୀରେ ବିଜୟୀ ହୋଇଲେ ॥
ଏହା କରିବାକୁ ଇଚ୍ଛା ଆମ୍ଭର । ତୁମ୍ଭେ ବେନଭାଇ କହ ବିଚାର ॥
ଭରତ ଜଣାନ୍ତି ଯୋଡ଼ି ବେନକର । ଏହି ଯଜ୍ଞକୁ ଯୋଗ୍ୟ ନୃପବର ॥
ଏକମାତ୍ରକେ ଏଥି ଅଛି ଦୋଷ । ରାଜାମାନେ ପାଇବେ ବହୁ ନାଶ ॥
ପ୍ରଜାମାନେ ବହୁପୀଡ଼ା ପାଇବେ । କ୍ଷତ୍ରିୟମାନେ ସଂଗ୍ରାମେ ମରିବେ ॥
ତୁମ୍ଭେ ଅଟ ସମସ୍ତରାଜ୍ୟପାଳକ । ମହୀପତିମାନେ ତୁମ୍ଭ ବାଳକ ॥
ତାଙ୍କୁ ବହୁ ଅପଘାତ ହୋଇବ । ଏହା ଶୁଣିଣ ହସିଲେ ରାଘବ ॥
ଚନ୍ଦ୍ର ନକ୍ଷତ୍ରଚୟ ନାଶ କଲେ । ବରୁଣହିଁ ବହୁଜୀବ ମାଇଲେ ॥
ହରିଚନ୍ଦନ କରି ଏହି ଯାଗ । ବହୁ ନୃପ ମାଇଲେ ମହାଭାଗ ॥
ଧାତା ପ୍ରାୟେ ତ ତୁମ୍ଭେ ମହୀପାଳ । ନାଶ କରିବ କେମନ୍ତେ ଭୂପାଳ ॥
ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ହରଷ ହୋଇଲେ । ବହୁ ପ୍ରଶଂସା କରି ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ॥
ତୁମ୍ଭେ ଯଥାର୍ଥ କହିଲ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ । ଏହି କାରଣେ ପୁଚ୍ଛିଲୁ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ॥
ଏହି ସମୟେ ସୁମିତ୍ରାଙ୍କ ସୁତ । କରଯୋଡ଼ି ଜଣାଇଲେ ତ୍ୱରିତ ॥
ଦେବ ଅଶ୍ୱମେଧ ଯାଗ ଉତ୍ତମ । ଇନ୍ଦ୍ର କରି ଲଭିଲେ ବହୁକାମ ॥
ଇନ୍ଦ୍ର ବୃତ୍ରାସୁରକୁ ମାରିଥିଲେ । ଅଶ୍ୱମେଧ କରି ପାପ ମୁଞ୍ଚିଲେ ॥
ରାମ ଶୁଣିଣ ହୋଇଲେ ପ୍ରମୋଦ । ପାଦକମଳେ ବସି ଷଟପଦ ॥

---

## ୨୪ଶ ଛାନ୍ଦ

### ରାଗ—ଗୁଜ୍ଜରୀ ପଡ଼ିତାଳ

ଶୁଣ ହେ ସୁଜନ ଜନେ ଶ୍ରୀରାମ ଚରିତ । ଶ୍ରବଣେ ଶୁଣନ୍ତେ ହରେ ଅଶେଷ ଦୁରିତ । ଯହୁଁ ବଢ଼ିଲ ବିସ୍ତର । ଅଶ୍ୱମେଧ କରିବାରେ ହୋଇଲ ନିକର ॥ ବଶିଷ୍ଠ ସହିତେ ଅଣାଇଲେ ମନ୍ତ୍ରିଗଣ । ଅଶ୍ୱମେଧ କରିବାକୁ ଶୁଭ ଦିନ ଗଣ । ନଦୀ ଗୋମତୀର କୂଳେ । ନୈମିଷାରଣ୍ୟରେ ଋଷିମାନଙ୍କର ମେଳେ । ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଭରତକୁ ସାମଗ୍ରୀମାନ ରୁନ୍ଧ । ନୈମିଷା ଅରଣ୍ୟେ ନଦୀ ଗୋମତୀର କୂଳ । ତହିଁ କର ଯାଗଶାଳା । ସମସ୍ତ ମାତାଙ୍କୁ ଘେନ ଯିବେ କଉଶଲ୍ୟା ॥ ସୁବର୍ଣ୍ଣ ସୀତା ଗୋଟିଏ ଉଜ କରାଇବ । ସମସ୍ତ ରାଜାମାନଙ୍କ ପୁର ଉଆଇବ । ଋଷିମାନଙ୍କ ଆଶ୍ରମ । ବ୍ରାହ୍ମଣମାନଙ୍କ

ପୁର କରିବ ଉତ୍ତମ ॥ ଭିନ ଚଣ୍ଡୁଳ ସୁବର୍ଣ୍ଣ ରଜତ ଭୂଷଣ । ରଥ ଗଜ ସଙ୍ଗତରେ ଘେନ ଧେନୁଗଣ । ସମସ୍ତ ସାମଗ୍ରୀ ନିଅ । ମାତାମାନଙ୍କୁ ଘେନିଣ ଆଗ ହୋଇ ଯାଅ ॥ ସମସ୍ତ ରାଜାମାନଙ୍କୁ ଦିଅ ନିମନ୍ତ୍ରଣ । ସୁଗ୍ରୀବ ସଙ୍ଗତରେ ଆସନ୍ତୁ ବିଭୀଷଣ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ନୃପବର । କେନ୍ଦ୍ରଭାଇ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ହେଲେ ତତପର । ସମସ୍ତ ଦେଶମାନଙ୍କୁ ଦୂତ କରିଗଲେ । ଆଜ୍ଞା ପାଇଣ ସମସ୍ତ ନୃପତି ଅଇଲେ । ସୁଗ୍ରୀବର ବିଭୀଷଣ ॥ ଏମାନେ ଅଇଲେ ସଙ୍ଗେ ଘେନି ନିଜ ଗଣ ॥ ସମସ୍ତ ଋଷିମାନେ ଶିଷ୍ୟମାନଙ୍କୁ ଘେନି । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ତାଙ୍କୁ ଘେନି କୁମ୍ଭଯୋନି । ଅଶ୍ୱ ଘେନିଣ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ସେନାମାନଙ୍କୁ ଘେନିଣ କଲେକ ଗମନ ॥ ସମସ୍ତ ସାମଗ୍ରୀ ଭରତ ଚଳାଇଣ ଦେଲେ ॥ ଜନନୀମାନଙ୍କୁ ଘେନି ଆଗେ ବିଜେ କଲେ । ନିର୍ମାଣିଲେ ବହୁ ପୁର । ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ଘେନି ବିଜେ ରଘୁବୀର ॥ ସମସ୍ତେ ଗୋମତୀ ତୀରେ ହେଲେ ଯାଇଁ ଠୁଣ୍ଡ । ଅରଣ୍ୟ ଉଦେଗିର କି ବାମ ମାହିତଣ୍ଡ । ବହୁତ ବ୍ରାହ୍ମଣମାନେ । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ଯାଗଶାଳ ସନ୍ନିଧାନେ ॥ ଯାଗଶାଳା ଦେଖି ରାମ ବହୁ ପ୍ରଶଂସିଲେ । ସମ୍ବତ୍ସରର ପରଯନ୍ତେ ଯାଗ ଆରମ୍ଭିଲେ ॥ ବହୁ ହେମ ଦେଲେ ଦାନ । ଯେ ଯାହା ମାଗନ୍ତି ତାହା ଦିଅନ୍ତି ବହନ ॥ ଲବ କୁଶକୁ କହନ୍ତି ବାଲମିକ ଋଷି । ତୁମ୍ଭେ ରାଜା ଯାଗଶାଳା ସନ୍ନିଧିରେ ବସି । ଗାଇବ ଏ ରାମାୟଣ । ବୀଣା ବାଣୀ ତାଳ ଲୟ ସଙ୍ଗୀତ ଗାୟନ ॥ ରାଜା ଶୁଣି ପୁଆଇଲେ ତୁମ୍ଭୁରେ ଗାଇବ । ବହୁତ ଦ୍ରବ୍ୟ ଯାଚିଲେ ଲୋଭ ନ କରିବ । ରାଜା ଯେବେ ପଚାରିବେ । ଆମ୍ଭ ଶିଷ୍ୟ ବୋଲି ତାଙ୍କ ତୁମ୍ଭୁରେ କହିବ ॥ ଗୁରୁଙ୍କ ମୁଖରୁ ଶୁଣି ଏହା ରାମସୁତ । ସମସ୍ତ ସ୍ଥାନେ ଗାଇଲେ ରାମାୟଣ ଗୀତ । ଲୋକେ ଶୁଣିଣ ଚକିତ । ରାଜା ଶୁଣିଣ ତୁମ୍ଭୁକୁ ଡାକିଲେ ଭରତ ॥ ସମସ୍ତ ଋଷି ପଣ୍ଡିତ ଗୁଣିଙ୍କି ଅଣାଇଁ । ଗୀତରେ କୁଶଳ ତାଳମାନଙ୍କୁ ବସାଇ । ରାଜାମାନେ ବସିଥିଲେ । ଲବ କୁଶ ରାମାୟଣ ସରାଗେ ଗାଇଲେ । ରାମ ପରାୟେ ଏ ଦେନି କୁମର ଦିଶନ୍ତି । ସଭାଜନେ ଗୁହ୍ମି ମନେ ମନେ ବିଚାରନ୍ତି । କାହୁଁ ଏ ଗନ୍ତୁ ଅଇଲା । ଏମନ୍ତ ଗାୟନମାନ ଶୁଣିବା ନ ଥିଲା ॥ ପ୍ରଥମଦିନ ରାମ କୋଡ଼ିଏ ସର୍ଗ ଶୁଣି । ଅଠର ସହସ୍ର ସୁବର୍ଣ୍ଣ ତ ଦେଲେ ଆଣି । ତାହା ଗ୍ରହଣ ନ କଲେ । ଆମ୍ଭେ ଏହା ବନେ କସ କରିବୁ ବୋଇଲେ ॥ ନିର୍ଲୋଭ ଦେଖିଣ ରାମ ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଲେ । କେ ତୁମ୍ଭର ପିତା କାହୁଁ ଅଇଲ ବୋଇଲେ । ତୁମ୍ଭେ କେଉଁ ଋଷି ଶିଷ୍ୟ । ମନ ମୋହୁଅଛି ତୁମ୍ଭ ବାଳଯତି ବେଶ ॥ କୁଶ ଜଣାଇଲେ ଆମ୍ଭ ଗୁରୁ ବାଲମିକ । ଶୁଣିଅଛୁ ମାତାଙ୍କର ପିଅର ଜନକ । ସାତକାଣ୍ଡ ରାମାୟଣ ।

ବାଲ୍ମୀକି ଋଷି କରିଅଛନ୍ତି ବଖାଣ ॥ ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଆଜ ଏହିଠାରେ ଥିବ । କାଲି ଶୁଣିବା ସଭାମଧ୍ୟରେ ସମସ୍ତ ଗାଇବ । ଏତେ କହି ରଘୁବୀର । ସଭା ଭାଙ୍ଗି ଯାଗଶାଳାରେ ବିଜୟ କରି ॥ ଆରଦିନ ନିତ୍ୟକର୍ମ ସାରି ରଘୁବୀର । ସଭାକରି ସଭାମଧ୍ୟରେ ଶୁଆଇଲେ କୁମର । ସର୍ବେ ସାଧୁ ସାଧୁ କଲେ । ବଶି ବୋଲେ ଶରଧାରେ ଆଦ୍ୟରୁ ଗାଇଲେ ॥

---

## ୩୦ଶ ଛାନ୍ଦ—ଲବ କୁଶଙ୍କ ରାମାୟଣ ଗାନ

ରାଗ—ବଗଡ଼ି

ଋଷ୍ୟଶୃଙ୍ଗ ଚରୁ ଦେବା, ରାମ ଜନମ ହୋଇବା, କଉଶିକ ମାଗି ଘେନିଯିବା । ପଥେ ତାଡ଼କା ମାରିବା, ମାରୀଚ ଉଡ଼ାଇଦେବା, ଯାଗ ରକ୍ଷି ଅଭୟ କରିବା ସେ । ସଭାଜନ । ଶୁଣନ୍ତି ଆନନ୍ଦ ହୋଇ ମନ । ସବୁରି ଅଶ୍ରୁ ପତନ, ସ୍ଫୁରେ ତନୁରୁହମାନ, ପୁଣି ତାଙ୍କ ବଚନ ଗାୟନ ସେ ॥ ତାରି ଗଉତମ ନାରୀ, ଜାହ୍ନବୀ ହୋଇଲେ ପାରି, ମିଥିଳାରେ କଲେ ଧନୁଭଙ୍ଗ । ଜାନକୀ ବିଭା ହୋଇବା, ବାହୁଡ଼ା ବିଜେ କରିବା, ପଥେ ଭେଟି ପରଶୁରାମ ସଙ୍ଗ ସେ ॥ ଭ୍ରଷ୍ଟକରି ତାଙ୍କ ଗର୍ବ, ଅଯୋଧ୍ୟା ପ୍ରବେଶ ସର୍ବ, ପିତାସତ୍ୟ ରଖି ବନେ ଗଲେ । କରିଣ ବିରାଧ ନାଶ, ବୁଲିଣ ତେର ବରଷ, ପଞ୍ଚବଟୀରେ ଆଶ୍ରମ କଲେ ହେ ॥ ଛେଦି ଅସୁରୀ ଶ୍ରବଣ, ଖର ଦୂଷଣ ମରଣ, ମାୟାମୃଗ ଦେଖାଇ ରାବଣ । କଲକ ସୀତାହରଣ, ଜଟାୟୁ ହେଲା କାରଣ ସୁଗ୍ରୀବ ସଙ୍ଗରେ ମିତ୍ରପଣ ସେ ॥ ସୁଗ୍ରୀବେ ପରୀକ୍ଷା ଦେବା, ସପ୍ତତାଳ ଛେଦିବା, ବାଲି ମାରି ସୁଗ୍ରୀବ ସ୍ଥାପିବା । ହନୁ ସମୁଦ୍ର ଡେଇଁବା, ଲଙ୍କାରେ ସୀତା ଖୋଜିବା, ଲଙ୍କା ପୋଡ଼ି ଅକ୍ଷୟ ମାରିବା ସେ ॥ ବାହୁଡ଼ି ଦେଲେ ବାରତା, ସୁଗ୍ରୀବ ରାମ କୁପିତା, ସାଗରେ ସେତୁ ବନ୍ଧନ କଲେ । ଋକ୍ଷ କପି ଗୋଳ ଗଲେ, ସୁବେଳଗିରି ରହିଲେ, ଲଙ୍କାଗଡ଼ ବେଢ଼ିଣ ଯୁଝିଲେ ସେ ॥ ହୋଇଲା ଅନେକ ରଣ, ମଇଲେ ଅସୁରଗଣ, ପୁତ୍ର ଭ୍ରାତ ସହିତେ ରାବଣ । ଶାନ୍ତି ଦେଇ ବିଭୀଷଣ, ବାହୁଡ଼ିଣ ରାମରାଣ, ଅଯୋଧ୍ୟାରେ କଲେ ରାଜପଣ ସେ ॥ ଜନମୁଖେ ଅପଯଶ, ଶୁଣି ସୀତାଙ୍କୁ ନିର୍ବାସ, ବାଲ୍ମୀକି ଆଶ୍ରମରେ ବାସ । ଲବଣ ଅର୍ଥେ ଉଦ୍ଦେଶ, ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ପରଦେଶ, ସେ ନିଶି ଜନମ ଲବ କୁଶ ସେ ॥ ଶୂଦ୍ରତପୀକି ମାରିବା, ଅଶ୍ୱମେଧ ତ କରିବା, ଆପଣା ଚରିତ ଶୁଆଇବା । ଲବ କୁଶ ତ ଗାଇବା, ବଇଦେହୀ ଅଣାଇବା, ଦେବୀ ପୃଥ୍ୱୀରେ ଗୋପ୍ୟ ହୋଇବା ସେ ॥ ମହୀକି କରନ୍ତେ କ୍ରୋଧ, ବୋଧିଲେ ସର୍ବବିବୁଧ, କାଳଦୂତେ ଆସି କଲା ଭେଦ । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ଅପରାଧ

କରନ୍ତେ ନ କଲେ ବଧ, ତେଜନ୍ତେ ସେ ଗଲେ ବିଷ୍ଣୁ ପଦ ସେ ॥ ପୂର୍ବ ପଶ୍ଚିମ ଉତ୍ତର, ଦକ୍ଷିଣଦେଶ ଆବର, ପୁତ୍ରମାନଙ୍କୁ କଲେ ନୃପତି ॥ ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ଯେତେ ନର, ବୃକ୍ଷ ପାଷାଣ ଆବର, ବଇକୁଣ୍ଠ ନେଲେ ରଘୁପତି ସେ ॥ ଏମନ୍ତ ରାମ ଚରିତ, ଗାଇ ଲବ କୁଶ ଗୀତ, ସର୍ବଜନେ ଶୁଣିଣ ଚକିତ । ଯା ନାମେ ହରେ ଦୁରିତ, ଅଦ୍ଭୁତ ଏହି ଚରିତ, ଧନ ବିଶି ଘୋଷେ ଅବିରତ ସେ । ୧୬ ।

## ୨୧ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କର ଅଯୋଧ୍ୟା ଆଗମନ

ରାଗ—ବଚନ୍ଦ ଦେଶାକ୍ଷ

ଲବ କୁଶଙ୍କର ଶୋଭା ଦେଖିଣ ରାମ । ଦିଶୁଛନ୍ତି ବେନି ସୁତେ ଦ୍ୱିତୀୟ କାମ । କଷାବାସ ପରିଧାନ କରନ୍ତି ପଇତା । ହୋମସନ୍ଧ୍ୟା କୃଷ୍ଣ ଅଜିନ ଦ୍ୱାଦଶ ଚିତା ॥ ମଣ୍ଡି ଅଛନ୍ତି ଗଳାରେ ରୁଦ୍ରାକ୍ଷମାଳ । କେଶ ବେନି ବାହା ଦୁଇ ଦଶେ ବିଶାଳ । ରାମାୟଣ ଶୁଣି ରାମଚନ୍ଦ୍ର ହରଷ । ବିସ୍ତାରିଲେ ବେନି ସୁତେ ପିତାଙ୍କ ଯଶ ॥ ପାଶକୁ ଆଣି ତାହାଙ୍କୁ କୋଳେ ଧଇଲେ । ଅତି ସ୍ନେହରେ ମୂର୍ଦ୍ଧ୍ନୀ ଆଘ୍ରାଣ କଲେ ॥ ହୃଦରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲା ଶୋକ ବିବେକ । ଦେଖୁଅଛନ୍ତି ସଭାରେ ସକଳ ଲୋକ ॥ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଏ ବେନି ଆମ୍ଭର କୁମର । ରହିଅଛନ୍ତି ଜାନକୀ ଋଷିଙ୍କ ପୁର ॥ ଏତେ କହି ଶତ୍ରୁଘନକୁ ଅନାଇଲେ । କର ଯୋଡ଼ିଣ ସେହି ସମସ୍ତ କହିଲେ ॥ ଶୁଣିଣ ଆନନ୍ଦ ହେଲେ ଭରତ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ମନ୍ତ୍ରୀଗଣ ସହିତେ ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ ॥ କୁମରଙ୍କୁ ସ୍ତୁତି ବୋଲନ୍ତି ସର୍ବ ନୃପ । ଦେଖ ଏ ବେନିକୁମର ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ରୂପ ॥ ଶ୍ରୀରାମର କୋଳୁଁ ନେଇ ଭରତ ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଆଲିଙ୍ଗନ କରି ଶିରେ ଦେଲେ ଆଘ୍ରାଣ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ ଆଲିଙ୍ଗନ ତ କଲେ । ଆଉ ରାଜାମାନେ ଶିରେ କରକୁ ଦେଲେ ॥ ଭରତ ବିଭୀଷଣକୁ ସେ ଠାରଣ ଦେଲେ । ସେ ବେନି ନୃପତି ତାଙ୍କ ମନ ଜାଣିଲେ ॥ ସୁଗ୍ରୀ ବିଭୀଷଣ ଯୋଡ଼ିଣ ବେନିକର । ଭୟ ତେଜି ଜଣାଇଲେ ରାମ ସ୍ତୁମୁର ॥ ଠାକୁରାଣୀଙ୍କର ଦେହ ଅଛି କି ଦୋଷ । କପାଁ ତାଙ୍କୁ ଆଜ୍ଞା ହେଲା ବନେ ନିବାସ ॥ ଲଙ୍କାରେ ତ ଦେଖିଅଛ ପରୀକ୍ଷା ଦେଲେ । ଏବେ ପ୍ରଭୁଙ୍କୁ କେବଣ ଅପ୍ରାଧ କଲେ ॥ ଏବେ ସେହି ଅପରାଧ ଆମ୍ଭଙ୍କୁ ଦେବ । ଋଷିଙ୍କ ମଠରୁ ଘେନାଇଣ ଆସିବ ॥ ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ ତାହାଙ୍କର ବଚନ । ବୋଲନ୍ତି ସେ ନିନ୍ଦା କଲେ ଅଯୋଧ୍ୟା ଜନ ॥ ତୁମ୍ଭର ଜଣାଇବାରୁ ସୀତା ଆସିବେ । କେବଳ ସେ ଆଇଲେ ପରୀକ୍ଷା ଦେବେ ॥ ଏମନ୍ତ କହିଣ ଅଣାଇଲେ ଦୁଆରୀ । ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଶ୍ରୀମୁଖରେ କୋଦଣ୍ଡ

ଧାରି ॥ ବାଲ୍ମୀକ ଆଶ୍ରମକୁ ଭରତେ ଯିବୁ । ଆମ୍ଭ ଆଜ୍ଞା ବୋଲିଣ ତାହାଙ୍କୁ
କହିବୁ । ବୋଲିବୁ ଏମନ୍ତ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ନୃପତି । ସୀତାଙ୍କୁ ଘେନିଣ
ବେଗେ କରିବ ଗତି ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ପଡ଼ ହାତ ଭରତେ ଗଲା । ବାଲ୍ମୀକ ଆଶ୍ର-
ମରେ ପ୍ରବେଶ ହେଲା ॥ ଜନକସୁତାକୁ ଯେ ପ୍ରବୋଧି କହିଲେ । ରଘୁନାଥ
ଆଜ୍ଞା ତୁମ୍ଭେ ଯିବ ବୋଇଲେ ॥ ଆମ୍ଭର ସଙ୍ଗରେ ମାଏ ଯାତ୍ରାକୁ ଯିବ । ଆଜ୍ଞା
ଦେଇଣ ଅଛନ୍ତି ତୁମ୍ଭର ଧବ ॥ ଦେଖିଣ ରାମ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ହେବେ ହରଷ ।
ଦେଖିଣ ଦେବତାମାନେ ହୋଇବେ ତୋଷ ॥ ଏତେ କହି ଜାନକୀଙ୍କୁ
ସଙ୍ଗତେ ଘେନ । ବୋଲେ ବଶି ଅଚଳମ୍ଭେ ତାହାର ମୁନ ।

### ୩୨ଶ ଛାନ୍ଦ—ସୀତାଙ୍କ ପାତାଳ ପ୍ରବେଶ

ରାଗ—ଚକ୍ରକେଳି ବାଣୀ

ସୀତାଙ୍କୁ ଘେନିଣ ମୁନି ପ୍ରବେଶ । ମହୀ ଘେନି ଅଇଲେ କ ଉଦେଶ ॥
ଆସନ ଦେଇ ରାମ ପୂଜା କଲେ । ଝଟେ ଦୂରେ ଜାନକୀ ଉଭା ହେଲେ ॥
କରିଛନ୍ତି ବେନିକର ଅଞ୍ଜଳି । ମହୀକି ନୁଆଇଁଛନ୍ତି ମଉଳି ॥ କ୍ରୋଧେ
କୋକନଦ ଦେଖି ଲପନ । ବସୁଅଛନ୍ତି ଦହିଲ ସୁଦର୍ଶ୍ଣି । ବାଲ୍ମୀକ
ବୋଲନ୍ତି ହେ ଶ୍ରୀରାମ । କାହାମୁଖୁଁ ଶୁଣି କଲ ଏ କର୍ମ ॥ ତୁମ୍ଭେତ ପଣ୍ଡିତ
ମହା ଦୟାଳୁ । ଲୋକବାଦକୁ ହୋଇଲ ଭୟାଳୁ । ଆମ୍ଭେ ଜାଣୁ ତାଙ୍କର
ନାହିଁ ଦୋଷ । କହିଛନ୍ତି ପୂର୍ବେ ଦିବଓକସ ॥ ତୁମ୍ଭ ଅନ୍ତପୁର ଆମ୍ଭ ଆଶ୍ରମ ॥
ପୂର୍ବୁ ଅଛଇ ଅଭିନ୍ନ ହେ ରାମ ॥ ଏ ତୁମ୍ଭର ବେନି ସୁତ ଯାମଳ ।
ବେଦବେଦାନ୍ତରେ ଏହି କୁଶଳ । ରାମାୟଣରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଶୁଣିବ । ଭବିଷ୍ୟ
ବୋଲିଣ ତୁମ୍ଭେ ଜାଣିବ ॥ ରାମ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣିବାକ ଋଷି । ଆମ୍ଭେ ଜାଣୁ
ଆମ୍ଭ ସୀତା ନିର୍ଦ୍ଦୋଷୀ । ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ଅଗ୍ନି ଭିତରୁ ଅଇଲେ । ନିର୍ଦ୍ଦୋଷୀ
ବୋଲିଣ ତାତ ବୋଇଲେ ॥ ଋଷ ରାକ୍ଷସ ବାନର ଦେଖିଲେ । ନିର୍ଦ୍ଦୋ-
ଷୀରେ ପିତା ତାଙ୍କୁ ଲେଖିଲେ ॥ ତେଣୁ ଆମ୍ଭେ କଲୁ ଯେ ଅଙ୍ଗୀକାର ।
ଅଯୋଧ୍ୟା ଜନେ କଲେ ଅବଜ୍ଞର ॥ ରାବଣପୁରୁଁ ସୀତାଙ୍କୁ ଆଣିଲେ ଲୋଭେ
ତାହାଙ୍କୁ ତେଜି ନ ପାରିଲେ ॥ ଏବେ କଲୁ ଅଶ୍ୱମେଧ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ।
ଆସିଅଛନ୍ତି ବହୁତ ରାଜନ ॥ ସ୍ୱଦେଶୀ ବିଦେଶୀ ଯେତେ ମନୁଷ୍ୟ ।
ଆସିଛନ୍ତି ନାନା ଜାତି ବିଶେଷ ॥ ସେମାନେ ପରୀକ୍ଷା ଥରେ ଦେଖିବେ ।
ସୀତା ନିର୍ଦ୍ଦୋଷୀ ବୋଲି ପ୍ରତେ ଯିବେ । ତୁମ୍ଭେ ତାଙ୍କୁ ଏହି ବାଟେ କହିବ ।
ଯେମନ୍ତେ ପ୍ରତୀତ ମନେ ହୋଇବ ॥ ତାହା ଶୁଣି ବାଲ୍ମୀକ ଉଠିଲେ ।
ସୀତାଙ୍କ ସମ୍ମୁଖରେ ଯାଇଁ କହିଲେ ॥ ଶୁଣି ଦେବୀ କ୍ରୋଧରେ ପ୍ରଜ୍ୱଳିତ ।

ଶିର ନମାଇ କହନ୍ତ ଲଜତ ॥ ଭୂମିଜ ଗୃହିଁ ବୋଲନ୍ତ ଗୋ ମାତ । ରାମ
ବିନୁ ଅନ୍ୟରେ ଯେବେ ଚିତ୍ତ ॥ ତେବେ ମାତ ମୋତେ ଠାବ ନ ଦେବ ।
ନୋହିଲେ ମୋପାଇଁ ଫଳ ହୋଇବ ॥ ଆଜ୍ଞା ପାଇ ବସୁଧା ଫାଟିଗଲେ ।
ସିଂହାସନେ ସୀତାଙ୍କୁ ବସାଇଲେ ॥ ଘେନାଇ ରସାତଳକୁ ଚଳିଲେ । ଦେଖି
ରାମ ନେତ୍ରୁ ନୀର ତେଜିଲେ ॥ ଗୃହୁଁ ଗୃହୁଁ ଭୂମି ହୁଏ ସମାନ । ଦେଖି
ନ ଦେଖିଲା ପ୍ରାୟୁ ଲୋଚନ ॥ ଯାନ ମାନ ଯିବା ଗୃହିଁ ଦେଖିଲେ । ଅବଶ
ହୋଇ ଚେତନା ହାରିଲେ ॥ ବୋଲନ୍ତ କେଣେ ଗଲୁ ରେ ସୁମୁଖି ।
ଭଲ କରି ନ ପାରିଲି ମୁଁ ଦେଖି ॥ ଅଯୋନିସମ୍ଭୂତା ମୋର ବନିତା ॥
ବିଚ୍ଛେଦ କରାଇଲୁ ରେ ବିଧାତା ॥ ଏତେ ବୋଲି ପୃଥିବୀକି ଗୃହିଁଲେ ॥
ବୋଲେ ଛାରି କ୍ରୋଧମନ ହୋଇଲେ ॥

## ୩୩ଶ ଛାନ୍ଦ

ରାଗ—ଶଙ୍କରାଭରଣ । ଏକତାଳୀ

ପଦ୍ମଲୋଚନ । ଶ୍ରୀମୁଖବଦନ । ନ ଦେଖି ଜନନୀ । କୁପିତମନ ॥
ବୋଲେ ମହୀରେ । ପ୍ରାଣସହୀତେ । କାହିଁ ଦେହୀରେ । ନେଲୁ କାହିଁରେ ॥
ମୋର କାନ୍ତାରେ । ତୋର ସୁତା ରେ । ମୋତେ ଦିଅ ରେ । ଦଣ୍ଡ୍ୟ ନୁହଁ
ରେ ॥ ଯେବେ ନ ଦେବୁ । ରୁଷ୍ଟ କରିବୁ । ଓଲଟାଇବ । ଶରେ ଦହିବ ॥
ରାମର କ୍ରୋଧ । ଦେଖି ବିବୁଧ । ଘେନି ସୁରେଶ । ମହୀ ପ୍ରବେଶ ॥ ଆସି
ବିଧାତା । ହୋଇ ବିନୀତା । କହେ ବାରତା । ପୃଥିବୀ ମାତା ॥ କ୍ରୋଧ
ସଂହର । କୋପ ନ କର । ବୈକୁଣ୍ଠପୁରୀ । ଗଲେ ସୁନ୍ଦରୀ ॥ ତୁମ୍ଭର ବାମା ।
ଅନୁପମା । ନିକଟେ ଧବ । ତାଙ୍କୁ ଦେଖିବ ॥ କହେ ବ୍ରହ୍ମେଶ । ଶୁଣ
ନରେଶ । ନାରୀ ଅବଧ୍ୟ । ତାଙ୍କୁ ନ ଦଣ୍ଡ ॥ ଶୁଣି ହରଷ । ତେଜ ବିରସ ।
ଧାତା କହିଲେ । ବୋଧ ହୋଇଲେ ॥ ଲବ କୁଶଙ୍କୁ । ରାଇ ପାଶକୁ । ବୋଲେ
ଧରିଲେ । ହୃଷ୍ଟ ହୋଇଲେ ॥ ଦେବ ମେଳାଣି । ସମୟ ଜାଣି । ଦେବୀ
ପ୍ରବେଶ । ହୋଇ ହରଷ ॥ ସମସ୍ତ ଋଷି । କଲ୍ୟାଣ ଭାଷି । ମଠକୁ ଗଲେ ।
ମେଲାଣି ହେଲେ ॥ ବାନର ଈଶ । ସର୍ବ ନରେଶ । ରାମ ଦେଖିଲେ ।
ମେଲାଣି ହେଲେ ॥ ବିଭୀଷଣଙ୍କୁ । ରାଇ ପାଶକୁ । ମେଲାଣି ଦେଲେ । ସେ
ଲଙ୍କାଗଲେ ॥ ବିହାର ଗଲା । ଯାଗ ସରିଲା । ବହୁତ ଧନ । ଦେଲେକ ଦାନ ॥
ତିନି ଭ୍ରାତଙ୍କୁ । ମାତାମାନଙ୍କୁ । ମନ୍ତ୍ରୀ ସହିତେ । ପୁନ ପ୍ରୋହିତେ ॥ ବାହୁଡ଼ି
ବଳେ । ରାଜାଧିରାଜେ । ଅଯୋଧ୍ୟାପୁରୀ । ବିଜୟ କରି ॥ ହେମ ପ୍ରତିମା ।
ହୋଇଲା ବାମା । ନୀତି କରନ୍ତି । ଦାନ ହରନ୍ତି ॥ ପ୍ରଜାପାଳକ ॥ ନିଜ ବାଳକ ।

ପ୍ରଜାପାଳନ୍ତି । ଦୁଷ୍ଟ ମାରନ୍ତି । ଜପାଇ ଦେଶ । ପୁରପ୍ରବେଶ । ତାର ପ୍ରୋହିତ । ଋଷି ବହିତ ॥ ରାମ ଜାଣିଲେ । ପାଶ୍ଚୁଟି ଗଲେ । ତାଙ୍କୁ ଆଣିଲେ । ଲେଖ ଶୁଣିଲେ ॥ ବହୁତ ଧନ । ବସ୍ତ୍ର ବସନ । ଦେଶ୍ୱର କଲେ । ରାମଙ୍କୁ ଦେଲେ ॥ ବାଜି ଶତକ । ଗଜ ବିଶେଷ । ଆଣିଣ ଥିଲେ । ରାମଙ୍କୁ ଦେଲେ ॥ କେକୟ ଦେଶ । ଦେବ ନରେଶ । ଜଣାଉଛନ୍ତି । ଶୁଣ ନୃପତି ॥ ସିନ୍ଧୁ ନଦୀର । ବେଳ କୂଳର । ବହୁତ ଦେଶ । ଅଛି ବିଶେଷ ॥ ତ୍ରିଶଯୁ କୋଟି । ଗନ୍ଧର୍ବ ଘେଟି । ତହିଁ ଅଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟ କରନ୍ତି ॥ ତାଙ୍କୁ ସଂହର । ହେ ନୃପବର । ରାଜ୍ୟ ଭୂମର । ହେଉ ବିସ୍ତାର ॥ ଭରତଙ୍କୁ ପେଷ । ନୋହିଲେ ଆସ । ସାହା ହେଇବା । ତାଙ୍କୁ ମାରିବା ॥ ମାମୁଁ ବଚନ । ଶୁଣି ରାଜନ । ହୃଷ୍ଟ ହୋଇଲେ । ସେହୁ ବୋଇଲେ ॥ ଭରତଙ୍କୁ ପାଶ । ରାଇ ନରେଶ । ସବୁ କହିଲେ । ଯାଅ ବୋଇଲେ ॥ ଗନ୍ଧର୍ବ ନାଶ । ନଦୀର ପାଶ । ତହିଁରେ ଦେଶ । ବସାଇ ଆସ ॥ କୁମର ବେନି । ସଙ୍ଗରେ ଘେନି । ସେ ବେନି ଦେଶ । କର ନରେଶ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ବାଣୀ । ଭରତ ଶୁଣି । ପାଦେ ପଡ଼ିଲେ । ମେଲାଣି ହେଲେ ॥ ସୈନ୍ୟ ସହିତେ । ଘେନ ପ୍ରୋହିତେ । ବାହାର ହୁଏ । ବିଗ ବିଜୟେ ॥ ଦଶ ଦିବସେ । ହେଲେ ସେ ଦେଶେ । ଗନ୍ଧର୍ବ ବଳ । ସଙ୍ଗରେ ଗୋଳ ॥ ସାହା ମାଭୁଳ । ଘେନଣ ବଳ । ଯୁଦ୍ଧ ହୋଇଲା । ନାହିଁ ଦେଖିଲା ॥ ପଡ଼ ଶୋଣିତ । ହେଲା ସରିତ । ଶବ ବହୁତ । କବନ୍ଧନୃତ୍ୟ ॥ କାଳଦଣ୍ଡରେ । ଖଣ୍ଡ ଖଣ୍ଡରେ । ମଲେ ଗନ୍ଧର୍ବେ । ରଣରେ ସର୍ବେ ॥ ଭରତ ହାତରେ । ଦଣ୍ଡ ସାଥରେ । ମଲେ ତିକୋଟି । ଭୂମିରେ ଲୋଟି ॥ ସେ ବେନି ଦେଶେ । ରହି ବରଷେ । ପୁର ତକ୍ଷକ । କଲେ ରକ୍ଷକ । ସାନ କୁମାର । ନାମ ପୁଷ୍କର । ବେନି ଦେଶରେ । ବେନି କୁମରେ ॥ ହେଲେ ନୃପତି । ଭୁଞ୍ଜେ ବିଭୂତି । ରାଜନଶ୍ରେଷ୍ଠ । ମାଇଲେ ଦୁଷ୍ଟ ॥ କୈକେୟୀ-ସୁତ । ରଖିଣ ସୁତ । ବାହୁଡ଼ ଆସେ । ଅଯୋଧ୍ୟା ବାସେ ॥ ଦର୍ଶନ କଲେ । ବହୁ କହିଲେ । ଶୁଣି ହରଷ । ରାମ ନରେଶ ॥ ରାମଚରଣ । କଞ୍ଜ ଅରୁଣ । ଭଜି ଶରଣ । ଭବୁଁ ତରଣ । ୪୭ ।

## ୩୪୪ଶ ଛାନ୍ଦ—ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତେଜନପୁତ୍ରଙ୍କ ରାଜ୍ୟାଭିଷେକ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଗୁର୍ଜ୍ଜରୀ

ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଆହେ ଶୁଣ ସଉମିତ୍ରେ । ମହାବଳଷ୍ଟ ଅଟନ୍ତି ଭୁମ୍ଭ ବେନି ପୁତ୍ରେ ॥ ଉତ୍ତମ ଦେଶ ଖୋଜିଲେ କରିବା ରାଜନ । ସେ ଦେଶ ଖୋଜି ଗ୍ଭମୁରେ ଜଣାଅ ବହନ ॥ ଶୁଣି ଭ୍ରତ ଜଣାଇଲେ ଶିରେ କର ଦେଇ । ବେନି ଦେଶ ଅଛ୍ଚି ତାହା ଶୁଣ ନୃପସାଇଁ ॥ଏକ ରାଜ୍ୟର ନାମ ଅଟଇ କାଲୂପଥ । ସେ ଦେଶ ନେବାକୁ ହୋଇଅଛ୍ଚି ମନୋରଥ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ଜ୍ୟେଷ୍ଠପୁତ୍ର ଅଙ୍ଗଦକୁମର । ସେ ଦେଶରେ ତାହାଙ୍କୁ କରିବା ନୃପବର ॥ ଚନ୍ଦ୍ରକାନ୍ତ ବୋଲିଣ ଅଛଇ ଯେଉଁ ଦେଶ । ସେ ଦେଶରେ ଚନ୍ଦ୍ରଧ୍ୱଜ ହୋଇବ ନରେଶ ॥ ଶୁଣି ରାମ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଏହିରୂପେ କର । ଶୁଣିଣ ଭରତ ଯେ ହୋଇଲେ ତତପର ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସହିତେ ବେନି ପୁତ୍ର ସଙ୍ଗେ ଘେନି । ବେନି ଭାଇ ଆରୋହଣ କଲେ ରଥ ବେନି ॥ ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ତଙ୍କ ସହିତରେ ଗଲେ । ଯେଉଁ ରୂପେ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଆଜ୍ଞା ଦେଇଥିଲେ ॥ ସେ ବେନି କଟକେ ଯାଇ ହେଲେ ପରବେଶ । ବହୁ ଯୁଦ୍ଧ କଲେ ଆସି ସେ ଦେଶ ନରେଶ ॥ସଂଗ୍ରାମରେ ସେ ବେନି ନୃପତି ହେଲେ ହତ । ସେ ଦେଶର ରାଜା କଲେ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ସୁତ ॥ ନାରଦ ସେ ଅଙ୍ଗଦକୁ କଲେ ଅଭିଷେକ । ଚନ୍ଦ୍ରକାନ୍ତ ଦେଶେ ଚନ୍ଦ୍ରଧ୍ୱଜ ଯେ ପାଳକ ॥ ଭୂମି ଜୟ କରି ତହିଁ ବରଷେ ରହିଲେ । ବାହୁଡ଼ିଣ ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ॥ ରାମଙ୍କୁ ଦର୍ଶନ କରି ସମସ୍ତ କହିଲେ । ଶୁଣିଣ ରାଘବ ବହୁ ହରଷ ହୋଇଲେ ॥ ନିତ୍ୟକର୍ମ ସାରି ରାମ ଭିତରକୁ ଗଲେ । ବୋଲେ ବଶି ସମସ୍ତେହେ ମେଲାଣି ହୋଇଲେ । ୧୬୦। (୧୨)

## ୩୪୫ଶ ଛାନ୍ଦ—ଶ୍ୱାନ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ସମ୍ବାଦ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳଗୁର୍ଜ୍ଜରୀ

ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଆସନ୍ତେ ଶ୍ୱାନ ରହିଛ୍ଚି ଦ୍ୱାରେ । ମୁର୍ଦ୍ଧମା ଫାଟି ରୁଧିର ଗଳଇ ଖରେ ॥ ଦେଖିଣ ତାଙ୍କୁ ପୁଚ୍ଛନ୍ତି ସୁମିତ୍ରାସୁତ । କି ଦୋଷେ କେହୁ ମାଇଲା କହ ତୁ ସତ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ବଚନକୁ ପ୍ରତେ ନ ଗଲା । ରାଜାଙ୍କ ଗ୍ଭମୁରେ ମୁଁ କହିବି ବୋଇଲା ॥ ବାହୁଡ଼ି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ସିଂହଦ୍ୱାରେ ହୋଇଲେ । ଏକାନ୍ତରେ ଶ୍ରୀରାମ ଗ୍ଭମୁରେ କହିଲେ ॥ ସିଂହଦ୍ୱାରେ ଶ୍ୱାନ ଦେଵ କରେ ଗୁହାରି । ପୁଚ୍ଛିଲେ ସେ ନ କହିଲା ହେ ରଘୁନାଥ ॥ ବୋଇଲା ରାଜାଙ୍କ ଯେବେ ପାଇବି ଭେଟ । ତେବେ ଜଣାଇବି ଯେତେ ମୋହର କଷ୍ଟ ॥

ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ ଶୀଘ୍ର ଉଠି ଅଇଲେ । ସିଂହଦ୍ୱାରେ ଶ୍ୱାନ ଆଗେ ଉଭା ହୋଇଲେ ॥ ଶ୍ରୀରାମଙ୍କୁ ଦେଖି ଶ୍ୱାନ କାନ୍ଦି ଗଡ଼ଇ । କରୁଣ ହୋଇଣ ପୁଣ ପୁଣ ପଡ଼ଇ ॥ ପଚାରନ୍ତି ରାମ ତୋତେ କେହୁ ମାଇଲା । କି ଦୋଷ କାହାର କଲୁ ଜାଣି ନୋହିଲା । ଶ୍ୱାନ ବୋଇଲା ହେ ଦେବ ମୁଁ ବୁଲୁ-ଥାଇଁ । ଯାହା ଯହିଁ ପାଏ ତାହା ଗ୍ରାସ କରଇଁ ॥ କେବଳ ରାଜଦାଣ୍ଡରେ ଥାଏ ମୁଁ ପଡ଼ି । ଦ୍ୱାରେ ଯେ ଦେଖିଲେ ମୋତେ ପଳାନ୍ତି ଘୁଞ୍ଚି ॥ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ଗୋଟିଏ ଦେବ ବୁଲୁ ଯେ ଥିଲା । ହାବୋଡ଼ିଣ ମୋତେ ଦଣ୍ଡ ଘେନି ପିଟିଲା ॥ ମୋହ ସୁଖେ ମୁହିଁ ଦେବ ଶୋଇ ଯେ ଥିଲି । ଆଜ୍ଞା ହେଉ ସନ୍ନ୍ୟାସୀର କି ଦୋଷ କଲି ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଭିକ୍ଷୁ ଘେନି ଆସ ଯେ ବେଗେ । ଶ୍ୱାନକୁ କପାଇଁ ଦଣ୍ଡେ ପିଟିଲେ ରାଗେ । ଆଜ୍ଞା ପ୍ରମାଣେ ଭିକ୍ଷୁକୁ ଘେନି ଅଇଲେ । କପାଁ ମାଇଲ ଏହାକୁ ରାମ ବୋଇଲେ । ଭିକ୍ଷୁକ ଜଣାଏ ମଠୁ ହେଲି ବାହାର । ଭିକ୍ଷା କରି ଯାଇଥିଲି ଅନେକ ଦୂର ॥ ସେ କାଳରେ ପଥେ ଏହୁ ପଡ଼ି ଯେ ଥିଲା । ପଥେ ହାବୋଡ଼ନ୍ତେ ମୋର କ୍ରୋଧ ହୋଇଲା ॥ କ୍ଷୁଧାରେ ମୁଁ ଦଣ୍ଡ ଶରେ କଲି ପ୍ରହାର । ଯାହା ଇଚ୍ଛା ତାହା କର କୋଦଣ୍ଡଧର ॥ ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ ଶ୍ୱାନମୁଖ ଚାହିଁଲେ । କି ଦଣ୍ଡ ଏହାକୁ ଦେବା ବୋଲି ବୋଇଲେ ॥ ଶ୍ୱାନ ଜଣାଇଲା ଶିବଆଳରେ ଦେବ । ତହିଁର ଚରଣ କରି ନିଶ୍ଚିନ୍ତେ ଥିବ ॥ ପୂର୍ବେ ଶିବଆଳେ ଥିଲା ମୋ ଅଧିକାର । କର୍ମରୁ ହେ ପ୍ରଭୁ ଲାଗି ହେଲି କୁକୁର ॥ ଶୁଣିଣ ଶ୍ରୀରାମ ହେଉ ବୋଲି ବୋଇଲେ । ଶାଢ଼ୀ ଦେଇ ଗଜ ଚଢ଼ାଇ ବୁଲାଇଲେ ॥ ହସିଣ ଜନେ ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣ ଗୁହାରି । ଏତେ କାଳରେ ହୋଇଲା ଭିକ୍ଷୁକ ଶିଷ୍ଟ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ପାଦଯୁଗଳ ରଙ୍ଗକମଳ । ଧ୍ୟାନ କରି ମତ୍ତ ତହିଁ ହେଉ ଭ୍ରମର । ୧୧ ।

## ୩୭ଶ ଛାନ୍ଦ—ଉଲ୍ଲୁକ ଗୃଧ୍ର ସମ୍ବାଦ

ରାଗ—କଲ୍ୟାଣ ଏକତାଳ

ଉଲ୍ଲୁକ ଗୃଧ୍ର ଗୁହାରି । ଦେବ ଦେବ ଶରଣାରି । ଶୁଣନ୍ତୁ ପ୍ରଭୁ କାହାରି । ଦେନି ପକ୍ଷୀଙ୍କ ଗୁହାରି । କୋଦଣ୍ଡପାଣି । ପ୍ରତିହାରୀ ବଚନ ଶୁଣି । ଘୋଷା । ମନ୍ଦେ ହସି ରଘୁମଣି । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପାଶରେ ପାଣି ॥ ପାଦୁକା ଚଢ଼ି ଧରଣୀ । ବିଜେ କଲେ ସେହିକ୍ଷଣି ॥ ସିଂହଦ୍ୱାରେ ହେଲେ ଉଭା । ଦିଶିଲେ ପରମ ଶୋଭା । ଘେନି କି ସକଳ ଦେବା । ଜୟ ଜୟ କଲେ ମଘବା ॥ ଦେଖି ଦଶରଥ ବାଳ । ନୟନ କଲେ ସଫଳ । କ୍ରୋଧରେ

ହୋଇ ଆକୁଳ । ପଡ଼ିଲେ ଧରଣୀତଳ ॥ ଗୃଧ୍ର କହୁଣିକ ଗୃହଁ । ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ସୀତାସାଇଁ । ଗୁହାରି କଲ କିପାଇ । ସ୍ଥମୁରେ କହ ବୁଝାଇ ॥ ଗୃଧ୍ର କହେ ମୋର ଘର । କରିଅଛି ତରୁପର । ଯେଉଁଦିନ ନୃପବର । ମାନେ ହୋଇଲେ ପ୍ରସ୍ତର । ଉଲ୍ଲୁକ ବୋଲେ ବଚନ । ଭୋ ଦେବ ମୋର ସଦନ । ବୃକ୍ଷମାନେ ଯେଉଁଦିନେ । ଉପୁଜିଲେ ଏ ଭୁବନେ ॥ ମନ୍ତ୍ରୀମାନଙ୍କୁ ହକାରି । ବୋଲନ୍ତି ବୁଝି ଗୁହାରି । ଏ ବସା ହେଲା କାହାରି । କହ ସମସ୍ତେ ବିଚାରି । ମନ୍ତ୍ରୀମାନେ ଯୋଡ଼ିକର । ଜଣାଇଲେ ସେ ସ୍ଥମୁର । ଦୁହେଁ ତ ବୋଲନ୍ତି ମୋର । ଶ୍ରୀମୁଖରେ ଆଜ୍ଞାକର । ଶୁଣି ଶ୍ରୀରାମ ହସିଲେ ॥ ଗୃଧ୍ର ହାରିଲା ବୋଇଲେ । ବୃକ୍ଷମାନ ଆଗ ଥିଲେ । ପଛେ ସେମାନେ ତ ହେଲେ । ଉଲ୍ଲୁକ ଘର ପାଇଲା । ଆକାଶ ବାଣୀ ହୋଇଲା । ଗୃଧ୍ରକୁ ଦଣ୍ଡ ନୋହିଲା । ପାପରୁ ମୁକତ ହେଲା ॥ ରାମଙ୍କୁ କରି ଦର୍ଶନ । ଆରୋହି ଆକାଶ ଯାନ । ସ୍ୱର୍ଗକୁ କଲା ଗମନ । ରାମପାଦେ ବସି ମନ ॥

## ୩୭୫ଶ ଛାନ୍ଦ—ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ନିକଟରେ କାଳଦୂତର ପ୍ରବେଶ

ରାଗ—ଟୋଡ଼ି

ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ରାଜନ, କରନ୍ତେ ଦିନେ ଆସ୍ଥାନ, ବଶିଷ୍ଠ ଋଷି ଜାବାଳି କଶ୍ୟପ ଘେନ । ସୁମନ ସୁଦରଶନ, ଶୁଭଦ୍ର ଭଦ୍ର ପ୍ରସନ୍ନ, ଉଭା ହୋଇଅଛନ୍ତି ଯୋଡ଼ି କର ଘେନ । ଏହି କାଳରେ କାଳଦୂତ । ସିଂହଦ୍ୱାରେ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲା ତ୍ୱରିତ ॥ ଦ୍ୱାରୀକି କହେ ବଚନ, ଜଣାଅ ରାମରାଜନ, ବୋଲିବ ମହାମୁନିଙ୍କ ସ୍ଥମୁରୁ ଦୂତ । ଆଣି ଅଛଇ ଉଦନ୍ତ, କହିବ ସର୍ବ ବୃତ୍ତାନ୍ତ, ଦର୍ଶନ କରି ସ୍ଥମୁରେ ଯିବ ତ୍ୱରିତ । ଏହା ଶୁଣି ସେ ଦ୍ୱାରପାଳ । ଜଣାଇଲା ଶ୍ରୀରାମଙ୍କ ଆସ୍ଥାନ ତଳ ॥ ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ଘେନି ଆସ, ଦୂତକୁ ଅନ୍ତର ପାଶ, କେଉଁ ଋଷିଠାରୁ ଅସିଛନ୍ତି ଜାଣିବା । କେଉଁ କାରଣେ ଉଦନ୍ତ, ଦେଇଛନ୍ତି ତପୋବନ୍ତ, ନିଶ୍ଚୟ କରିଣ ତାଙ୍କ ମୁଖୁଁ ଶୁଣିବା । ଆଜ୍ଞା ପାଇ ଦୂତକୁ ନେଲେ । ଶ୍ରୀରାମ ସ୍ଥମୁରେ ନେଇ ତ୍ୱରିତେ କଲେ ॥ କାଳଦୂତ କହେ ବାଣୀ, ଶୁଣ ଦେବ ରଘୁମଣି, କହିବ ମୋ ସଙ୍ଗେ ତୁମ୍ଭେ କଲେ ନିର୍ବନ୍ଧ । ଏ ସ୍ଥାନ ହେଲେ ନିର୍ଜ୍ଜନ, କହିବି ତାଙ୍କ ବଚନ, ସେ ସମୟେ ଯେ ଆସିବ କରିବ ବଧ । ଶୁଣି ରାମ ନିର୍ବନ୍ଧ କଲେ । ଯେ ଆସିବ ନିଶ୍ଚେ ବଧ ହେବ ବୋଇଲେ । ପାଶକୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ରାଇ, ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ ରଘୁସାଇଁ, ଦୁଆରେ ରହି କାହାକୁ ଛାଡ଼ି ନ ଦେବ । ସ୍ଥମୁରେ କେହି ନ ଥିବେ କେହି ଆଉ ନ ଆସିବେ, ଯେବେ ଆସିବେ

ସେ ନଷ୍ଟେ ବଧ ହୋଇବେ । ଆଜ୍ଞା ପାଇ ବୀର ଲକ୍ଷ୍ମଣ । ଜନ ନିରୋ-
ଧିଲେ ଦ୍ୱାରେ ରହି ଆପଣ । ଦୂତକୁ ଘେନି ଏକାନ୍ତ, ହୁଅନ୍ତେ ଜାନକୀ
କାନ୍ତ, ଦୂତ କହିଲା ପେଷିଲେ କମଳାସନ । କରୁଛନ୍ତି ବହୁ ସ୍ତବ, ତୁମ୍ଭେ
ଅଟ ଦେବ ଦେବ, ମହୀରେ ବିଜେ କରିବ କେତେକ ଦିନ । ବଇକୁଣ୍ଠ
ହୋଇଛି ଶୂନ୍ୟ । ଏ ସନ୍ଦେଶ ଶ୍ରବଣ ହୋଇଲା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ॥ ମୁହିଁ କାଳ
ହୋଇ ଦୂତ, ଛାମୁରେ କହୁଛି ସତ, ବୈକୁଣ୍ଠକୁ ଏବେ ଦେବ ବିଜୟ
କର । ରାବଣ ହୋଇଲା ହତ, ଦୁଷ୍ଟଙ୍କୁ କଲ ନିପାତ, ରାମ ଅବତାର
ଶେଷ ହେଲା ତୁମ୍ଭର । ଶୁଣି ରାମ ଦୂତ ବଚନ । ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଯିବି
ବଇକୁଣ୍ଠ ଭୁବନ ॥ ଏକାଳେ ଦୁର୍ବାସା ଋଷି, ସିଂହଦ୍ୱାରେ ହେଲେ
ଆସି, ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଚାହିଁଣ ବୋଇଲେ ବଚନ । ଦେଖାଅ ରାମରାଜନ,
କରିବୁଁ ଆମ୍ଭେ ଦର୍ଶନ, ନ ଦେଖିଲେ ଦହିବୁଁ ତୁମ୍ଭର ଭୁବନ । ତାହା
ଶୁଣି ସୁମିତ୍ରାସୁତ । ବୋଲନ୍ତି ଯାହା ମାଗିବ ଦେବା ତ୍ୱରିତ ॥ ଦର୍ଶନକୁ
ଯାହା କହ, ମୁହୂର୍ତ୍ତ ମାତ୍ରକ ରହ, ଠାକୁରଙ୍କ ଛାମୁକୁ ମୁଁ ଘେନାଇ ଯିବି ।
କୋହିଲେ କିସ ବୃତ୍ତାନ୍ତ, କହ ମୋତେ ତପୋବନ୍ତ, ଯାହା ଇଚ୍ଛା କର
ତାହା ତ୍ୱରିତେ ଦେବି । ଶୁଣି ମୁନି ବୋଲେ ବଚନ । ରାମ ନ ଦେଖିଲେ
ମୁଁ ଦହିବି ଭୁବନ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ କଲେ ବିଚାର, ମହାକ୍ରୋଧୀ ମୁନିବର,
ଏହା କ୍ରୋଧେ ସମସ୍ତେ ଯେ ହୋଇବେ ନାଶ । ମୁଁ ଏବେ ଛାମୁକୁ ଯିବି,
ମୁନି କ୍ରୋଧ ଜଣାଇବି, ଏକା ମାତ୍ର ମୁହିଁ ସିନା ହେବି ବିନାଶ । ଏହା
ମନେ କରି ବିଚାର । ଦୁର୍ବାସାଙ୍କୁ ରଖି ହେତୁ ଗଲେ ଭିତର ॥ କଥା
ହୋଇନ୍ତେ ବେନିଜଣ, ସେ କାଳେ ମିଳି ଲକ୍ଷ୍ମଣ, ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଦେଖି ରାମ
ହେଲେ ଚକିତ । କହନ୍ତି କି କାର୍ଯ୍ୟ କହ କଲ ତ ଅତି ଦୁଃସହ, ଆଜ୍ଞା
ଭଙ୍ଗି ଛାମୁକୁ ଅଇଲ ତ୍ୱରିତ । ଶୁଣି ଜଣାଇଲେ ସାନୁଜ । ଦୁର୍ବାସା
କୋପରେ କରୁଛନ୍ତି ବହିର୍ଯ୍ୟ ॥ ଦୂତକୁ ମେଲାଣି ଦେଲେ, ମୁନି ସଙ୍ଗେ
ଭେଟ ହେଲେ, ଦୁର୍ବାସା ବୋଲନ୍ତି ଶୁଣି ରାମରାଜନ । ତପ କଲୁ ବହୁଦିନ
ଅନ୍ନ ନ କଲୁ ଅଶନ, ଏବେ ତୁମ୍ଭ ନିବରେ କରିବୁ ଭୋଜନ । ଶୁଣି
ରାମ ସାନନ୍ଦ ହେଲେ । ଷଡ଼ରସରେ ଭୋଜନ ମୁନିଙ୍କି ଦେଲେ ॥
ଭୋଜନେ ହୋଇ ତୃପତି, କଲ୍ୟାଣ କରିଣ ଯତି, ମେଲାଣି ହୋଇଣ ନିଜ
ଆଶ୍ରମେ ଗଲେ । ରାମ ହୋଇ ଛନ୍ନଛନ୍ନ, ନଇତେ ବିକଳ ମନ ଶ୍ରୀମୁଖ
ମହୀକି କରି ଅଶ୍ରୁ ମୁଞ୍ଛିଲେ । ଏହା ଦେଖି ସୁମିତ୍ରାସୁତ । ଜଣାଇଲେ
ମୋତେ ବଧ କର ତ୍ୱରିତ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବଚନ ଶୁଣି ଆଜ୍ଞା ଦେଲେ
ରଘୁମଣି, ଆହେ ଗୁରୁ ବଶିଷ୍ଠ ଜାବାଳି କଶ୍ୟପ । କରିଣ ଥିଲୁଁ ନିର୍ବନ୍ଧ,

ଯେ ଆସିବ ହେବ ବଧ, ଏବେ ସତ୍ୟଭଙ୍ଗ ହେଲୁ ନାଶିଲ ପାପ । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଆତ୍ମର ଅବଧ । ବଧ କେମନ୍ତେ କରିବୁଁ ହୋଉଛନ୍ତି କ୍ରୋଧ ॥ ଏମନ୍ତ ଶୁଣି ବଶିଷ୍ଠ ବୋଲନ୍ତି ହେ ନୃପଶ୍ରେଷ୍ଠ, ଆଜ୍ଞାଭ୍ରଷ୍ଟ ନୃପ ହେଲେ ତୁଅନ୍ତି ନଷ୍ଟ । ସୁକୃତ ହୋଏ ବିନାଶ, ନାଶ ଯାନ୍ତି ସର୍ବ ଯଶ, ବଧରୁ ତ୍ୟାଗ ଅଟଇ ସକଳ ଶ୍ରେଷ୍ଠ । ଏହାଶୁଣି ରାମ ନୃପତି । ବୋଲେ ବଶି ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଚାହିଁ ବୋଲନ୍ତି ॥

## ୩୮ଶ ଛାନ୍ଦ—ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କର ବୈକୁଣ୍ଠ ଗମନ

ରାଗ—ବରାଡ଼ି । ବିପ୍ରସିଂହ ବାଣୀ

ଆହେ ସଉମିତ୍ରି ଶୁଣ, ଅଯୋଧ୍ୟାରୁ ଏହିକ୍ଷଣ, ବାହାର ହୋଇଣ ତୁମ୍ଭେ ଯାଅ । ଆମ୍ଭେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ତେଜିଲୁ, ସୁକୃତକୁ ଭୟ କଲୁଁ, ପ୍ରାଣ ଘେନି ଯଦି ଚାହିଁ ଥାଅ ହେ । ସଉମିତ୍ରି । ବଧକୁ ନୁହ ତୁମ୍ଭେ ଭାଜନ । ବନେ ସେବା କଲ ଯେତେ, ତାହା ମୁଁ କହିବି କେତେ, ମଲ ଗଲ ଦୁହେଁ ତ ସମାନ ହେ ॥ ଆମ୍ଭେ ପ୍ରତିଜ୍ଞା କରିଛୁ, ମାରିବୁ ବୋଲି ବୋଲିଛୁ, ତାହା ଆଜ ଯେବେ ନ କରିବା । ହୋଇବ ସୁକୃତ ଭଙ୍ଗ, ନରକେ ପଡ଼ିବ ଅଙ୍ଗ, ଆଜ୍ଞାଭ୍ରଷ୍ଟ ନୃପ ବୋଲାଇବା ହେ । ସଉମିତ୍ରି । ତୁମ୍ଭେ ଜାଣ ସବୁ ବ୍ୟବହାର । ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ମୁଁ କ କହିବି, ତୁମ୍ଭ ମୁଖ ନ ଦେଖିବି, ତୁମ୍ଭ ମନକୁ ତୁମ୍ଭେ ବିଚାର ହେ ॥ ଶ୍ରୀମୁଖୁ ନିଷ୍ଠୁର ବାଣୀ, ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଶ୍ରବଣେ ଶୁଣି, ପଛଘୁଞ୍ଚା ଦେଇ ପଛ ହେଲେ । ଶିରେ ଦେଲେ କେନପାଣି, ଗୃହରୁ ହୋଇ ମେଲାଣି, ଆଉ ତାଙ୍କ ପୁରକୁ ନ ଗଲେ ସେ । ସଉମିତ୍ରି । ସରଯୂତଟ ନିକଟେ ହେଲେ । ଗମନ୍ତେ ନଦୀ ଭିତରେ, ଆକାଶେ ଇନ୍ଦ୍ର ଅମରେ, କୁସୁମମାନଙ୍କୁ ବୃଷ୍ଟି କଲେ ସେ ॥ ସୁନାସୀର ଦେବବର, ବିମାନ ଘେନି ସଙ୍ଗର, ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ଗୃହରେ ପ୍ରବେଶ । କରଯୋଡ଼ି ସ୍ତବ କଲେ, ବିମାନରେ ବସାଇଲେ, ବୋଇଲେ ସ୍ୱର୍ଗରେ କର ବାସ ହେ । ସଉମିତ୍ରି । ରାମସଙ୍ଗେ ବୈକୁଣ୍ଠକୁ ଯିବ । ଏତେ କହି ଶୂନ୍ୟେ ହେଲେ, କେହି ତାଙ୍କୁ ନ ଦେଖିଲେ, ବୋଲେ ବଶି ରଖ ସୀତାଧବ ହେ । ୪ ।

୩୯ଶ ଛାନ୍ଦ

## ଲବ କୁଶାଦିଙ୍କର ରାଜ୍ୟାଭିଷେକ

ରାଗ—କୁସୁମସୌରଭ

ଶୁଣ ସୁଜନେ ରାମ ଚରିତ ରସ । ଦିନକୁ ଦିନ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ବିରସ ॥
ଅଶନ ବସନହିଁ ମଣିଲେ ବିଷ । କୃଷ୍ଣପକ୍ଷର ଶଶୀ ଯେସନେ ଶେଷ ॥

ବୋଲେ ଶ୍ରୀରାମ ନିଷ୍ଟେଁ ଆମ୍ଭେ ଯିବୁ ବନ। ସଦନରେ ରହିବାକୁ କ୍ଷଣେହେଁ ନୋହେ ମନ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଚଳିବାକୁ ରାଜୀବନେ । ଦିନକୁ ଦିନ କ୍ଷୀଣ ହୋଇଲା ଗାତ୍ର ॥ ସଜଳ ଜଳଦ୍ରୁହ ପ୍ରାପ୍ତ ତ ନ । ମର୍କତଜିତ କାନ୍ତି ଦିଶେ ବିବର୍ଣ୍ଣ ॥ କେତେବେଳେ ବୋଲନ୍ତି ହା ହା ଲକ୍ଷ୍ମଣ ଜାନକୀ । ଦିଳିବ ବସିଣ ଏହା ଯାଞ୍ଚିଥିଲା କି ॥ ବଶିଷ୍ଠ ବାମଦେବ କଶ୍ୟପ ରାଇ । ସୁମନ୍ତ୍ର ମନ୍ତ୍ରୀ ଗୁରୁମାନଙ୍କୁ ହକାରାଇ ॥ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଭରତଙ୍କୁ ହୁଅ ନୃପତି । ଶୁଣିଣ ଭରତ ଛୁଇଁଲେ ଭୂମି ଶ୍ରୁତି ॥ ଲବ କୁଶକୁ ଦେବ କରିବା ଅଭିଷେକ । ରାଜାକୁ ଯୋଗ୍ୟ ନୁହେଁ ମୁଁ ତୁମ୍ଭ ସେବକ ॥ ବନକୁ ଯେବେ ଯିବ ସଙ୍ଗରେ ଯିବି । ଲକ୍ଷ୍ମଣ ପ୍ରାୟେ ସେବା କରୁଥିବି ॥ ସଙ୍ଗେ ଯିବାକୁ ଯେବେ ହେଲି ଅଯୋଗ୍ୟ । କେହେ ମହୀପାଳ ମୁଁ ହୁଅନ୍ତି ଯୋଗ୍ୟ ॥ ଭରତ ମୁଖରୁ ଶୁଣି ଲବ କୁଶଙ୍କୁ ଅଣାଇଲେ । ଦୁଇ ପୁତ୍ରଙ୍କୁ ଦୁଇ ଦେଶ ବାଣ୍ଟି ଦେଲେ ॥ କୁଶ କୁମରକୁ ଅଭିଷେକ କଲେ । ଦକ୍ଷିଣ କୋଶଳରେ ସେ ନୃପ ହେଲେ ॥ ଲବକୁହିଁ ଉତ୍ତର କୋଶଳ ଦେଲେ । ଅଭିଷେକ ହୋଇ ତହିଁ ସେ ନୃପ ହେଲେ ॥ ଭଣ୍ଡାର ଆଦିମାନ ସମସ୍ତ ବାଣ୍ଟି କରି ଦେଲେ । ସ୍ୱଧନ ଅଶ୍ୱ ଗଜ ବାଣ୍ଟିକରି ନେଲେ ॥ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ପାଶକୁ ପେଷିଲେ ଦୂତ । ନଗରେ ଦୂତ ହେଲା ଉପଗତ ॥ କହିଲେ ରାମ ବନ ଯିବା ବାରତା ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ତ୍ୟାଗ ଆଦି ସମସ୍ତ କଥା ॥ ତୁମ୍ଭ ଯିବା ନିମନ୍ତେ ଆଜ୍ଞା ଦେଇଛନ୍ତି ରାଘବ । ତୁମ୍ଭେ ବିଳମ୍ବ ହେବ ବିଳମ୍ବ ନୋହିବ ॥ ଶୁଣି ସୁମିତ୍ରାସୁତ ରାଜ୍ୟ ପୁତ୍ରହିତ । ସମସ୍ତ କହିଣ ସମର୍ପିଲେ ସୁତ ॥ ସୁବାହୁକୁ ମଥୁରା ନୃପତି କଲେ । ଶତ୍ରୁ-ଘାତୀ ବୈଧିବ ନଗର ଦେଲେ ॥ ଦୁଇ କୁମର ଦୁଇଦେଶେ ଅଭିଷେକ । ରଥ ଚଢ଼ି ଅଇଲେ ଅଯୋଧ୍ୟା କଟକ ॥ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ରାମଙ୍କୁ ଦର୍ଶନ କଲେ । ପୁତ୍ରକୁ ରଜା କରିବାର ବୋଇଲେ ॥ ତୁମ୍ଭ ସଙ୍ଗରେ ଦେବ ଯିବାକୁ ଇଚ୍ଛା । ଅଇଲି ଗୁରୁମୁଖରୁ କରି ଏହା ବାଞ୍ଛା ॥ ଶୁଣି ରାମଚନ୍ଦ୍ର ନେବାକୁ ସ୍ୱୀକାର କଲେ । ଏହି ସମୟରେ ବଶିଷ୍ଠ ଜଣାଇଲେ ॥ ଅଯୋଧ୍ୟା ଜନେ ହେବ ବଡ଼ ବିକଳ । ପଡ଼ିଅଛନ୍ତି ଶୋକେ ଧରଣୀତଳ । ବୋଲନ୍ତି ଆମ୍ଭେ ରାଜା ସଙ୍ଗତେ ଯିବୁଁ । ଅଯୋଧ୍ୟାରେ ଥାଇ ଆମ୍ଭେ କାହାକୁ ଦେଖିବୁଁ ॥ ଶୁଣି ରାମ ତାଙ୍କୁ ନେବାକୁ ହେଲେ ସମ୍ମତ । ତୁଷ୍ଟ ହୋଇଲେ ପୁରଲୋକ ସମସ୍ତ ॥ ସୁଗ୍ରୀବ ଜାମ୍ବବ ହନୁ ଆଦି ସକଳ । ରାମ ବଚନ ଶୁଣି ହୋଇଲେ ବିକଳ । ଅଙ୍ଗଦକୁ କିଷ୍କିନ୍ଧ୍ୟାରେ କଲେ ରାଜନ । ସମସ୍ତେହେଁ ଅଇଲେ ଅଯୋଧ-

ଭୁବନ । ବିଭୀଷଣ ଅସୁରଗଣ ଘେନି ଅଇଲେ । ଦୋଳେ ବସି ପଛୁଁ ବାରତା ପାଇଲେ । ୯୬।

## ୪୦ଶ ଛାନ୍ଦ—ଶ୍ରୀରାମ ଭ୍ରତଶତ୍ରୁଘ୍ନାଦିଙ୍କର ବୈକୁଣ୍ଠ ଗମନ

ରାଗ—ମଙ୍ଗଳ

ଶ୍ରୀରାମ ବିଜୟ ଶୁଣି ସୁଗ୍ରୀବ ବିଭୀଷଣ । ଦର୍ଶନ କଲେ ସେ ଆସି ଶ୍ରୀରାମ ଚରଣ ॥ ଆଲିଙ୍ଗନ କରି ରାମ ହସି ହସି ହେଲେ । ବିଜୟ କରିବି ବୋଲି ଶ୍ରୀମୁଖେ କହିଲେ ॥ କପିରାଜ ଜଣାଇଲେ ବାରତା ପାଇଲି । ଅଙ୍ଗଦକୁ ଅଭିଷେକ କରିଣ ଅଇଲି ॥ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ ଆହେ ବିଭୀଷଣ ତୁମ୍ଭେ ଥିବ । ଆମ୍ଭ ଇଷ୍ଟ ରଘୁନାଥ ଦର୍ଶନ କରିବ ॥ ଯେତେ କାଳ ପରିଯନ୍ତେ ଆମ୍ଭ ନାମ ଥିବ । ତେତେକାଳ ପରିଯନ୍ତେ ଦୀର୍ଘଜୀବୀ ହେବ ॥ ହନୁକୁ ବୋଇଲେ ତୁମ୍ଭେ ସବୁଦିନେ ଥିବ । ଆମ୍ଭର ଚରିତ ଶୁଣି ସାନନ୍ଦ ହୋଇବ । ମହିନ୍ଦ୍ର ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ଜାମ୍ବବକୁ ଆଜ୍ଞାଦେଲେ । କଳିଯାଏ ତୁମ୍ଭେ-ମାନେ ଥିବ ଯେ ବୋଇଲେ । ଅଯୋଧ୍ୟା ଜନ ସକଳେ ହୋଇଛନ୍ତି ଠୁଳ । ସଙ୍ଗତେ ଯିବାକୁ କରିଛନ୍ତି ଅନୁକୂଳ । ବେନିପାଶେ ଛିଡ଼ିଛନ୍ତି ଭ୍ରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ । ବ୍ରତାଗ୍ନିସି ହୋଇ ରାମ ହୋଇଲେ ମଣ୍ଡନ ॥ ବିଜେ ସମୟ ଜାଣି ବଶିଷ୍ଠ ଜଣାଇଲେ । ସେହି ଅନୁକୂଳେ ରାମ ବାହାର ହୋଇଲେ ॥ ସ୍ତ୍ରୀ ପୁରୁଷ ବାଳକ ବୃଦ୍ଧ ଯେ ସକଳ । ସ୍ଥାବର କୀଟ ପତଙ୍ଗ ଆଦି ପଶୁକୁଳ ॥ ବିବିଧ ବାଦ୍ୟ ନାଦରେ ପୂରଇ ଆକାଶ । ସମସ୍ତ ଦିଗେ ଶୁଭଇ ସୁମଙ୍ଗଳ ଘୋଷ । ଶ୍ରୀପୁରରେ ବିଜୟ କରନ୍ତି ରାମରାଜେ । ମଙ୍ଗଳଅଷ୍ଟକମାନ ପଢ଼ୁଛନ୍ତି ଦ୍ୱିଜେ । ଅଯୋଧ୍ୟା ଶୂନ୍ୟ କରିଣ ହୋଇଲେ ବାହାର । ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ ସରଯୂନଦୀର ତୀର ॥ ସରଯୂନଦୀରେ ରାମ ପଶିଲେ ଆପଣ । ହରଷ ହୋଇଲେ ଦେଖି ଅମରାଦିଗଣ ॥ ପୁରନ୍ଦର ସହିତେ ଆପଣେ ପରମେଷ୍ଠୀ । ସକଳ ଦେବେ ମିଳିଣ କଲେ ପୁଷ୍ପବୃଷ୍ଟି ॥ ସ୍ତବ ପଢ଼ି ଜଣାଇଲେ ଦେବ ଦେବବର । ରହିବିମାନ ଉପରେ ଦେବ ବିଜେ କର ॥ ହରଷେ ଶ୍ରୀରାମ ସେ ବିମାନ ଆରୋହିଲେ । ଭ୍ରତ ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ସେ ବିମାନେ ବିଜେ କଲେ ॥ ସମସ୍ତେ ଯେ ସରଯୂନଦୀରେ ସ୍ନାନ କଲେ । ଦେବ ଦେହ ଧରି ସର୍ବେ ବିମାନେ ଚଢ଼ିଲେ ॥ ତରୁ ପାଷାଣ ସହିତେ ମୂର୍ତ୍ତିମନ୍ତ ହୋଇ । ବିମାନମାନ ସମସ୍ତେ ଆରୋହିଲେ ଯାଇଁ ॥ ହନୁମନ୍ତ ଜାମ୍ବବ ଆଦିର ବିଭୀଷଣ । ଦୁର୍ବିନ୍ଦ ମହିନ୍ଦ୍ର ଏ ରହିଲେ ପାଞ୍ଚଜଣ ॥ ସ୍ୱର୍ଗ ସଭାରେ ଶ୍ରୀରାମ ପ୍ରବେଶ ହୋଇଲେ । ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କୁ ଦେଖି ରାମ ସନ୍ତୋଷ ହୋଇଲେ ॥ ଲକ୍ଷ୍ମଣ

ହୋଇଲେ ଶଙ୍ଖ ଭ୍ରାତ ସୁଦର୍ଶନ । ଶତ୍ରୁଘ୍ନ ହୋଇଲେ ଯେ କମଳ-ଆସନ ॥ ଶ୍ରୀରାମ ପାଦଯୁଗଳ ଲୋହିତ କମଳ । ଧ୍ୟାନ ବସି ମତ୍ତ ତହିଁ ହୋଇଲା ଭ୍ରମର ॥

## ୪୧ଶ ଛାନ୍ଦ— ଲକ୍ଷ୍ମୀନାରାୟଣ ଭେଟ

ରାଗ—ଭୈରବ

ଗନ୍ଧର୍ବ କିନ୍ନର ଯକ୍ଷ ତପୀ ସିଦ୍ଧଗୃହଣେ । ବୀଣାରେ ତାଳ ଘେନି କରୁଛନ୍ତି ଗାୟନେ ॥ ଦୁନ୍ଦୁଭିର ବାଦ୍ୟ ବାଜେ ଅବିରତ ଗଗନେ । ବୈକୁଣ୍ଠନାଥ ବିଜୟ ବଇକୁଣ୍ଠ ଭୁବନେ । ସକଳ ଦେବତାଙ୍କୁ ଘେନି ଦେବ ପାକଶାସନେ ॥ ଶିବ ବିରଞ୍ଚି ସଙ୍ଗତେ ବୃଷ୍ଟି କଲେ ସୁମନେ । କୋଟି କୋଟି ଯାନମାନ ତାରାପ୍ରାୟେ ଶୋଭନେ ॥ ଦେବତା ପରାୟେ ଶୋଭା ପାଉଛନ୍ତି ଗଗନେ ॥ ବୈକୁଣ୍ଠ ପୁରେ ବିଜୟ ତେଜ ଦିବ୍ୟ ଭୁବନ । ବୈକୁଣ୍ଠପୁରବାସୀଏ ଆସି କଲେ ଦର୍ଶନ ॥ ଅଯୋଧ୍ୟାଜନେ ନିବାସ କଲେ ବିଷ୍ଣୁ ଭବନେ । ମହା ଦୁଃସହ କର୍ମ ତ କଲେ ରଘୁନନ୍ଦନେ ॥ ସୁବର୍ଣ୍ଣଝରିରେ ନୀର ଘେନି ଲକ୍ଷ୍ମୀ ବିଜୟ । ପାଦ ଧୋଇ ପଦ୍ମାସନେ ଯାଇଁ କଲେ ବିଜୟ । ଅନନ୍ତ ଶୟନ କଲେ କଟପୃଷ୍ଠ ଗହନେ । ଲକ୍ଷ୍ମୀ ପାଦ ମର୍ଦ୍ଦନ୍ତି ହୋଇ ଦିବ୍ୟ ସୁମନେ । ନାରାୟଣ ଗୁଣନ୍ତେ କାମନା ହୋଏ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ । ସର୍ବଦା ନିବାସ କରି ରହେ ତାଙ୍କ ଭୁବନ ॥ ନାଶ ସକଳ ବିପତ୍ତି ଜଗନ୍ନାଥ ଦର୍ଶନେ । ସାତକାଣ୍ଡ ରାମାୟଣ ବିଶ୍ୱନାଥ ମୁଁ ଭଣେ ॥

**ଉତ୍ତରକାଣ୍ଡ ସମାପ୍ତ**

ମୁଦ୍ରାକର - ଶ୍ରୀ ଅରକ୍ଷିତ ଦାସ, ଦାଶରଥି ପ୍ରେସ୍, ବାଲୁବଜାର, କଟକ—୧୯୬୭

# ବିଜ୍ଞାପନ

ଆମ୍ଭ ପାଖରେ ନିମ୍ନଲିଖିତ ଅଷ୍ଟାଦଶ ପୁରାଣ ମିଳେ
ଅଗ୍ରୀମ ସହ ଅର୍ଡ଼ର ପ୍ରାର୍ଥନୀୟ ।

| | | |
|---|---|---|
| ବ୍ରହ୍ମାଣ୍ଡ ପୁରାଣ | ଟ | ୧.୭ |
| ବ୍ରହ୍ମବୈବର୍ତ୍ତ ପୁରାଣ | ଟ | ୧୪.୦ |
| ମାର୍କଣ୍ଡେୟ ପୁରାଣ | ଟ | ୩.୫ |
| ଭବିଷ୍ୟ ପୁରାଣ | ଟ | ୯.୦୦ |
| ବାମନ ପୁରାଣ | ଟ | ୪.୦୦ |
| ବ୍ରହ୍ମ ପୁରାଣ ( ସେଟ୍ ) | ଟ | ୬.୦୦ |
| ମହାବିଷ୍ଣୁ ପୁରାଣ | ଟ | ୩.୫୦ |
| ଭାଗବତ ( ସେଟ୍ ) | ଟ | ୧୬.୦୦ |
| ଭାଗବତ ( ସେଟ୍ ) ( ରାଜକିଶୋର ) | ଟ | ୨୨.୦୦ |
| ଗରୁଡ଼ ପୁରାଣ | ଟ | ୧.୭୫ |
| ନାରଦୀୟ ପୁରାଣ | ଟ | ୨.୫୦ |
| ପଦ୍ମପୁରାଣ | ଟ | ୧.୭୫ |
| ବରାହ ପୁରାଣ | ଟ | ୧.୫୦ |
| ମତ୍ସ୍ୟ ପୁରାଣ | ଟ | ୧.୦୦ |
| କୂର୍ମ ପୁରାଣ ୧ମ, ୨ୟ ଓ ୩ୟ ( ଏକତ୍ର ) | ଟ | ୫.୦୦ |
| ଲିଙ୍ଗ ପୁରାଣ | ଟ | ୪.୦୦ |
| ବାୟୁ ପୁରାଣ ( ସେଟ୍ ) | ଟ | ୮.୦୦ |
| ମତାନ୍ତରରେ | | |
| ଶିବ ପୁରାଣ ( ସେଟ୍ ) | ଟ | ୮.୦୦ |
| ସ୍କନ୍ଦ ପୁରାଣ | ଟ | ୧.୦୦ |
| ଅଗ୍ନି ପୁରାଣ | ଟ | ୨.୭ |

ପ୍ରାପ୍ତିସ୍ଥାନ :—

**ଓଡ଼ିଶା ଜଗନ୍ନାଥ କମ୍ପାନୀ**

ବାଲୁବଜାର, କଟକ—୨